Куран жана сүннөт боюнча



# ИСЛАМ ЫЙМАН ИБАДАТ

Осман Нури ТОПБАШ

БАШАК

**МАЗМУНУ**:

## КИРИШ СӨЗ

Биз сыяктуу алсыз кулдарын ыйман шарапаты жана бейпилдик менен азыктандырган Алла Таалага чексиз мактоолор болсун!

Адамзатты караңгылыктан жарыкка чыгарууга себепкер болгон ааламдын түбөлүктүү сыймыгы Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) дубай-салам жолдонсун!

Акылдуу адамдар дароо баамдагандай, аалам максатсыз жаратылган эмес. Бул жашоо да дал ушундай максатсыз, өз алдынча ээн-эркин ташталып коюлган эмес. Ошондуктан адамдарга Жараткан Алла тарабынан пайгамбарлар аркылуу дайыма теңирдик көрсөтмөлөр жиберилип:

**«Эй, адамдар! Силер туура багыт алчу жол – мына ушул!»-**деп айтылган.

Кыскача **«айкын дин»,** же **«ислам»** деп аталган, бул теңирдик мыйзамдар -адамдарды түбөлүк туура жолго алып чыгып, аларды кайдыгерликтен ойготуучу, жалгандан түбөлүктүү чындыкка, чексиз бакытка жеткизүүчү жападан-жалгыз жол.

Ушундан улам Алла Тааланын адам баласына тартуу кылган эң чоң белеги – албетте, **ислам** дини. Адам алейхиссаламдан[1] баштап, күнүбүзгө чейин Алланын бул динине ыйман келтиргендер исламдын куту менен жаралыш максаттарынан адашпай, аруу жан-дүйнөлөрү менен буткул дүйнөнү гулзарга айлантышкан. Андан да жогорураак деңгээлдерди өздөштүргөн такыбадар инсандар болсо периштелерден да жогору даражага жетишкен. Ушундайча алар адам баласынын табигый муктаждыгын канааттандыруучу эң сонун бактылуу сезимдерди багынткан.

Адам табияты теңирдик ишенимге негизденип, ыйык касиеттер менен көрктөнгөндүктөн, анын жан-дүйнөсүнүн түпкүрүндө Жараткан Эгесине умтулуу, аны жүрөгү менен таанып-билүү туюму катылганына жана бул туюмдар ислам боюнча жашоо аркылуу гана канааттанарына карт тарых өзү күбө.

Чындыгында, **ислам** дини тавхид (Алланын бир экенине ишенүү) ишеними аркылуу бул жалган дүйнөгө Алла менен жолугуу маанайын тартуулагандыктан, адамзат үчүн мындан өткөн чоң рухий ырахат жок. Бул ушундай улуу сезим: сахабалар[2] жана алардын жолун жолдогондор исламга дайыма ушул улуу сезим менен кызмат кылып, бул жолдо эч нерсесин аябастан, Алла жана анын элчисинин жолунда туруктуулук көрсөтүшкөн.

Чын жүрөктөн диндар жашагысы келген кулдар теңирдик өкүмдөрдү орундатууга аргасыз. Дилине ыйманды, жүрөгүнө Куранды жана жан-дүйнөлөрүнө баалуу адеп-ахлакты орнотуп, түбөлүктүү бакты-таалай ичинде жашаган пенделерге сүйүнчү! Анткени бул дүйнөлүк жана акыреттик ырахат мына ушунда, башкача айтканда, Алланын динине баш ийүүдө жатат. Муну аткара алган бактылуулар «салихтер[3]» дептерине тиркелип, Алла Тааланын сүйүүсүнө арзышат.

Ал эми бул ыйман акыйкаттарынан жүз үйрүгөндөр Алланын азабына дуушар болуп, эки дүйнөнүн тең бактысыз кишиси катары тиги дүйнөгө жол тартышат. Андайларга асман эч качан жылмайган эмес, алар кырсыкка тушукканда да ыйлаган эмес. Ушундан улам оң-терс эскерүүлөрдүн чордону болгон өткөн муундар аркаларынан келген жаңы муунга сабак жана өрнөк катары кызмат өтөйт. Үстүбүздөгү асман – динсиздерге азап, балээ жаадырган ошол эле асман. Төбөбүздөгү Күн – Фараон, Хаман жана Намрут[4] сыяктуу нечендеген заалымдардын заңгыраган сарайларына жарык чачкан жана алардын урандыларына да кебелбей тийип турган ошол эле Күн. Адамзаттын жан-дүйнөсүн кооздоочу асман – ислам асманы жана ошондой эле караңгылыкты, кайдыгерликти суруп,

жашоону нурга бөлөөчу жападан-жалгыз шамчырак – ыйман куну. Андай болсо, адам баласы ислам асманы менен ыйман шамчырагы астында өзун жана Раббисин таанып, билиши шарт.

Адам баласы – бул, эбегейсиз ааламдын кичирейтилген модели. Анын жөнөкөй тузулушундө Алланын сөз менен айтып буткус сырлары, нурлары жана акыйкаттары камтылган. Ал – илбериңки сырлар менен жабдылган ааламдын мазмуну. Ал эми ислам жана ыйман болсо кыскача бул улуу тузулуштун теңирдик кутусу сыяктуу.

Ыймандын максаты кишини لاَ إِلَهَ إلاَّ اللهُ (Лаа илаха иллаллох, Алладан башка кудай жок) деген сөз боюнча жашатып, журөгун жалгыз Аллага гана арнатуу. Ушундан улам ыйман менен тавхидди өздөштуруу илимге, адеп-ахлакка жана руханий баалуулуктарга ээ болуу менен гана жузөгө ашат.

Ыйман илимий өңуттөн «аманту[5]» болуп каралат. Ал эми адепахлактык өңуттөн, көпчулук хадистерде айтылгандай, адептуулук, уяттуулук,намыскөйлук,ырайымдуулук,мээримдуулук, кечиримдуулук, сабырдуулук, суйуу ж.б.у.с. баалуу сапаттар болуп эсептелет.

Ыймандын амалдык бөлугу Куран менен суннөттун сырткы[6]өкумдөру болгондуктан, ибадаттар, мамилелер, журум-турумдар жана бардык адеп-ахлактык көрунуштөр ушул топко кирет. Ал тургай жолдогу башкаларга жолтоо болгон ташты алып коюу дагы ыймандын бир бутактарынан. Муну төмөндөгу:

«Уяттуулук ыймандан.» (Бухарий, Иман, 16)

«Тазалык – ыймандын жарымы.» (Муслим, Таарат, 1)

«Дин – бул, тууралык.» (Муслим, Иман, 95) – сыяктуу хадистер да тастыктап билдирип турат.

Журөктөгу ыймандын туу чокуга жетиши Алланын ыраазылыгын көздөгөн ниет жана жарамдуу (салих) амалдарга көз каранды. Куранда жана хадистерде ыйман менен жарамдуу (салих) амал дайыма бирге айтылат. Анткени кыяматта (сурак куну) напси менен рухтар илимийчындыктар, ал эми дене болсо ибадаттар менен бирге каралып, ошого жараша мамиле кылынат. Ыйман курулай теория менен эмес, чын ыкылас менен кылынган ибадаттар аркылуу баралына жетет.

Бул идеалдуу маанайдын улушуөзгөчө, куттуу пенделерде бул жалгандын тартуулаган бардык маанайларынан басымдуулук кылып, адамды алсыратып куруткан: ачуу, кайгы-капа, уйгу-туйгулук, ич куйдулук жана азап чегуу сыяктуу сезимдердин таасирин жоготуп, жойгон:

* Аллага ыйман келтиргени учун заалым Фараон тарабынан колубуттары кесилип, курма дарагына керилген сыйкырчылар пенделик алсыздыкка алдырып коер бекенбиз деген кабатыр сезим менен алакан жая:

رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْراً وَتَوَفَّنَا مُسْلِمِينَ

**«Йа, Рабби! Бизге сабыр жаадыр, жаныбызды мусулман кылып ал!..»** (Аъраф: 126) -деп Кудайга баш калкалашкан жана мусулман катары шейит боло, руханий лаззат менен Аллага жол алышкан.

* Ыкыластуу момун-мусулмандардан болгон алгачкы христиандар да амфитеатрларда арстандардын азуусуна чайналууга кайыл боло бир Кудайга бекем ишенип, ыймандарын сактап калышкан. Ошону менен таткан руханий лаззаттарынын ичинде шейиттик шербетин кумарлануу менен ичишкен.

* Денесине тикен киргенден да корккон Азирети Сумаййа (Алла андан ыраазы болсун) денесине сайылган кызытылган найзага ушул улуу сезимдин таасири алдында туруштук берип, исламдын эң алгачкы аял шейити болуу даражасына көтөрулгөн. Өмурлук жолдошу Ясир да картаң жана алсыз болгонуна карабастан, баарын көтөруп чыдамкайлык көрсөткөн: бутпарастар анын эки бутун эки төөгө байлап эки жакка керген убакта да, тарткан запкысынан жеңилбестен, «Аллах! Аллах!» деп жатып шейит кеткен. Азирети Билалдын абалы да андан кем болгон эмес. Ал да канчалык кыйноолорго карабастан, «Ахад! Ахад!» (Алла жалгыз!) - деп, Ага тобокел кылган. Анткени алар исламдын руханий кудуретинен кабардар эле, ошондой эле бул кудуреттин Алладан келип жатканын да сезип турушкан. Алар ошол кыйынчылыктарды жеңуу менен эки дуйнөнун тең бакытына ээ болушуп, бул жалган жашоодо:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُواْ اتَّقُواْ اللّهَ

حَقَّ تُقَاتِهِ وَلاَ تَمُوتُنَّ إِلاَّ وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ

**«Эй, ыйман келтиргендер! Алладан Ага татыктуу турдө корккула жана бир гана мусулман болуп жан бергиле!..»** (Аали Имран: 102) деген аятка ылайыктуу таризде жашап, чексиз ааламга жер которушкан.

Алардын аркасынан келген ыймандуу муундар да исламды туу тутуп журушкөн чакта, ар дайым бийик болушкан: кезинде бул муундардын бири болгон Осмон турктөрунун адилеттуулугунө батыш эли дагы суктанышканы тарыхый чындык.

Тилекке каршы, көп жылдардан кийин бул нерсе терсине айланып, исламдын чыныгы руханий дөөлөту унутулуп, көпчулук адамдар дуйнө азгырыктарына алдана Аллага болгон ышкы оту өчө баштады жана элдин жан-дуйнөсу тарып, какыраган чөлдөй какжырады. Өзунун руханий тузулушунөн качып, батышты аң-дөңду карабай тууроолор жетер чегине жетти. Баарынан кызыгы, учурда батыш дуйнөсу тамырынан ажыраган баатыл бир диндин кысымына карабастан, исламдын терең жана нукура илимий булактарынан пайдалана ийгиликтерден ийгиликке жетсе, биз напсибизге алдана, анын кулдугунан баш көтөрө албай жатышыбыз. Чындыгында, бул кандай гана өкунучтуу! Дин коомдун негизги кучу, бейпилдиги болбой калды, анын ордуна жомоктордон тузулгөн рухсуз скелет гана калды. Бир мезгилдерде «Бадрдын» каарман арстандарын, рухунан мээрим оргуштаган Алпарстандарды жана жер жузунө маданият, цивилизацияны жайган Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) суйунчусунө бөлөнгөн Фатихтерди өстуруп чыгарган ислам жана анын баалуулуктары кучун жоготту. Кээ бирлерибиз бул абалдан кутулуу чарасын азыркы батышты батыш кылган өзубуздун исламий казыналарыбызды таштоодон көргөндөру кандай гана аянычтуу! Акыры исламды, оболу, ибадат катары жан-дуйнөлөрдөн сууруп, андан соң ишеним жагынан чөгөруп, адамдарды анын руханиятынан оолактаткысы келгендердин куну тууду. Бул руханий кыйроого жана мусулмандардын ишеним, ибадат жана журум-турумдарындагы рухтун жоголушуна кайгырган пакистандык улуу ойчул, руханий лидер Мухаммед Икбал мындай дейт:

«Наалат болсун! Ушул тапта исламдын моралдык таасири эл арасында калбай калды... Мусулмандардын тамырындагы кан да куруп калды. Намаздарга карагыла: саптар ийри, саждалар рухсуз, журөктө бейпилдик жок! Дилден келген ошол теңирдик касиет жоголуп калды..

Эй, Алла ашыгы! Эй, көңулубуздун тереӊ мааниси! Эй, эгилген уруктар! Эй, алынган тушум! Акыбалыбызга карагыла, негизи топурак болгон адамдар эми эскиришти... биздин топурагыбыздан бизге чоочун болгон таптакыр башка урпактар пайда болду!..»

Ошондуктан биз миң-бир сыноолор ичинде жашаган ушул заманда сахабалар ээ болгон Алла ышкысына жана ыкыластуу ибадат менен жашоого кандай гана муктажбыз! Исламдын кыйрабас бекем чебинин дарбазасын атайын билип туруп, эбегейсиз кайдыгерлик менен душманга ачкысы келген аалым сөрөйлөр көбөйгөн ушул тапта, бул муктаждыктын жоюлушу өтө маанилуу. Анткени ислам руханиятынан кур калуу Алла сызган туура жолду колдонуудан чыгарууда жана адамзатты адаштырган кайдыгерлик жолу аны миң-бир тузактарга илинтип, курутууда. Ушундайча тубөлуктуу бакты-таалай тубөлуктуу кара балээге айланып жатат.

Андыктан өзун мусулманмын деп эсептеген ар бир киши «Акты ак, караны кара» деп билип, исламдын руханий жана моралдык алкагында такыбалык менен жашашы зарыл. Эң соңку жана кемчиликсиз, акыр заман дини ислам болгондуктан, такыбалык да бул, исламдын шарттарын берилуу менен аткаруу жана Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) менен анын сахабаларынын жашоосунан улгу алып, ыймандын оргуштаган сезимдери менен жашоо болуп саналат. Анткени ыйман дин шооласынын журөккө кириши болгондуктан, ал – Алланын нуру ичинде жашоо. Ал эми такыбалык болсо – журөктун ар дайым Алланын көзөмөлу алдында экенин сезуу. Баалуу адеп-ахлак, ибадат жана соопкерчиликтер – ушул такыбалыктын көрунуштөру. Мында эске тутчу нерсе, мусулмандардын кайырдиндердей жашашы, же тескерисинче, кайырдиндердин мусулмандардай жашашы адам баласына тубөлук бакыт алып келбейт. Алланын назарында чыныгы бакыт – Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) доорундагы ислам маанайы менен Аллага жолугуу ышкысына ээ болуп, аруу, таза журөк менен ислам боюнча жашоо.

Мына ушул чындык бизге исламдын руханий тарабына тиешелуу чакан бир китеп жазууга туртку болду. Бул жолдо жургөн кызмат кербенине кошулуп, Алла Тааланын ыраазычылыгына ээ болуу ниети менен ислам жана ыймандын улуу тузулушунө таандык кээ бир акыйкаттарды айтканга аракет кылдык. Бул эмгекте ислам дини боюнча жалпы маалымат берилгенден кийин, анын артынан шахадат келмеси жана ыймандын эрежелери, андан кийин исламдын негизи болгон ибадаттарды руханий терезеден карап, тушундургөнгө тырыштык. Анткени ислам – пендени ишенимдик жана амалдык (ибадаттык) жактан гарантиялоо аркылуу «аруу журөк» деңгээлине жеткируу жана «Ахсанут-таквим» (Эң жогорку тузулуш) сырынан тайбай, Алланы карай илгерилөөну белгилуу чен-өлчөмдө туура уйрөнуп, жашай баштоо.

Бул багытта калем алып жазган эмгегибизге колдоо көрсөткөн жана бул эмгектин китеп болуп чыгышына жардамы тийген бардык досторубузга өз ыраазычылыгыбызды билдиребиз. Аларга Алла ыраазы болуп, эки дуйнөдөгу жашоосун нурга бөлөсун! Бул эмгегибиз бир кишиге болсо да өз таасирин тийгизсе, өзубузду эбегейсиз бактылуу сезебиз!

Алла Таала ислам жолунда Намруттун ж.б. оор зулумдуктарды Аллага баш ийуучулук, тобокелдик жана сабыр менен жеңген Ибрахим алейхиссалам тууралуу Куранда: **«Ал Раббисине аруу жүрөгү менен келди (Саффат: 84)»** - деген сөзун бизге дагы насип кылсын!

Оомийин!

Осмон Нури ТОПБАШ

12. 02. 2000

ҮСКҮДАР-СТАМБУЛ

## ИСЛАМ ЖАНА АНЫН УЛУУ ТҮЗҮЛҮШҮ

Эң алгачкы инсан жана пайгамбар Азирети Адамдан (алейхиссалам) бери келе жаткан дин канчалык этаптарды басып өтсө да, анын мазмунунда эч кандай өзгөруштөр болгон жок. Өзгөруу бир гана адам баласынын жашоосунда болуп келет. Ошондуктан бул дин Азирети Адамдан баштап, акыр заман пайгамбарына чейин уланат жана ал «ислам» деп аталат.

Арийне, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт: «Бардык пайгамбарлар ата жагынан бир тууган болуп эсептелет. Ошондуктан алардын дини да бир.» (Бухарий, Анбия, 48)

Андыктан ислам, көпчулук адамдар ойлогондой, Курандын мазмуну менен гана чектелбейт. Алладан келген бардык диндер адамдар тарабынан өзгөртуу-бурмалоого дуушар болгону гана болбосо, негизинен, алар – бирин-бири толуктаган бир дин[7], тактап айтканда, ислам дини. Бул чындыкты Алла Таала Ыйык Куранда төмөнкучө баяндайт:

إِنَّ الدِّينَ عِندَ اللّهِ الإِسْلاَمُ

**«Чынында, Алланын назарында дин** (бирөө гана): **ал – ислам.»** (Аали Имран:19).

Ошондой эле бул аят эки дуйнөдө тең адам баласынын бактылуулугунун башаты ислам экендигин да көрсөтуп турат. Арийне, башка бир аятта:

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الإِسْلاَمِ دِيناً

فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ

**«Ким исламдан башка динге умтулса, ал кабыл болбойт жана ал кыяматта жоготууга учурагандардан болот!»** - деп айтылат (Аали Имран: 85).

Андай болсо, Адам алейхиссаламдан бери келе жаткан жана Куранда ыйык болуп саналган **«ислам»** деген эмне?

Бул боюнча айтылган бардык аныктамалар кыскача төмөндөгу эки пункт менен жыйынтыкталат:

1. Итикад (Ыймандын негиздерине болгон чыныгы ыкылас жана ишеним),

2. Амали-салих (Алла Таала бизден кааалаган жарамдуу иш-аракеттерди, ибадаттарды чын ыкыластан кылуу).

Бул эки нерсенин койнунда жашаган ислам – ой-пикирибиздин, жашообуздун жана журум-турумдарыбыздын теңирдик мыйзамын сактаган тең салмактуу баалуулуктар чынжыры. Ошондой эле ал – акыл, кулак, көз, тил жана жан-дуйнөнун ортосундагы байланыштарды жөнгө салып, Аллага алып баруучу жол. Андагы улуу сырлар мээрим болуп ташка да тамчу болсо, аны топурактан да жумшак дилге айлантат. Ошондуктан Алладан узак болгон адамдардын жан-дуйнөсу какыраган чөлгө тете. Мындай абалдан кутулуу бир гана «ислам» аркылуу мумкун.

Ислам – ой-пикир, жакшы сөз жана иш-аракет өңутунөн алганда, адамды эң сонун турдө жетилтип, кынтыксыздыкка жеткизген жана караңгылыктан жарыкка чыгарган бакты-таалай шооласы. Башкача айтканда, ислам – пас адамдарды туура жолго салып, жогорулоого таасир беруучу фактор. Ал кууpаган уруктарды өстуруп гулдөткөнтопурак сымал туура жолдон адашкандардын дилин тазартып, туура жашоо образына салат. Жөнөкөй, карапайым адамдарды мыкты абалга апкелет.

Ислам ишеними -  жер жузундө адашкан адам баласын туңгуюктан куткаруучу Алланын мээрими менен тушурулгөн аркан. Ага маани берип, көңулун арнаган адамдар аны менен миражга[8] чыккандай болот жана бейишилердин[9] кербенине кошулат.

Исламдын бийиктигин багынтуу Алланын көрсөтмөлөрун кынтыксыз аткаруу аркылуу гана жузөгө ашканы учун, ислам ар дайым Аллага моюн сунуу деп аныкталат.

Алла Таала бардык пайгамбарларына:

**«Аллага баш ийгиле!»** - деп буйрук кылганда, алар баары бир ооздон:

**«Ааламдын жаратуучусу болгон Аллага баш ийдик.»** - деп жооп беришкен.

Алла Таала бул боюнча Ибрахим пайгамбарга мындай дейт:

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ

**«Раббиси ага** «(Мага буткул дилиң менен) **моюн сун!» - деп айтканда, ал: «Ааламдын Эгесине моюн сундум.»** - дейт (Бакара:131).

Бул моюн сунуу – ар дайым Алланы зикир кылып, аны менен бирге болуу жана ага шугур кылуунун бир белгиси. Ансыз деле бардык ибадаттардагы максат – Алла менен бирге болуу, башкача айтканда, Алланы таануу жана суйуу.

Арийне, төмөндөгу мисал абдан ибараттуу:

Бир имам мечитте көрдөгу абал боюнча сөз кылып жаткан. Келген жамааттын арасында Азирети Шейх Шибли да бар болчу. Имам баяндын аягында көрдө суралуучу суроолордон кеп салып:

- Илимди кайсыл жерден алдың, байлыгыңды каякка жумшадың, жашооңду кантип өткөрдуң, арамга жана адалга маани бердиңби деп суракка тартышат! – деп, дагы бир топ нерсени санайт.

Мынчалыкдеталдарыначейинтоктолгонунакарабастан, маселенин ток этер жери айтылбаганы учун, Шибли имамга мындай деп кайрылат:

- Урматтуум! Суроолордун эң негизгисин унутуп калдыңыз. Алла Таала: «Эй, кулум! Мен сени менен болчумун. Сен ким менен болчусуң?» - деп сурайт.

Бул кылдаттыкка көңул бурганыбызда, ислам -

وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ

**«Силер кай жерде болсоңор, Ал ошол жерде.»** (Хадид: 4) – деген тушунук менен жашап, Алланын ыраазылыгына жетуу.

Ошондуктан ислам Алланы суйуу, Ага берилуу жана Ага моюн сунуу аркылуу тубөлуктуу бакты-таалайга шарт тузуу дегенди тушундурөт. Жер жана асмандагы кубулуштар, мыйзам-ченемдуулуктөр адамзаттын Аллага баш ийуусунө көз каранды. Адамдар Аллага баш ийбеген учурда, ааламда теңирдик система бузулуп, апааттар жуз берет. Бул тууралуу бир аятта Алла Таала мындай дейт:

ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِي
النَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ الَّذِي عَمِلُوا لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ

**«Адамдардын өз колдору менен кылган иштеринин айынан кургакта жана суда ар кандай бузукулуктар** (дуйнөдөгу тең салмактуулук бузулуп, апааттар) **жуз берет. Алла, балким** (жургөн жаман жолдорунан) **кайтар деп, бул нерселердин кээ бир натыйжаларын өздөрунө таттырат.»** (Рум: 41)

Ушундан улам дуйнөдө болуп жаткан ар кандай кырсыктар жана окуялар исламдан четтегендиктен, кунөөкөрлөргө бул дуйнөдөгу кичине жаза катары жуз берип, алардын кайра исламды тутунушуна шарт тузуучу эскертуу болуп саналат.

Баам-парасаттуу пенде бардык нерсеге исламдык көз караштан: жаралгандарга карап, Жаратуучуну, себептерге карап Себептердин Жаратуучусун, материяга карап, анын ички жузун көрөт; жалган дуйнөнун чындыгын тушунуп, акыретти эстейт; ушул ааламдын укмуштай сонун тартибине карап, Алланын кудуретин жана улуулугун дайыма сезет; алсыздыгын жана өз ордун билет; ибадаттан алыстабайт; Жаратканды көздөй кеткен сапарда Анын сырына ээ болуп, Анын ышкысы менен куйуп-жана сажда кылгандардын кербенине кошулат. Ушинтип жаралыш максатын сактап, чексиз бакты-таалайга жетет. Бул тууралуу Куранда:

فَمَن يُرِدِ اللهُ أن يَهْدِيَهُ يَشْرَحْ صَدْرَهُ لِلإِسْلاَمِ وَمَن يُرِدْ
أَن يُضِلَّهُ يَجْعَلْ صَدْرَهُ ضَيِّقاً حَرَجاً كَأَنَّمَا
يَصَّعَّدُ فِي السَّمَاء كَذَلِكَ يَجْعَلُ اللهُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِينَ لاَ يُؤْمِنُونَ

**«Алла кимди туура жолго баштагысы келсе, анын көкурөгун исламга ачат...»** - деп айтылган чындык чагылып көрунөт. (Анъаам: 125)

Бирок бул ырыскыдан качкандар тууралуу аяттын уландысында: **«Алла кимди туура жолдон чыгаргысы келсе, анын көкурөгун асманга көтөрулуп бараткандагыдай тарытат. Алла ишенбегендерге мына ушундай жамандык тартуулайт.»** - деп айтылат.

Демек, жалгыз кутулуу жолу – бул, адамзаттын Аллага баш ийип, ислам боюнча жашашы. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Ким жараткан эгеси катары Алланы, дин катары исламды жана пайгамбар катары Мухаммедди кабыл алып, ыраазы болдум десе, ага бейиш важиб[10] болот.» - деп айтат. (Абу Давуд, Салаат, 36, Термезий, Салаат 42)

**Ислам** арабча «силм» жана «саламат» деген уңгудан жасалып, бизче которгондо «баш ийуу, моюн сунуу, тынчтык, аруулук, берилгендик, ыкыластуулук» деген маанилерди камтыйт жана ыйман менен биригет.

Курандын эң алгачкы сурөсу «Фатихада» исламга кыйыр турдө аныктама берилет. Арийне, ислам – адамзатты жаман жолго, бузукулукка тушурбөй, сыратул-мустакиимге[11] багыттап, бактылуу жашоонун кучагында Алланын чексиз ырыс-таалайларына ээ кылуу аркылуу: **«Ааламдардын Эгеси болгон Аллага шүгүрлөр болсун!»** - дедиртип, бул абалдын андан ары уланышы учун: **«Оо, Жараткан! Жалгыз Сага кулчулук кылабыз жана Сенден гана жардам тилеиу биз!»** - деген принцип боюнча жашаткан Кудаис дын дини.

Ошондуктан Кудаис га ишенуу муктаждыгын канааттандыруу, акылдын жаис алышы, жан менен мал-мулктун коопсуздугу, урпак- тардын уланышы жана эң жакшы акырет соодасы бир гана ислам ар кылуу мумкун. Бул аныктама боюнча ислам:

✓**Эң туура ишеним дини:** Ишеним негиздери тоодоис козголбос паис дубалдын устунө курулган жана адамдык ар-намыс, касиетти ку руткан Аллага шерик кошуу сыяктуу бузук ишенимдерден оолак.

✓**Рухтардыазыктандырганибадатдини:**Адамдаржоопкер болгон ибадаттар ар турдуу формалары жана хикметтери[12] аркылуу де нелик да, рухиис да паис даларга ээ болгондуктан, көңулдөр алардын тоис гус лаззаттары менен беис иштегидеис жашаис т.

✓**Ыраиу ым дини.** Адам баласы ар кандаис кунөө жана каис дыгерлик туңгуюгунда ыргылжың болуп турганда, алардын кылгандарына жаза беруунун ордуна

мээрим жана ыраис ым канаттарына калкалап, аларды бак- ты-таалаис га тартууга аракеттенет. Ариис не, Алла Таала: «Мээр-ыраис ымым ачуумду жеңди» - деис т. (Бухариис , Тавхид, 15, 22; Муслим, Тообо, 14-16)

✓**Мээрим дини.** Ыраис ым менен маанилеш болгон мээрим ислам дининин эң маанилуу негиздеринин бири. Ариис не, **«Басмалада»**[13] мээрим менен ыраис ымды билдирген **Рахман** жана **Рахим** бирге аис тылат. Ошондоис  эле «Фатиха» сурөсунун экинчи аятында да бул экөө чогуу келет. Дагы бир сурөнун алгачкы сөзу катары Алланын **Рах ман** сыпаты колдонулуп, бул сөз ошол сурөнун аталышы болуп калган. Ушундаис ча аерде: **«Куранды Рахман (болгон Алла) уиу рөтту!»**- делип, Курандын бардыгы адамзатка Алла Тааланын бир мээрими экенине ишаарат кылынган. Ариис не, Курандын адамдарга мээрим жана шыпаа экендиги «Исра» сурөсундө апачык турдө баяндалат.

Башка өнуттөн алганда, Алла Тааланын паис гамбарларга берген эң улуу сапаттарынын бири мээримдуулук болчу. Аис рыкча:

**«Эиу, Расулум! Биз сени ааламдарга мээрим катары жөнөттук!»**(Анбия: 107) - деп аис туу менен Азирети Паис гамбарыбыздын (саллаллоху алеис хи васаллам) бул сапаты адамзаттын эч бир жан жеткис туу чокусу экенин билдирет.

Азирети Паис гамбар (саллаллоху алеис хи васаллам) Таифте ташбараңга алынган учурда:

- Ис а, Расулалла! Кааласаң ушул урууну жер менен жексен кылып жок кылып салалы?! – деген Жабраис ил периштеге:

- Жок! Каалабаис м! Мен ыраис ым жана мээрим паис гамбарымын! - деп жооп каис тарып, ал урууга жакшы дуба кылуусу – анын мээримдуулугунун бир эле улгусу. Ыис мандын алгачкы тушуму мээримдуулук десек, жаңылышпаис быз. Бул чыис ыр боюнча жашаган Алла достору кулчулуктун эмне экендигин кыскача төмөнку эки негиз аркылуу аныкташат:

**А. Таазим Ли-Амруллах:** Алланын буис руктарын урмат көрсөтуу менен орундатуу.

**Б. Шавкат Ли-Халкиллах:** Жараткан учун жаратылгандарды суис уу жана аларга мээримдуу болуу.

✓**Логика дини.** Ислам акыл жана логиканын тушуму эмес, бирок ал буларды да жараткан Улуу Эгебиз тарабынан жиберилгени учун, акыл менен логикага эң сонун, эң туура багыт берип, адамдын тең салмактуулугун кемчиликсиз турдө камсыз кылат. Чындыгында, адам акылынын эң акыркы бара турган жери тавхид экендиги талашсыз. Ошондуктан Алла Таала Куранда: **«Акыл жугуртпөиу суңөрбу?!»** - деген сөзду көп колдонуп, адамдарды терең оис лонууга чакырат. Азирети Паис гамбар (саллаллоху алеис хи васаллам): «Бир сааттык терең оис  жугуртуу алтымыш жыл ибадат кылуудан артык» - деп, акылдын канчалык даражада маанилуу экендигин белгилеп кеткен.

✓**Суиу уу дини**. Ислам Аллага барчу жолдо бир гана акыл менен чектелип калбаис т. Анткени акыл көптөгөн паис даларына карабаис , акты кара кылып да көрсөтуп, адамды шек-кумөн аис лампасына тушуруп коюшу мумкун. Андыктан акылды Аллага болгон суис уу ээлигине беруу жана аны ашыктык нуру менен нурдантуу зарыл. Азирети Мавляна:

«Бактылуу пенде курулаис  акыл менен зээнди колдонуу ибилистен, ал эми аны Аллага болгон суис уу менен жуурулуштуруп, Жаратандын жолуна тушуу Адам атадан деп билет. Суис уу кеме сыяктуу. Кемеге минген киши кырсыкка учурашы өтө сеис рек.»

Философтор сымал өздөрүнө суис уусуз акылды гана жол көрсөткүч кылып алгандар убакыттын туткуну жана көзу көргөн, кулагы уккан нерселердин кулу болушат. Алланы суис уу болсо акылдан жардам гана алат.

Суис уунун мөмөсу – өзумчулдукту жеңип, өзгөучун кам көруу. Бул жанын курман кылууга чейин барат. Сахабалар Алла жана анын элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) жолунда жанын, малмулкун аябагандыктан, ушундай улуу даражага ээ болушкан. Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) ар бир өтунучунө: «Ата-энем, жаным сага курман болсун, оо, Алланын Элчиси!» - деп жооп беришип, кара жанын карч уруп, аяшкан эмес.

✓**Тен салмактуулук (гармония) дини**. Исламдын эң маанилууөзгөчөлуктөрунун бири анын тең салмактуулук дини экени талашсыз. Жараткан Алла Таала бул ааламды кандай тең салмактуулукта жараткан болсо, анын адамзатка жөнөткөн айкын динин да дал ошондой тең салмактуулукта орноткон. Ушундан улам исламды кайсыл өңуттөн карабайлы, андагы Алланын өзгөчө улуу тең салмактуулугуна кубө болобуз. Бул тең салмактуулук: бул дуйнө - акырет; дене - рух; аял - эркек; бай - кедей; башчы - башкарылуучу; чоң - кичине; кары - жаш; материя - руханият ж.б.у.с сыяктуу бардык нерселерде ушундай бир жогорку формада болгондуктан, сырттан караганда, бири-бирине карама-каршы болгон бул айырмачылыктар, чындыгында, бири-бирин толуктап, бир бутундукту тузуп турат. Булардын ар бири экинчисине керектуу нерселер. Мисалы: дуйнөучун акырет, акырет учун дуйнө; дене учун рух, рух учун дене; аял учун эркек, эркек учун аял ж.б.у.с. нерселер бири-биринен ажырагыс зарылдыкта. Ислам бул нерселердинар бирин өз-өз ордуна коюп, буларды бири-бирине даттандырбастан, шугур кылууга себепкер кылат. Ортодогу карама-каршылыкты жоюп, төп келишууну орнотот. Ушундай жол менен адамды кош канатка ээ кылып, ага бийиктик асманынын жолдорун ачат.

✓**Илим жана даанышмандык дини**. Ислам караңгы-туркөйлөр дини эмес. Тескерисинче, ал – туркөйлукту жана туркөйлук доорун жоюу учун жөнөтулгөн, эң акыркы, эң толук бир дин. Арийне, Алладан татыктуу деңгээлде коркуп, такыбалык менен жашоонун шарты илим экенин билдируу максатында Улуу Куранда:

**«Чындыгында, Алладан кулдарынын ичинен чыныгы аалымдар гана коркот!»** (Фаатир: 28) - деп айтылат.

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) бул боюнча:

«Аалымдын пендеден жогорулугу менин силердин араңардагы эң төмөнкуңөрдөн жогорулугум сыяктуу.» (Абу Давуд, Илим, 1) - деп айтышы бул маселенин канчалык деңгээлде маанилуу экенин аңдоого толук жетиштуу.

Бирок ислам илимдин какшыган жер сыяктуу болушун каалабайт. Аны даанышмандык жана ирфан[14] булактары менен сугарып, бир гулзарга айлантат. Антпесе жан-дуйнөсу жарды бир медициналык билим ээсинин колунда кандай кылмыш куралы болууга ийкемдуу болсо, илим да даанышмандык жана ирфандан алыс калганда, пайдага караганда зыянга көбурөөк ийкемдуу. Алла Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бул боюнча: «Ким бул дуйнөдө билимин арттырып, зухд[15] менен такыбалыгын арттырбаса, ал өзун Алладан алыстатат.» (Канзул-ирфан, 62) – деген.

✓**Эн жогорку адеп-ахлак (этика) дини.** Жаралгандардын арасындагы эң жогорку туу чоку – бул, адам баласы. Адам баласы болсо – Алланын жердеги орун басары. Анын денеси топурактан жаратылып, ичине Жараткандын кудуретинен бир дем уйлөнгөн. Куран адам баласына кайрылганда, анын көңулун ошол асыл затка буруп, анын напсинин азгырыктарынан улам булганбашын самайт. Башкачаайтканда, пенденин напсинин

жамандыктарынан арылып, жогорку адеп-ахлакка ээ боло, Алланын чакырыгына таза жүрөгү менен жооп беришин каалайт. Ушул өңүттөн караганда, чыныгы адамдык сапат менен жашоонун жападан-жалгыз шарты дин жана адеп-ахлактын улуу максаттарына жетүү болуп саналат. Адамзаттагы кемчиликсиз, бийик адеп-ахлактын туу чокусу – Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам). Ал адеп-ахлак маселеси анын пайгамбар болуп жөнөтүлүшүнүн себептеринин бири экенин төмөнкүчө билдирет:

«Калетсиз, мен адамдык баалуу сапаттарды толуктоо үчүн жөнөтүлгөм.» (Муватта, Хулк, 7)

Арийне, Алла Таала Улуу Куранда өз элчисин алкап, анын улуу адамдык сапаттары тууралуу:

وَإِنَّكَ لَعَلَى خُلُقٍ عَظِيمٍ

**«Чындыгында, сен, шексиз, бийик адамдык сапат ээсисиң.»**(Калем: 4) - деп аис тат.

Бул мактоого татыктуу болгон Алланын элчиси (саллаллоху алеис хи васаллам) сахабалардын аис туусуна караганда боис го жеткен ыис мандуу, аруу кыздан да уяттуураак болчу.

Ал мындаис  деп аис тат: «Уят жана ыис ман бир: бири жок болсо, экинчиси да жок болот.» (Суюти, Жамиус-Сагир, 1, 53)

Азирети Мавляна да бул маселе боюнча:

«-Ыйман деген эмне? - деп акылыман сурадым. Ал жүрөгүмдүн кулагына ийилип: - Ыйман адептен турат, - деп шыбырады. Андай болсо, адеби болбогон киши Алланын мээриминен кур калат.» - дейт.

✓**Назиктик, жароокерлик жана кылдаттык дини**. Ислам пайгамбарынын билдиргендерине караганда, бул дүйнөдө маанисиз көрүнгөн назиктик кыямат күнүөзгөчө мааниге ээ. Бардык тарабынан алганда эң сонун үлгү болгон Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) – бул иште, тактап айтканда, назиктик жана кылдаттыкта бизге эң жетик өрнөк. Ал бирөөнүн катасын оңдоп жатканда да, назиктик жана кылдаттыкты көңүлдөн чыгарбай, анын өзүнө тике эмес, жалпылаштырып:

«Мага эмне болуп жатат, кээ бириңердин ушундай кылып жатканын көрдүм.» - деп, өзү жаңылыш көргөндөй кайрылчу.

✓**Адилеттүүлүк жана укук дини**. Ислам дини эң көп маани берген орчундуу маселелердин бири – адилеттүүлүк жана укук маселеси. Ошондуктан Алла Тааланын назарында Кудайга шерик кошуудан кийин кечирилгис күнөө - бул, пенде укугу болуп саналат. Ал тургай Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) өлөр алдындагы катуу оорусуна карабастан, элдин көңүлүн буга бура, мечитке келип, сахабалары менен акыларын кечишип: «Сахабаларым! Кимиңердин дүнүйөңөрдөн жаңылыш алган болсом, менин дүнүйөм мына, келип алсын. Кимдин жонуна жаңылыш чапкан болсом, менин жонум мына, келип чапсын» - деген.

Мына ушундай сезимтал, кылдат, ошондой эле бекем негиздердин үстүнө түптөлгөн ислам адилеттүүлүгү бүткүл адамзатты айран калтырган бир улуу деңгээлди көрсөтөт. Арийне, 1789-жылкы Франция революциясынын идеологиялык негиздерин иштеп чыккандардын бири, философ Лафайет белгилүү «Адам укуктары декларациясы» жарыяланардан мурун, бардык укук системаларын изилдеп чыгып, ислам укугунун жогору экендигине күбө боло мындай деген:

«Эй, Мухаммед! Сенин адилеттуулукту жузөгө ашырууда жеткен деңгээлиңе али эч ким жете элек!»

Ислам тарыхы бул адилеттуулуктун нечендеген улгулөрунө толо. Алардын бирин мисал кылсак:

Бир киши ат сатып алат. Ат эки асый жана илдетсиз болгонуна карабай, уч кундөн кийин өлуп калат. Атты сатып алган киши саткан кишинин менде душмандыгы бар окшойт, андыктан узун убакыттан кийин өлтуруучу уу берип салган го деп шек санап калат. Үч кун катары менен сотко барып, аны кызмат ордунан таба албаганына байланыштуу убакытты өткөрбөстөн, атты мал доктурга көрсөтөт. Мал доктур да анын оюн тастыктайт. Белгилуу убакыттан кийин ал кайрадан казыга келип, аны ордунан табат жана иштин чоо-жайын баяндайт. Анда казы:

- Эмне учун оболу мага келбей мал доктурга бардың? Мага өз убагында келгениңде, бир чарасын көрөт элек! – дегенде, аттын ээси:

- Мен сизге ушул кундөрууч кун катары менен келсем, сиз жок экенсиз, - дейт. Анда казы:

- Айтканың туура, себеби апам өтуп кетип, айылыма кеткен болчумун, - деп жооп берет.

Казы бир аз ойлонгон соң, катчысына кайрылып:

- Маселе тушунуктуу. Жаз! Кызмат ордунда болбогонуна байланыштуу бул кишинин чыгымы казы тарабынан төлөнсун...

***

Кыскасы, исламды кайсыл тарабынан карабайлы: материалдык жактан; руханий жактан; тандалган жападан-жалгыз жашоо-турмуш дини экенин көрөбуз. Ал дайыма чындыкты жактоого, Аллага моюн сунуп, жакын болууга чакырат, ал эми ыйман болсо, чындыкты кабыл кылып, аны тастыктоо дегенди билдирет.

Бул чындыктын алкагында мурда мусулман болбосо дагы табиятынын тазалыгынан улам исламды жактагандарды **«динсиз мусулман»** деп аташса, ал эми мусулман болуп туруп исламдын тарабын албагандарды **«мусулман эмес момун»** деп аташкан.

Ошондуктан чыныгы ыкылас менен гана тутунулган ислам дини – адам баласынын рухун тазалаган, туптунук, терең, рухий, теңирдик дарыя. Напсисинин каалоолоруна алданып, асфала-саафилин (эң төмөнку деңгээл) даражасына тушкөн пенделерди кайра ахсани-таквиим (эң жогорку деңгээл) даражасына жеткирген жападан-жалгыз жол – бул, исламдын куттуу жана мээримдуу жолу.

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

«Пенде исламды кабыл алып, аны жакшы тутунуп жашаса, мурунку кылган жакшылыктарынын сообу кошо жазылып, кунөөлөру болсо кечирилет. Андан кийин кылган амалдарынын абалы төмөнкучө болот: ар бир соопко ондон жети жузгө чейин cooп; ал эми бир кунөөгө бир кунөө жазылат. Бирок Алла кааласа, бардык кунөөлөрду кечирип жиберет.» - дейт. (Насаи, Иман, 10)

***

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) исламды жая баштагандан тарта, аны кабыл албай, адилеттуулукту жана адам укугун тебелеп-тепсеп, адашкандык жана кайдыгерликтин ичинде напсилеринин жана шайтандын курмандыгы болуп жашоону суйгөн адамдар болгон. Тарыхта мындай мисалдар арбын. Мекке мушриктери жан-дуйнөлөрунө тийген «Теңдешсиз нурду» сезсе да, жана ошондой эле Азирети Пайгамбарыбызды (саллаллоху алейхи васаллам) «Аль-амин» (Ишенимдуу), «Ас-саадык»

(чынчыл) экенин моюнга алышса да, карарган журөктөрунө ислам нурун чагылдыра алышпады. Алардын жан-дуйнөлөру бул чындыкты кабыл кылса да, напсилерине моюн сунуп, каапырдык туңгуюгуна тушуп, кандай гана аянычтуу абалга туш келишкен! Алар муну өздөрунөөздөру кылышты: Куранды жан-дуйнөлөру кабылдаса да, напсилерине алданып, аны четке кагышты. Көптөгөн жылдар бою Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) келишин суйунчулөп жургөн христиандар менен жөөттөр да өздөрунун ичинен чыкпаганы учун гана, улутчулдук фанатизмдин таасири менен «Аалам нурун[16]» жалганчы кылышты. Айрыкча, жөөттөр бул тубөлуктуу, туптуу чындыкты жокко чыгарууда башкаларына караганда өтө аша чаап кетишти. Төмөндөгу нерсе буга эң сонун мисал боло алат:

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) жөөттөргө Курандан:

**«Эгер алар сени менен талашып-тартышса, сен айткының: «Мен мени ээрчигендер менен бирге Аллага моюн сундум.» Китеп берилгендерге жана** (китеп берилбеген) **сабатсыздарга** (бутпарастарга) **да аиу т: «Исламды кабыл алдыңарбы?» Эгер исламды кабыл алышса, туура жолго тушушту. А эгер андан жуз уиу рушсө, сенин милдетиң – жеткирип коюу гана. Алла пенделерди көруп турат.»** (Аали Имран: 20) – деп окуис т.

Андан киис ин ал жөөттөрдөн:

- Исламды кабыл алдыңарбы? - деп сурайт. Анда жөөттөр:

- Кабыл алдык, - дешет.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Иса Алланын сөзу, кулу жана элчиси экендигине да кубөлук бересиңерби? - деп сурайт.

Алар:

- Кудай сактасын! - деп жооп беришти жана жуз уйругөн наадандардан болушту.

Христиандардан да:

- Иса Алланын сөзу, кулу жана элчиси экендигине да кубөлук бересиңерби? - деп сурайт.

Булар да:

- Кудай сактасын! Иса да кул болчу беле? – деп жооп кайтарышты.

Дагы бир куну Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) жөөттөрдун окуу жайларына барып, аларды ыйманга чакырат. Нузайм бин Амир менен Харс бин Зейд:

- Сен кайсы диндесиң? – деп сурашат.

Пайгамбарыбыз:

- Мен Ибрахимдин дининдемин - деп жооп берет.

Алардын:

- Ибрахим жөөт болчу, - дегендерине Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

- Анда бизге Тоорат өкум берсин. Андан өкум чыгаралы, - деп жооп берет.

Жөөттөр бул сунушка «макул» дештен тартынышат. Ал тургай өздөрунун эң чоң аалымы деп эсептешкен Абдуллах бин Саламдын исламды кабыл алганы учун бул чындыкка болгон көрө албастыктары ого бетер кучөп, ага ыраа көруп жургөн мурунку мактоолордон айнышып, аны өтө ыпылас сөздөр менен кордой башташкан. Китептерине киргизген өзгөртуулөру акыркы пайгамбарга тиешелуу бөлумдөрду да камтып, көптөгөн бөлумдөрду кайрадан бурмалап чыгышкан.

Бул чындык тууралуу Кураны Керимде төмөнкучө баяндалат:

**«Өз колдору менен китеп жазып, андан соң: «Бул Алладан» дегендерге наалат болсун!»** (Бакара: 79)

**«Алар сөздөрду орундарынан өзгөртушөт.»** (Ниса: 46; Маида: 13)

Динге болгон мындай мамилелер, адамдык кийлигишуулөр, динди тупкулугунөн алыстатып, аны өз каалоолоруна жараша системага салган жана ар турдуу адашкандыкка, кайдыгерликке жол берген терс реформа болуп саналгандыктан, жөөт жана христиан дининин бузулушу ушул турдө жузөгө ашкан.[17] Андыктан учурдагы «исламдагы реформа» деген таңуулоолор – бул бузуку максаттын башкача формасы. Мындагы «реформа» сөзу - кыянаттыктын жузун жапкан маска гана.

Көптөгөн сыр жана даанышмандыктар менен толгон ааламды адамзат акылы эч качан толук камтый албайт. Андыктан адам акылынын тушуму болгон бул реформалар менен илими жана кудурети чектелбеген Улуу Затка тиешелуу исламды салыштыруу акылга сыйбайт. Анткени Алла Таала адамдын көмускө, ачык – бардык, өзгөчөлуктөрун эң сонун билгендиктен, буйруктарын, тыюу салууларын - өкумдөрун, ошого жараша орноткон. Ошол себептуу мындай кынтыксыз системага адамзат акылы жана эрки вахийсиз жетиши мумкун эмес. Жаралганды Жараткандан да жакшыраак таануу мумкун болбогонун тунук акыл-эс эч качан жокко чыгара албасы талашсыз.

Арийне, ислам – адамдын табиятына эң шайкеш дин.

Алланын мээрими менен боорукердиги бардык адам баласын бирдей, тегиз камтыйт. Башкача айтканда, ал орноткон баалоо ченөлчөмдөру адамдын буткул иш-аракеттерин абсолюттук турдөөз ичине камтып, адамдын эч бир кыймыл-аракетин унутта калтырбайт. Ал тургай али иш жузунө аша элек, ойдогу, кыялдагы ой-пикир, ниеттерге дагы жооп кылып, аларды өкумдөрунун алкагынын сыртында калтырган эмес. Мисалы, көрулгөн туштөр кыймыл-аракеттик кубулушка ээ эмес. Буга карабастан, ислам аларга да маани берет: алардын маанилуу, же маанисиздигин билдирген өкумдөр бар. Буга окшогон дагы көптөгөн мисалдарды келтирууге болот.

Бир системанын мыйзамдарын адам баласынын зарыл талаптарынын кандайдыр бир өңутун жокко чыгаруу менен орнотсо, анда адамдар белгилуу бир убакыттан кийин баш көтөруп, ага каршы чыгабашташат. Мисалы, католиктердин адам баласынын табиятындагы негизги талаптарынын бири болгон уй-булө курууну жокко чыгарып, кечил эркектер менен кечил аялдарга уйлөнуугө тыюу салышы бул тургө кирет. Эгер алар уйлөнбөсө, белгилуу убакыттан кийин ички дуйнөсу бейкутсуздукка дуушар болуп, көптөгөн бузуку иштерди жашыруун кыла башташат.

Адам табиятынын өзөктук, өзгөрбөс өзгөчөлуктөрунө маани бербеген системалар көп узабайт. Анткени адамдын табияты жолундагы тосмолорду жулуп кеткен сел сымал аны акыры-аягы жок кылбай койбойт. Мисалы, бурмаланган христиан дининин кол алдында бузулган батыш дуйнөсу акыры аны (христианчылыкты) коомдук жашоолорунан ажыратып, бир гана чиркөөгө чектеп салышкан. Андыктан көптөгөн адамдар бурмаланган христианчылыктын адам табиятына терс жөрөлгөлөрунун жана илим алдында сокур кишидей кылган мамилелеринин натыйжасында таптакыр динсиз болуп кетишкен. Дин табигый муктаждык болгондуктан (ибадат кылынбаганы себептуу), ал тургай, шайтанга сыйынууга чейин барган көптөгөн бузуку топтор да келип чыккан.

Ислам адам табиятына төп келген Алла Тааланын дини болгону учун, анын өкумдөрунун эскирип, жок болушу мумкун эмес. Анткени адам табиятынын башкы негиздери боюнча дайыма туруктуу. Мисалы, аялзатынын сезимталдуулугу – тануууга болбогон көрунуш. Ошол себептуу ал кандайдыр бир сот процессинде көрсөтмө берген

учурда, андагы сезимталдыктын сот тарабынан этибарга алынбашы адилеттуулуктун жузөгө ашышына белгилуу деңгээлде кедергисин тийгизет.

Адам баласынын табиятындагы терс каалоо-эңсөөлөрдун чоңоюп, «азоолонуп» кетуу ыктымалына каршы коюлган Алланын тыюу салуулары жана андагы оң каалоо-эңсөөлөрунун өнугуп, адамдык личностту өркундөтө турган буйруктары абдан кылдаттык менен жазылган. Бул исламдын жашоого реалисттик көз караш менен караганын билдирет. Бул өзгөртулбөс буйруктар менен тыюу салуулар жогоруда айтылган оң-терс каалоо-эңсөөлөргө тиешелуу. Ал эми адам баласынын кунумдук кызыкчылыктарына тиешелуу иштердин өкумдөру анын өз эркине калтырылган. Мындай кызыкчылыктарга тиешелуу эч бир негизде кескин буйрук, же тыюу салуу жок.

Мында айта кетчу нерсе, адамдын табиятында оң каалоо-эңсөөлөр терс каалоо-эңсөөлөргө караганда басымдуулук кылат. Муну Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам):

«Ар бир наристе ислам табияты менен туулат...» - деген сөзунөн билуугө болот. (Бухарий, Жанаиз, 92)

Алланын мээрими ачуусунан жогору тургандыктан, ааламда жалпы бейкуттук жана тынчтык өкум суруудө. Токойдо эң жырткыч, кучтуу айбанаттар менен бирге эң алсыз, кучсуз айбандардын жашашы буга мисал боло алат. Ушул эле чындык ааламдын мазмуну болгон адам баласына да тиешелуу. Анда дагы жакшы-жаман каалоо-эңсөөлөр бирге жашайт, бирок сырткы факторлордун таасири астында өзгөруудөн мурун, анда оң каалоолор басымдуу болот. Бул идеалдуу тең салмактуулук баланын жашаган коомунан таасирлене башташы менен бузулууга дуушар болуп отурат. Ислам болсо буйруктары менен дагы, тыюу салуулары менен дагы бул бузулуунун алдын алып, биз «аруу табият» деп атаган ошол балалык тазалыкты, тунуктукту сактап, аны өркундөткөнгө аракет кылат. Ал адам баласынын жаратылышындагы терс каалоо-эңсөөлөрду танбагандай эле, аны жок кылууга да аракеттенбейт. Анткени мындай аракеттин натыйжасы зыянга алып келет. Бирок ислам бул каалоо-эңсөөлөрду бир тартипке салып, башкарууга аракет кылат. Мисалы, жыныстык сезимдерди эч кандай чектөөсуз, ээн-эркин калтырбай, тукумдун уланышы учун уйбулөлук шарттарга чектеп, Кудайдын атынан болгон келишим, нике, аркылуу мыйзамдаштырат. Мындай чектен ашкан каалоо сезимдерди бийик максаттарга байланыштырып, андан пайдалуу натыйжаларды алууга аракеттенет. Мал-мулктун Аллага тиешелуу экенин уйрөтуп, дунуйөкорлук, ач көздук сезимин жоёт. Көрө албастыкты сыймыктанууга айлантат. Калган бардык жаман сезимдерди жакшы сезимдерге айырбаштайт.

Жогоруда айтылгандай, ислам адам акылына эң сонун турдө туура багыт берет. Анын Куран менен суннөттөн ажырагыс болушун каалайт. Анткени булар менен тарбияланбаган акылдын тарыхта кандай гана акылга сыйгыс иштерди кылганына кубөбуз. Бул себептен улам философтор бири-бирин жокко чыгарып келишкен. Мисалы, байыркы Афина адеп-ахлагында уурулук, эгер кармалбаса, эң жакшы, оң иш-аракет катары эсептелчу. Акыл-эс тушуму экени эске алынып,жазасыз калтырылчу. Бул мисалдан максатыбыз – уурулуктун адамзаттын табигый укуктарына терс келиши. Куран жана суннөт менен тарбияланбаган акылдын табигый укук тушунугунө эле терс келе турганын эске алсак, анын башка сфераларда кандай гана акылсыздыктарды кыла турганы айтпаса деле тушунуктуу.

Мындай акыл менен логика, өзгөчө, ар эки тарапка тең «сеники дагы туура» дегизген карама-каршылыктуу маселелерде адилеттикке жетүүгө тоскоол болот. Буга мисал кылып тарыхтагы белгилуу окуяны келтирели:

Байыркы Афинада бир укук устаты бир шакиртин адвокат кылып даярдоо учун келишим тузөт. Бул иш учун ала турган акысынын жартысын алдын ала алып, калган жартысын шакирти биринчи соттук ишти жеңсе, алмак болот. Бирок шакирти берген жарым акчасын жетиштуу деп, калган жартысын бербейм дейт. Натыйжада, устаты менен шакирти сотко кайрылат. Сотто устаты сотторго кайрылып:

- Мен жеңсем дагы, жеңилсем дагы акчанын калган бөлугун алышым керек! - дейт. Соттор:

- Эмне учун? - деп сураганда, ал:

- Эгерде мен бул соттошууда жеңип чыксам, койгон талабым сиздердин чечимиңер боюнча аткарылышы керек. Антпесе силер чыгарган өкум эч кандай кучкө ээ болбой калат. А эгер жеңилип калсам, мен жеңилген сот ишин шакиртим жеңген болуп саналат да, акчанын жартысын өз ара келишимдин шарты боюнча төлөйт. Себеби келишимде акчанын жартысынын төлөнушу анын алгачкы сот ишин жеңип чыгышына байланыштуу болчу.

Анда чындап эле жакшы даярдалган шакирти мындай дейт:

- Мен соттошууда жеңилсем да, жеңсем да акчаны бербешим керек.

Соттор:

- Эмне учун? – дегенде, устатынын логикасы менен минтип жооп кайтарат:

- Эгерде мен азыр ишти жеңсем, силердин чечимиңер боюнча талап кылынган акчаны бербешим керек. Антпесе силер чыгарган өкум эч кандай кучкө ээ болбой калат. Жеңилип калсам, биз тузгөнкелишим боюнча алгачкы соттук иштен жеңилгеним себептуу, менден эч нерсе талап кыла албайт. Анткени келишимдеги шарт жузөгө ашпаган болуп эсептелет.

Мына, Кудайдын вахийи менен тарбияланбаган логиканын ушуга окшош көптөгөн туңгуюкка келип такаларын алдын алганга болбойт. Алардын алдын алуу тарыхта болгон эмес. Бирок ислам пендеге пенде акысы өтуп кетсе, акысы желген пенде акысын кечмейинче кечирилбешин билдирип, аларга бири-биринин камын көрдурөт. Ал тургай:

«Кошунасы ачка олтурганда, ток жаткан бизден эмес.» - деп Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) белгилеп кеткен эреже аркылуу өзунөн мурда башкаларды ойлогонду уйрөтөт.

Ушинтип ислам адамдарды бири-биринин жакшылыгын тең бөлушкөн, бири-бирин суйгөн момун боордошторго айланткан. Исламдан мурун арабдар кек сактоо, душмандык, жек көруучулук, кандуу талоон жана согуштар менен атагы чыккан, кыз балдарын уят катары көруп, тируулөй жерге көмгөн сезимсиз бадавийлер (жапайы) болушчу. Араларында бутпөс душмандыктары бар эле. Кучтуулөр алсыздарды эзчу. Акыйкаттык менен укук дайыма кучтуулөр тарабында болор эле.

Маркум Акиф акын айткандай:

«Азуусуз калган бирисин Туугандары жеп салчу...»

Мындай адамдар ислам келгенден кийин адамзаттын эң сейрек жана артык жандарына айланышкан. Бир мезгилдерде бири-биринин канын ичуугө даяр болгон бул адамдар исламдын куту менен өлум алдында дагы өзун эмес, өзгөну ойлогон айкөлдуктун, суйуунун туу чокусуна чыгышкан. Йармук согушунунан кийин уруш майданын кыдырган Азирети Хузайфа (Алла андан ыраазы болсун) деген сахаба айткан төмөнку окуя момундардын ислам аркылуу ээ болгон рухий туу чокусун кандай гана сонун чагылдырат:

«Йармук согушу аяктап калганда колумдагы суу толтурулган көөкөр менен жарадарларды кыдыра баштадым. Жарадарлардын арасында кансырап жаткан абамдын баласы колумдагы көөкөрду көруп, ичкиси келгендей тур көрсөтту. Сууну анын оозуна жакындатканымда ары жактан Икриманын онтогон уну угулду:

- Суу... Суу...

Бул унду уккан абамдын уулу Харис колун көөкөрдөн тартып, кашы-көзу менен сууну Икримага алпар дегендей ишарат кылды. Дароо Икримага чуркадым. Сууну Икримага эми ичирейин деп жатканда Ияштын уну угулду:

- Суу... Алла ыраазылыгы учун суу...

Икрима дагы Хариске окшоп дароо колун тартып, Ияшка алпар дегендей белги кылды. Сууну Ияшка алып келгенимде анын убактысы колумдагы жалган дуйнөнун суусун ичуугө жеткен жок, бирок ал шейиттик шербетин кумардана ичкен эле. «Жок дегенде Икрамага жетишип калайын!» деп карбаластап, кайра артка чуркадым. Ал дагы шейит кетиптир. Андан кийин абамдын уулу Хариске чуркадым, тилекке каршы, ал дагы жан таслим болуптур.»

Мына, ислам уйрөткөн өзун эмес өзгөну ойлогон өзгөчулдук, айкөлдук жана баалуу адеп-ахлак!

А бул кишилер исламдан мурун бири-биринин канын ичкенге даяр эле. Бирок ислам менен ушундай бийик даражага келишкендиктен «Асры саадат» (бакыт) доорун пайда кылышкан. Алла Таала бул абалды Кураны Керимде төмөнкучө баяндайт:

«...Алланын силерге көрсөткөн жакшылыктарын эстегиле: силер бири-бириңерге душман болуп жургөнуңөрдө, Ал журөктөруңөрду бириктирип, Анын жакшылыгы менен бир тууган (боордош) болуп калдыңар. Ошондой эле силер оттон турган чуңкурдун (тозоктун) оозунда турганда, силерди андан куткарды. Алла силерди туура жолго кирсин деп, өз аяттарын ушундайча баян кылат.» (Аали Имран: 103)

Алла Таала бул аят менен сахабаларга кайрылганындай эле буткул адам баласына да кайрылып жатат.

## Исламдын беш башкы негизи

Ислам дини, мурда да айтып кеткенибиздей:

а) Ишеним;

б) Жарамдуу (салих) амалдардан турат.

Андыктан исламдын көз карашы боюнча адам баласынын Алла Таала алдындагы жоопкерчилиги «ишенимдик» жана «амалдык» болуп экиге бөлунөт. Ишенимдик бөлумдөгу негиздер амалдык негиздерден алдыга коюлат. Бул себептен улам Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Бул уммөт учун абдан корккон нерсем – Кудайга шерик кошуу.»- дейт. (Муснад 4, 124, 126)

Анткени адамдар Алланын алдында Кудайга ишенгендер жана ишенбегендер болуп экиге бөлунуп, эки бөлөк эл катары баяндалат. Ыйман бөлуктөргө бөлунбөс бир бутундуккө ээ. Тагыраак айтканда, Кудай айткан нерселердин бирөөсун жокко чыгаруу менен бардыгын жокко чыгаруунун ортосунда айырма жок. Бул Алла Тааланын иззатына (арына) тие турган нерсе. Алсыздыгы чексиз болгон адамзаттын Алла туура деген нерсени туура эмес деп, туура эмес дегенин туура деп айтышка аракет кылышы – кандай гана жаман иш, кандай гана чоң кунөө! Ошондуктан адамдардын кылган амалдарында Кудайга ыйман келтируу болмоюнча, ал эч кандай пайда апкелбейт. Мисалы, Эдисон электр жарыгын ойлоп тапкан.

Бул нерседен бардык адам баласы пайдаланат. Бул – жакшы нерсе. Бирок эгер анда ыйман болбосо, ал мунун сообун көрө албайт, анткени ислам боюнча эң чоң негиз – бул, Кудай Таалага ыйман келтируу.

Бирок бул негиздин жападан-жалгыз пайдубалы жана таянычы – албетте, жарамдуу (салих) амалдар.

Бул өңуттөн алганда, ислам динин даракка окшотууга болот: Алланы журөк менен тастыктоо – анын жер астындагы тамыры; тил менен айтуу – өзөгу; жарамдуу (салих) амалдар – бутактары, жалбырактары, гулдөру жана мөмөлөру. Дарактан куткөн нерсебиз – эң оболу, мөмө болгондой эле, ыймандан кутулгөн нерсе да – жарамдуу амалдар. Аллага жакын болуу жана маарифатуллахка (аны таанууга) жетуу бир гана ушул жол аркылуу ишке ашат. Андыктан ислам Кудайга ишенуудөн гана турбайт. Ыйман менен амалдар жуурулушу керек. Амалдары аткарылбаган исламдан тубөлуктуу бакты-таалайды кутуу коркунучтуу. Бул себептен улам исламдын беш негизги туркуктөрунун төртөөсу толугу менен жарамдуу (салих) амалдардан, тактап айтканда, ибадаттардан турат.

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай деген:

بُنِيَ الْإِسْلَامُ عَلَى خَمْسٍ: شَهَادَةِ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللهُ
وَأَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ
اللهِ، وَإِقَامِ الصَّلَاةِ، وَإِيتَاءِ الزَّكَاةِ، وَالْحَجِّ الْبَيْتِ، وَصَوْمِ رَمَضَانَ

**Ислам дини беш нерсенин устунө курулган:**

1. Алладан башка кудай жок экендигине, Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам) анын кулу жана элчиси экендигине ишенуу;
2. Намазды толук окуу;
3. Зекетти толугу менен беруу;
4. Алланын уйу болгон Каабага барып, ажылык кылуу;
5. Рамазан орозосун тутуу. (Бухарий, Иман 1-2, 5. 254)

Бир акын бул беш негизди беш бөлөк кунгө теңеп, мындай дейт:

*Алла ислам шартын беш кылыптыр,*
*Ар бирин рухка тийген Кун кылыптыр!*
*Бири – Аллага, Пайгамбарга ишенуу,*
*Жанга жаннатты ачкан нур сөздуу.*
*Бири – мираж деген нурдан намаз,*
*Жабылуу парданы ачкан намаз.*
*Бири – толук зекет, адал булагы,*
*Махшарда жанган бакыт чырагы.*
*Бири экен чын дилдеги ажылык,*
*Берилет ажыга периштедей тазалык.*
*Бири жан-дене туткан орозо,*
*Такыбалык кайда ал болбосо?*
*Эй, момун, дилиңе тийсин бул беш Кундун нуру,*
*Туңгуюкта телчибегин, калбагын бул нурдан куру!*

Бирок бул беш шарт, албетте, исламдын бардыгы эмес. Булар ислам имаратынын негизги туркуктөру гана. Ошондуктан исламды бул ибадаттардан гана турат деп ойлоо туура эмес. Анткени ислам – адамдын бешиктен мурзөгө чейинки жашоосундагы бардык

мамилелерге багыт берген жана анын ички-тышкы дуйнөсун тазалаган Кудай Тааланын мыйзамы. Исламды тушунуш учун хадистер менен Кураны Керимге устуртөн назар салуу жетиштуу. Жогорудагы хадистин сыры мусулмандарга туура жолду, чен-өлчөмду беруудө. Бул туура жол – мусулмандын исламды, оболу, хадисте айтылган беш негиздин устунө куруп, ошого жараша жашашы. Антпесе мусулман ислам деп аталган имаратты коргой албай калат. Анткени пайдубалы чирик имарат кичине эле жер титирөөгө туруштук бере албай, көп зыянга дуушар болот.

Ислам жогорудагы беш негизинен башка, дагы да көптөгөн элементтерден тургандыктан, ар бири ислам имаратынын бутундугу ичинде өзунчө бир бөлумду тузөт. Бул чындыкты чагылдырган төмөнкудөй хадис бар:

«Ислам – сегиз бөлум. Исламга ишенуу - бир бөлум, намаз – бир бөлум, орозо – бир бөлум, зекет – бир бөлум, ажылык – бир бөлум, жакшылыктарга ундөө - бир бөлум, жамандыктардан сактануу – бир бөлум, жихад кылуу – бир бөлум.»

Парз болгон буйруктар жана тыюу салуулар циркулдун туруктуу учуна (ийнесине), ал эми суннөт болгон башка буйруктар менен тыюулар, тагыраак айтканда, нафил[18] ибадаттар ал циркулдун кыймылдуу (карандаш тагылган) учуна окшош. Муну менен айтайын дегенибиз, парздар бардыгына бирдей деңгээлде жана чен-өлчөмдө тиешелуу болсо, циркулдун кыймылдуу учундай нафил ибадаттар аркылуу ар ким өз такыбалык алкагын алынын жетишинче кеңейте алат. Башкача айтканда, ар бир пенде нафил ибадаттар боюнча өзунө берилген потенциал жана дараметине жараша жоопкер. Андай болсо, Азирети Абу Бакирдей потенциалы бар кишинин ыйман жана жарамдуу (салих) амалда потенциалы (шык-жөндөму) төмөн кишидей көрсөткөн ыкшоолугу туура эмес көрунуш. Ошондой эле дээринен потенциалы төмөнкишинин дагы Азирети Абу Бакирдей ибадат кылышы мумкун эмес. Эң негизги нерсе – бул, парздарды толук аткаргандан кийин, Алла Таала берген жөндөм-кучкө жараша жарамдуу (салих) амалдарды аткарып, зухд жана такыбалык жолунда Кудайдын ыраазылыгына жетуу.

***

Исламдын ички рухий тарабын билуу анын сырткы тузулушун билгендей эле маанилуу болгондуктан, Алла Таала анын негизин жана бул негизге караштуу бөлумдөрду элчиси аркылуу уммөткө көп жолу билдирген. Мындан максат – мусулмандардын исламды жана ыйманды эң туура уйрөнуп, ошол боюнча туруктуу жашашы. Буга байланыштуу «Жабрайил хадиси» деп аталган хадисти Азирети Умар (Алла андан ыраазы болсун) төмөнкучө баяндайт:

«Мен Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) жанында отурган болчумун. Анан жаныбызга кийими аппак, чачтары капкара болгон бир адам келди. Ал адамдын жолоочу эмес экендиги сыртынан байкалып турду. Анын устунө эч ким аны таанybaйт эле. Ал киши келип Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) тизесине колун койду да, суроо бере баштады:

- Эй, Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам)! Ислам деген эмне?

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Ислам – бул, сенин Алладан башка кудай жок экендигине, Мухаммед анын кулу жана элчиси экендигине кубөлук кылышың, намаз окушуң, зекет беришиң, Рамазан орозосун кармашың жана кучуң жетсе, ажылык кылышың, - деп жооп берди.

Бейтааныш:

- Туура айттың, - деп ырастады.

Биз суроо берип, кайра өзу суроонун жообун тастыктаганына абдан таң калдык.

Анан мындай собол таштады:

- Ыйман деген эмне?

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнкүчө жооп берди:

- Аллага, периштелерине, китептерине, пайгамбарларына, акырет кунунө ишенуу жана тагдырга, т.а., жакшылык менен жамандыктын Алладан экенине ишенуу.

Бейтааныш:

- Туура айттың, - деп тастыктагандан кийин:- Ихсан деген эмне? - деди.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Ихсан – Алланы көздөруң менен көруп тургандай ибадат кылуу: сен аны көрбөсөң да, ал сени көруп турат, - деп жооп кайтарды.

Ал киши кайра сурады:

- Кыямат качан болот?

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бул сапар минтип жооп берди:

- Кыямат тууралуу суралган сурагандан артык эчтеке билбейт!

Бейтааныш: - Андай болсо, кыяматтын белгилерин айтып бер! – деди. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Куңдөр бийлерди төрөйт, жылаңаяк, жылаңач, кедей (Муслимдин варианты боюнча «кедей» сөзу жок) малчылар бийик уйлөрду салууда бири-бири менен жарышат.

Бул сөз айтылгандан кийин чоочун киши чыгып кетти. Бир топтон кийин Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Эй, Умар! Суроо салган заттын ким экенин билесиңби? – деп сурады. Мен:

- Алла жана анын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) жакшыраак билет! – дегенден кийин төмөнкучө жооп кайтарды:

- Бул Жабрайил (алейхиссалам) периште болчу, силерге диниңерди уйрөткөну келди.»

Кыскасы, ислам дини - **«Мен инсандарды жана жиндерди бир гана мага кулчулук кылуу учун жараттым.»** (Заарият: 56) деп айтылгандай кулчулуктун чагылган жайы, Аллага ибадат кылуу дини. Бул чындыкты адамдарга билдируу иретинде Алла Таала элчисине мындай деп буйрук кылат:

«(Эй, Расулум) **Айткын: «Мага бир гана ыкылас менен Аллага ибадат кылуу буюрулду.»»**

**«Алланын бир экенине моюн сунган мусулмандардын эң алгачкысы болушум буюрулду.»**

**«Айткын: «Эгер Раббиме баш көтөрсөм, чоң кунөөнун азабынан коркомун.»»**

**«Айткын: «Мен динимди жалгыз гана Аллага таандык кылып, бир гана ага кулчулук кылам.»** (Зумар: 11-14)

**«Алла кимдин көкурөгун исламга ачса, ал Алланын нуру устундө болот. Алланы зикир кылуудан журөктөру катып калгандарга наалат болсун! Мына ушулар апачык адашуу жолунда.»** (Зумар: 22)

Динге ишенуу жөн эле ишенуу, же тушкелди ишене беруу дегенди билдирбешин айта кетишибиз зарыл. Дин деген – бул, ааламды жараткан, өмур менен өлумду башкарган Алланын буйруктарына жана ыраазылыгына шайкеш болгон ишенимдер жана жарамдуу (салих) амалдар.

Динди негиздөө укугу пайгамбарлардан башка эч кимге берилген эмес. Кураны Каримдин эски ыйык китептерден айырмаланып, бурмалоосуз сакталышы, адам баласынын кийлигишуулөрунөн оолак болушу кыяматка чейин уланат.

Ислам дини кылымдардан бери келе жаткан туура эмес ишеничтерди, шек-кумөндөрду, мифтерди, турдуу адашууларды, туңгуюктарды жоюп, бир гана акыйкатты, чындыкты, адеп-ахлакты, бейкуттукту жана адилеттуулукту сунуштоо менен адамзатты бакты-таалай мезгилине даярдап, акыл-эстери, жан-дуйнөлөру[19] издеген чындыктарга жеткизген.

Ислам дини адамга өзун өзунө таанытат. Алла Тааланын:

**«Рухуман уйлөдум!»** - деп айткан деңгээлине жеткизет, жаралган ааламдын көркөмдуктөрун көрсөтуп, дил кузгусун жаркыратат. Илим, жогорку даражадагы адеп-ахлак, ырайым, мээрим жана кечирим сыяктуу адамдык баалуу сапаттар менен ыймандуу көңулдөрду жабдыйт.

Ислам дининин бакты- Кыскасы, ислам – бардык жактан адамдарды бул дуйнөну руханий бейишке айлантып, тигил дуйнөдө да тубөлук бакты-таалайга ээ кылган Кудай Тааланын мурөк суусу.

Маркум Акиф учурдун көрунуштөрунө карап, исламды бекем тутунуу жагынан ыкшоо тарткан мусулмандарды бул мурөк сууга төмөнкучө чакырат:

Чайналгың келбесе шайтанга, Кайтып келгин эми исламга.

Оо, Жараткан! Бизди эки дуйнөдө тең ислам менен бактылуу кыл! Бизди өзуңдун нуруңан кур калтырба! Жаныбызды мусулман кылып алып, жарамдуу (салих) пенделериңдин арасына кошкунуң!

Оомийин!

## ШАХАДАТ КЕЛМЕСИ ЖАНА ЫЙМАНДЫН НЕГИЗДЕРИ

Шахадат (кубөлук) келмеси[20] – адамдын исламга киришиндеги эң алгачкы баскыч. Бул келме - Жараткан Алланын бар жана бир экендигине ишенуу менен бирге акырзаман пайгамбары Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) пайгамбарлыгын ырастап, ага өз жанын кубө кылышы маанисинде айтылган ишеним суйлөму. Бул себептен улам шахадат келмеси – диндин пайдубалы.

Бул келме ушундай улуу сөз болгондуктан, анын маанисинде бардык адам баласынын кутулушу катылган.

Бул сөз Куранда жана хадистерде:

Келме тайййиба (эң жакшы сөз),

Такыба келмеси,

Кавли сабит (туруктуу сөз)

Макалидус-самавати вал-арз (асмандардын жана жердин ачкычы),

Ыкылас келмеси,

Урватул-вуска (бекем кармооч),

Чындыкка болгон чакырык,

Саманухул-жаннат (бейиштин сыйлыгы) – деген сөздөр менensапатталат.

Анткени бул сөз - өзөктөрдун өзөгу. Исламдын башка негиздери жана алардын бардык деталдары бул мазмунга көз каранды. Ошондуктан шахадат келмеси менен ыйман бардык ибадаттардан жогору турат. Анткени ибадаттар ал аркылуу гана аткарылат, ансыз ибадат ибадат болбой калат. Ибадаттар белгилуу бир убакыттын ичинде гана кылынып, алардан башка убакыттарда аткарылбайт. Амалдардын эң артыгы болгон намаз дагы кунунө

беш убак окулат. Ал эми ыйман келтируу болсо, дайыма парз. Журөкту кайдыгер кылган бардык нерселерден сактанып, ыйманды бардык шартта жандуу кармоо зарыл. Ыйманды эч кандай шылтоо менен таштаганга болбойт, аны ар убак сактоо – шарт, кийинкиге калтырганга уруксат берилбейт.

Шахадат келмеси – бул,

أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ

**(Ашхаду ан лаа илаха иллаллох ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулух)** деген сөзду тил менен айтып, дил менен ырастоо. Анын терең маанисине уңулсөк, исламга таандык калган буткул ишенимдерди өз ичине камтыганын көрөбуз.

Курандын бардыгы шахадат келмесинин тушундурмөсу жана чечмелениши деп айтсак, жаңылбайбыз. Себеби Куран дин менен тавхидден тузулгөн. Муну тушундуруу иретинде аятта төмөнкучө айтылат:

**«Бул Куран адамдар эскертилсин, Алла Жалгыз Кудай экенин билишсин жана акыл ээлери жакшылап акыл жугуртуп, угут-насаат алышсын деп** (Алла тарабынан) **тушурулгөн.»** (Ибрахим, 52)

Бул дуйнөдө да, тигил дуйнөдө да Алла Тааланы ыраазы кылган бардык жарамдуу (салих) амалдар – баалуу сөз болгон тавхиддин мөмөсу. Ибадаттар ыймандын журөктөгу чагылышы болуп, назиктик менен жакшы адеп-ахлакка жеткизет. Мунун тескерисинче, Алла Таала ыраазы болбогон ар бир жаман иш жаман сөздун, башкача айтканда, каапырдыктын натыйжасы болгондуктан, бардык балээлердин, кырсыктардын жана бузукулуктун булагы болуп саналат.

Алла Таала:

**«Алла кандай мисал келтиргенин көргөн жоксуңбу: жакшы сөз жакшы даракка окшош, тамыры бекем, бутактары асманда болуп, Жараткандын каалоосу менен ар дайым мөмө берет. Алла адамдар угут-насаат алсын деп мына ушундай мисалдарды келтирет.»**

«(Ал эми) **жаман сөз** (каапырдык жана ыймансыздык) **болсо, тамыры жерден жулунган, бир жайда** (орноп) **жай таппаган жаман даракка окшош.»** (Ибрахим, 24-26) **- дейт.**

Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Ар дайым мөмө беруудөн максат – заакир (зикир кылуучу) пенденин Алланы кундур-тундур эсинен чыгарбашы.» (Фазаили Амал, 462)

Ибни Аббас (Алла андан ыраазы болсун) жогорудагы аяттарды чечмелөөдө төмөнкулөрду айткан:

«Бул жерде шахадат келмесине ишаарат бар. Тамыры момун пенденин сөзу менен журөгундө, бутактары болсо асмандарда. Бул себептен улам момундардын аткарган иш-амалдары асмандарга көтөрулөт. Жаман сөз болсо – Кудайга шерик кошуу, каапырдык жана ыймансыздыкты билдирген сөз. Ал аркылуу эч кандай амал кабыл кылынбайт.»

Ошондуктан:

قَدْ أَفْلَحَ مَنْ تَزَكَّى

«(Кунөө менен каапырдыктан) **тазаланган** (тозоктон) **кутулду.»** (Аалаа: 14) – деген аятка тушундурмө беруудө Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

Бул аятта «тазалоо» дегенден максат - لا إله إلا الله محمد رسول الله

**«Ла илаха иллаллох Мухаммадун расулуллах»** деп кубөлук келтируу жана (ички-тышкы бардык) буттарды (кудайларды) журөктөрдөн алыс алып таштоо.» (Фазаили Амал, 466) Башкача айтканда, Алла Таалага эч кандай шерик кошпостон, бир Аллага ишенуу.

Андыктан напсилерди кунөөлөрдөн арылтуу жана журөктөрду жамандыктардан тазалоого милдеттендирилген Алла досторунун озуйпасы – бул хадистин алкагында иш кылуу. Төмөнку аят Алла Тааланын журөктө пайда болгон буттарга болгон жек көруусун билдирет:

**«Напсилик ышкыларын өзунө «кудай» кылып алгандарды көрбөдуңбу?»** (Жасия: 23)

Көпчулук аяттарда айтылган пайгамбарлардын дагы бир милдети - адамдардын жан-дуйнөсун тазалоо аркылуу бир Аллага толук ишенишин камсыз кылуу. Анткени ыйман жаркырак кузгугө окшош. Эгер адам Кудайга кайдыгер болсо, анда ал ошол кузгуну кирдетип, ал Алла Тааладан келген жакшылыкты чагылта албай калат. Кудайдын жакшылыктарынын журөктө чагылышы бир гана журөкту зикир менен шугулдантып, сергектикке жеткируу аркылуу жузөгө ашат. Зикир (эстөө) – унутуунун тескериси. Ыймандын даты журөктун чын ыкылас менен Аллага багыт алышынын натыйжасында тазаланат.

Пайгамбарлар жана Алланын достору (олуялар) асмандар менен жердин ачкычы болгон шахадат келмесине эң сонун турдө чакырышат. Алар – чын көңулдөн сунган ыймандын кавсардан да баалуу жана даамдуу ырахатын татып, ашыктык менен ичкен бактылуулар. Алар бул жалган дуйнөдө адамзаттын алдында шамчырактай жанып, көңулдөрду бир Аллага ишенуугө багытташат. Ошондой инсандардын бири Азиз Махмуд Худайи төмөндөгудөй жалындуу ыр саптары менен бул чындыкка чакырат:

Буйругун ук Алланын,
Тавхидге кел, тавхидге.
Тазалансын ыйманың,
Тавхидге кел, тавхидге.
Бөтөн жерге караба,
Жаныңды отко салба.
Баш оогон жакка баспа,
Тавхидге кел, тавхидге.
Жалганга жум көзуңду,
Андан тиле тилегиңди.
Кетир азапты дилиңдеги,
Тавхидге кел, тавхидге.
Өзуңду кыйын көрбө,
Жалганга алданасың.
Бир куну ойгоносуң,
Тавхидге кел, тавхидге.
Ташта курулай туурашты,
Жандан айткын тавхидди.
Табышка бардык умутту,
Тавхидге кел, тавхидге.
Суротко сыйынбагын,
Ич жузунө карагын.

Болууга Аллага жакын,
Тавхидге кел, тавхидге.
Напсиңе эч ишенбе,
Өзуму... билем дебе.
Ширк отуна куйбө,
Тавхидге кел, тавхидге.
Жалган суйууну ташта,
Өлумду такыр унутпа.
Кеч калбагын кербенден,
Тавхидге кел, тавхидге.

Шахадат келмесинде Алланын сырлары жана даанышмандык казынасы катылуу. Бул себептен улам жерлер, асмандар, буткул аалам, периштелер жана чыныгы илим ээлери шахадат жана тавхид келмесин ырастап, тастыкташуууда. Мындан тышкары, алардан муну тастыктап айтууну каалаган Алла Тааланын өзу дагы кубөлук келтируудө. Аятта төмөнкучө айтылат:

**«Алла, периштелер жана илим ээлери адилеттуулук менен өкум кылуучу Жалгыз Алладан өзгө эч кандай кудай жок, бир гана Ал бар экенине кубөлук беришти. Ал кудуреттуу, даанышман Зат.»** (Али-Имран: 18)

Кыскасы, шахадат келмесинде төмөнку төрт негиз бар:

1. Алланын затын (барлыгын) тастыктоо.
2. Алланын сыпаттарын тастыктоо.
3. Алланын иш-аракеттерин тастыктоо.
4. Пайгамбардын тууралыгын тастыктоо.

Бул өңуттөн караганда, **шахадат келмеси** кыскача биз **«аманту»** деп айткан ыймандын алты шартынын мөөру сымал. Буга кыскача токтолсок, төмөнкучө:

آمَنْتُ بِاللهِ وَمَلٰئِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ
وَبِالْقَدَرِ خَيْرِهِ وَشَرِّهِ مِنَ اللهِ تَعَالٰى وَالْبَعْثُ بَعْدَ الْمَوْتِ حَقٌّ
أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ

«АЛЛАГА, ПЕРИШТЕЛЕРИНЕ, КИТЕПТЕРИНЕ, ПАЙГАМБАР-ЛАРЫНА, АКЫРЕТ КҮНҮНӨ, ТАГДЫРГА ЖАНА АНЫН ЖАКШЫ-ЖАМАНЫ АЛЛАДАН ЭКЕНДИГИНЕ ИШЕНДИМ. ӨЛГӨНДӨН КИЙИН ТИРИЛҮҮ ЧЫН. АЛЛАДАН БАШКА КУДАЙ ЖОК ЖАНА МУХАММЕД (САЛЛАЛЛОХУ АЛЕЙХИ ВАСАЛЛАМ) АНЫН КУЛУ, ЭЛЧИСИ ЭКЕНИНЕ КҮБӨ БОЛОМ.»

Пенде исламдын беш негизине ишенип ырастоо менен **мусулман**, ал эми ыймандын алты шартына ишенуу менен **момун** (ыймандуу) болот.

Ошондуктан пенденин жөн гана «ишендим» деп айтуусу толук момун, же мусулман болуусу учун жетиштуу болбойт. Негизинен, ыйман Алланын бар экенин жана Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) пайгамбарлыгын журөк менен тастыктап, тил менен ырастоо аркылуу жыйынтыкталса да, бул ишенимге бекем ээ болуу жана туура багыт керек. Кыскасы, ыйман исламдын көз карашында кемтиксиз, толук деп саналып, ээсине саксаламаттык тартуулаган бир деңгээлде болууга тийиш. Бул болсо баарынан мурда, Алланын сыпаттары тууралуу жаңылыш тушунуккө ээ болбоону талап кылат.

**I. Аллага ыйман келтируу**

Асмандарды, жерди жана ал экөөнун ортосундагыларды жоктон бар кылып жараткан Алланы толук таанып билуугө адамдын акылы жетиштуу эмес. Ошондуктан Жараткандын затын ойлоп, элестетуу адамдын туура жолдон адашуусуна алып келгендиктен, буга Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) тыюу салган:

«Алланын жаратқандары тууралуу ой жугурткулө, бирок Анын заты тууралуу ой жугуртпөгулө. Анткени буга эч кимдин дарамети жетпейт...» (Китабул-Арбаин, 1-90)

Ошон учун улуу сопулар бул тууралуу кыскача:

«Оо, Жараткан! Сен кандай болсоң, ошондойсуң. Биз билгенден,ал тургай биз аруулагандан да аруусуң!» - дешкен.

Чындыгында эле адам баласы Алланын затынын кандай экендигине акыл дарамети жетпейт. Бул жол бизге жабык. Бирок жаралгандан Жаратканга, чеберчиликтен Чеберге жана себептерден Себептерди Жаратуучуга карай кеткен аң-сезим жолу ачык. Эгер аң-сезим таза акыл-эс менен Алла Тааланын сыпаттарына жана жараткан нерселерине назар сала турган болсо, Кудайды танышы мумкун эмес. Анткени Кудайды тануу акыл-эс, ой-пикир жана дилдеги сезимдер бузулган жерде баш көтөрөт. Башкача айтканда, эгер акыл-эс жана журөк табиятын таза сактай алса, анын каапыр болушу мумкун эмес. Эгер каапырлардын чөйрөсундө жарыкка келген болсо, каапырдыктан кутулуш ыктымалы жогору болот. Мисалы, Азирети Ибрахим пайгамбар бир бутпарас коомдун ичинде туулуп, чоңойгонуна карабастан, анын акыл-эс жана журөк дарамети менен жалгыз Алла Тааланын бар экендигине ишенгени тууралуу Кураны Каримде кеңири баяндалат.

Акылы бар киши абсолюттук турдө каапыр боло албайт. Себеби бир нерсени жок деп айтуу менен гана аны жокко чыгарып коюуга болбойт. Ал учун адамдын акылын ынандыруучу туура далилдер керек. Жашоо, аалам жана өлумдөн кийинки сырды чече албагандар бир гана «жок» деш менен эмнени далилдей алышат? Бул курсагы ач болуп, ден-соолугу бузулганы себептуу, ачкалыгын сезбегендер сымалы, алардын ач болсо дагы ачка эмесмин деши ооруу экенине гана далил болот. Алла Таала денесине баткан ийнени жана аны кескилеген бычакты сезбеген, наркоз астындагы, же буткул сезимдери шал болгон кишидей рухундагы улуу чындыктарды сезбеген, туйбаган адамдар тууралуу аятта:

**«Сокурлар, дулөйлөр...»** - деген сөздөрду колдонот.

Анткени Алла Таала ар адамдын табиятына ишенуу жана чындыкты издөө муктаждыгын орноткону учун, ыйман жана чындыктан кабарсыз калууга бир гана рухий сокурдук менен дулөйлук себепчи болот. Болбосо ишенбеген кишинин руху дагы Алланын бар экенин туюуга даяр, же туят, бирок муну рухий сокурдугу, дулөйлугу себептуу аң-сезим деңгээлине чыгара албайт. Ал көрулгөн, бирок кайра эске тушпөгөн туштөр сыяктуу болуп калат.

Ошондуктан кучубуздун жетишинче жоопкерчилик менен бизди жоктон жараткан Алла Тааланы таанып-билуу жана маарифатуллах менен ирфанга ээ болуу учун, анын сыпаттары менен иштерин эң туура билиш керек.

Байкаган адамга, ислам эле эмес, башка бардык диндерде «Кудайга ишенуу» бар. Бирок бул ишеним турдуу жаңылыштыктарга ээ. Бул каталар ислам дини боюнча туура эмес болуп эсептелип, кабыл кылынбайт. Анткени алардын ишеними ааламдын жападан-жалгыз Жаратуучусунун кемчиликтерден таза, кынтыксыз жана кемчиликсиз сыпаттарга... б.а., адам кыялы жеткис сыпаттарга ээ болушуна төп келбейт. Ал эми ислам Алла Таала тууралуу Куран менен хадисте билдирилген сыпаттарды айтып, бул сыпаттардын тигил же

мунусун кем деп, же аларга дагы башка сыпаттарды кошпойт. Бул сыпаттар жалпы классификация боюнча экиге бөлунөт:

**1.Заттык сыпаттар**

**2.Субутий сыпаттар**

**Алланын заттык сыпаттары** төмөнкулөр:

**ВУЖУД** (бар болуу): Алла бар жана Анын бар экени эч нерсеге муктаж эмес. Андыктан ал «Важибул-вужуд» (бар болушу сөзсуз зарыл) деп аталат. Башкача айтканда, анын жок болушу мумкун эмес. Андан башка бардык жандуу-жансыздар – мумкинуль-вужуд (бар болушу мумкун). Башкача айтканда, алардын бар болушу да, жок болушу да мумкун.

اللّهُ لاَ إِلَـهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لاَ تَأْخُذُهُ سِنَةٌ

وَلاَ نَوْمٌ لَّهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الأَرْضِ

**«Алла деген – ал жалгыз: андан башка кудай жок. Ал тируу жана ойгоо: аны ургулөө да, уйку да албайт. Жер жана асмандагылардын бардыгы Аныкы...»** (Бакара: 255)

Ушул учу-кыйырсыз ааламда адамдын акылын айран-таң калтырган бир тартип жана шайкештиктин бар экени айдан ачык. Бул мыйзам менен шайкештик ушундай кынтыксыз болгону учун, аалам жаралгандан бери такыр бузулбастан, кылдат жана аяр эсептердин тубөлук теңсалмактыгы ичинде жашап келет. Эгер Жер шарынын орбитасында 23.5 градус ийкемдик (ийрилик) болбогондо, төрт мезгил пайда болбойт эле: жай болгон жер тубөлук жай бойдон; кыш болгон жер тубөлук кыш бойдон калмак. Же болбосо кун менен жер шарынын ортосундагы аралык бир аз көбурөөк болгондо, жер бетин толук муз каптап калмак. Тескерисинче, азыркыдан бир аз жакын болгондо, бардык нерсе куурулуп куйуп кетмек. Ушул жана ушул сыяктуу нерселер бардык асман телолору жашоону камсыз кыла турган турдө программаланганын далилдейт.

Мындай кынтыксыз, абдан кылдат жана бири-бири менен тыгыз байланышкан эсептер менен жаралган аалам механизми Жараткан Алла Тааланын бар жана бир экенине жана кудурети менен улуулугуна далил болот. Аятта мындай деп айтылат:

**«Ал асмандарды көтөруп, бир чен-өлчөм (теңсалмактык) койду.»** (Рахман: 7)

**«Ал асмандарды жети кабат кылып жараткан. Рахмандын** (Мээрмандын) **бул жаратканынан эч кандай ыраатсыздык көрө албайсың. Көзуңду кайрадан асманга бурчу, кандайдыр жараканы көрөр бекенсиң?»**

**«Бир ыраатсыздык табуу учун көзуңду кайра-кайра асманга бур, көздөруң издегенин таба албай, ордуна талып кайтат.»** (Мулк: 3-4)

Шотландиянын атактуу философторунун бири Бюти баласына ааламдын кокусунан жаралбай турганын, ал бир гана Алла Таала тарабынан жаралганын төмөнкучө далилдеген экен:

Бакчасында казылган топурактын бир четине уулунун ысымын сөөмөйу менен жазат. Бул сызыктардын ичине бир чөптун урөнун сээп, көөмп коёт.

Белгилуу убакыт өткөндөн кийин уулу атасына чуркап келип, толкундана мындай дейт:

- Атаке, бакчанын бир бурчунда менин атым чөп менен жазылып калыптыр! Атасы көңулдөнбөгөндөй тур көрсөтуп:

- Жөн эле кокусунан жазылып калса керек да, - дейт. Баласы ага каршы чыгып, мунун сөзсуз турдө бирөө тарабынан жасалганын айтат:

- Атаке, менин атым өзунөн өзу эле чөп менен жазылышы мумкун эмес да?.. Менин атымды чөптөр дагы, топурак дагы билбейт. Муну менин атымды билген эле бирөө кылган...

Атасы дароо темирди кызуусунда чабат:

- Болуптур, сен ысымыңдын бакчада өзунөн өзу жазылбай турганын айтыбатасың, андай болсо, андан да устөм жана чебер жаралган денеңдин, же бул ааламдын кокусунан пайда болгонуна кантип ишенибатасың? Мынчалык жөнөкөй жана оңой иш дагы кокусунан болбосо, анда өтө эле чоң жана укмуштай сонун жаралган адамдар, айбанаттар жана аалам кантип өзунөн өзу пайда болот? Булардын бардыгынын бир жаратуучусу болушу керек да?

Чындыкты тушунгөн философтун уулу кечирим сурап:

- Атаке, сизге чоң ыракмат. Анткени бул мисал менен дуйнөдө эң кичинекей нерсенин дагы өзунөн өзу болбой тургандыгын тушундум. Эми бардык нерсени жараткан Улук Жаратуучунун бар экенине мен да ишенем.

Акын Нежип Фазыл:

«Карасам оролупмун туш-тарабымдан
Оролгон болот да, орогон болбойбу?
Ким тарткан бул дидарды мынча чебер?
Кузгудөн өзун карап, сураган болбойбу?» - дегендей, Азирети Мавляна Алла Таала тууралуу терең ой жугуртууну сунуштап, кайдыгер адамдарды ойгонууга чакырат:

«Тегирмен ташынын айланганын көруп турганыңдан кийин жакшылап карап, ал ташты айландырган сууну да көр!

Абадан топуракты, чаңды көрсөң, аларды асманга учурган шамалды да көр!

Мобул сарайларды, чоң-чоң имараттарды салган бирөөнун болгону акылга сыйымдуубу, же болбогонубу?

Жазууну жазган жазуучунун болгону акылга сыярлыкпы, же ал жазуучусуз жазылды дейсиңби?

Эй, адамдар! Бул ааламдан өзунөн өзу пайда болгон бир нерсени көрсөтө аласыңарбы?»

Акындардын бири бул боюнча мындай дейт:

Жаралган болсо бул аалам өзунөн өзу,
Салынат эле бул там да өзунөн өзу!
Чатырдан чыккан морлоруң айтууда сага:
От болбой тутун чыгабы өзунөн өзу?
Турбаса бир куч башкарып, бул ааламды,
Айланат беле жаңылбай өзунөн өзу?
Кылбаса эмгек дыйкандар, кызыл буудай,
Бөлунөт бекен самандан өзунөн өзу?
Суусаса жерде топурак, асманда булут,
Төгулөт бекен билгендей өзунөн өзу?
Көрбөдум десең парда артын, бул жалганың,
Озуңө жылан болот го өзунөн өзу!

Табияты бузулбаган ар бир жан ааламдагы себептер чынжырын аң-сезимдуу турдө байкап, бул себептер Жараткан Алла Тааланы билдирерин тушунуп, ага ыйман келтирет. Бирок шайтан мындан адам акыл-эсин жаңылтыш учун бардык жерге ар туркун тузактарды

курган. Көптөгөн кайдыгер адамдар тушкөн бул тузакка тушпөш учун Мавляна мындай дейт:

«Сен ыйманыңдан шайтанга азгырылба. Ал өтө шумпай ууруга окшоп, тункусун эшигиңди кагат. Сен болсо колуңа чырак алып, эшикти каккан ким экен деп чыгасың жана ширеңке чагып, чыракты жандырайын дегенде, ал отту өчуруп салат. Караңгылыктан аны көрө албай: «Биликте май тугөнуп калган турбайбы...» - дейсиң. Ошентип чырагыңды өчургөн ууру сага белгисиз бойдон калат да, сен андан бейкапар болуп каласың... Шайтан кайдыгерлик караңгылыгындасенин дилиңдеги «ыйман чырагын» дал ушинтип өчургөнгө умтулат жана ошону менен сени Аллага кайдыгер калтырып, «жан-дуйнө казынаңдан» буткул байлыкты уурдап, натыйжада, сени акыретке куржалак жөнөткусу келет. Ага кайдыгер карап, анчейин маани бербесең, көзуң менен көңулуң жаралган нерселерди да, аларды жаратканды да байкабай калат!»

Куранда: **«Чындыгында, Алладан кулдарынын ичинен чыныгы аалымдар гана коркот...»** (Фаатир: 28) – деп айтылгандай, Алланын улуулугу менен кудуретин толук тушунуш учун, баарынан мурун илим керек. Бул себептен улам макро жана микро дуйнөлөрдун кылдат сырларын изилдеген аалым-илимпоздордун эч бири ишенимсиз эмес. Тескерисинче, алар шугулданган илим майдандарынан акылды айран калтырган мыйзамдарды көрушуп, ал мыйзамдардын ээси Жараткан Алланын бар экенин жана анын кудуретин жөнөкөй адамдарга караганда алдаганча жетик билет.

А. Эйнштейн бул темада мындай дейт: «Ааламдын жаратуучусу тамаша кылбайт. Жараткан нерселеринин эч бири кокусунан, же эсепсиз эмес. Биз акылыбыздын жетишинче бул дуйнөнун ырааттуулугуна жана теңсалмактуулугуна таң калабыз. Табиятты изилдеген ар бир адам динди урматтайт деп айта алам. Анткени ал Алла Тааланын кудуретин тушунөт. Ушундан улам терең ыйманга ээ болбогон чыныгы окумуштуунун бар экенине ишенбеймин. Муну төмөнкучө тушундурсөк болот: **Кудайдын бар экенин билдирбеген илимдин болушу мүмкүн эмес. Илимсиз дин сокур, динсиз илим болсо аксак.»**

Ушул сыяктуу, конкреттуу илимдер менен шугулданган канчалаган кайырдин окумуштуулар исламды кабыл алышты жана канчалары ыйман келтирбесе дагы, Алланын бар экенин моюнга алганга мажбур болушту. Бул – Курандын муужизасы[21]. Алла Таала мындай дейт:

«(Чыныгы) **илим ээлери Раббиңден сага тушурулгөн нерсенин** (вахийдин) **чындык экенин жана Хамид** (даңктуу), **Азиз** (кудуреттуу) **Алланын жолуна баштоо экенине көздөру жетишет.»** (Сабаъ: 6)

**«Мунун чындык экени ачык болушу учун, аларга** (адамдарга) **мейкиндиктеги жана өздөрундөгу белгилерибизди көрсөтөбуз. Раббиңдин бардык нерсеге кубө болгону жетиштуу эмеспи?!»** (Фуссилат: 53)

Ааламга ибарат алуу максатта караган ар бир көз андан бул белгилердин санак жеткис мисалдарын көрө алат:

Бул дуйнөдө жалгыз гана адамдар жана жаныбарлар болгондо, табияттагы буткул кычкылтекти колдонуп, көмур кычкыл газына айлантып, белгилуу убакыттан кийин көмур кычкыл газына ууланып калышмак. Бирок бул ааламды жараткан Кудурет өсумдуктөрду да жаратып, аларга көмур кычкыл газын кычкылтекке айлантуу жөндөмун беруу аркылуу бул дуйнөнун теңсалмактуулугун сактоодо.

Ошондой эле Жаратуучу жер шарынын төрттөн уч бөлугун суу менен толтурган. Төрттөн биринин чоң бөлугун өсумдук өспөгөн тооташ, же чөл катары жараткан. Калган аз гана бөлугу топурак. Бирок Алланын кудуретинин улуктугун карабайсыңарбы, бул

топуракты өзгөрмөлуулугу жана бир абалдан экинчи абалга өтуучулугу менен буткул жан-жаныбарларды азыктандыра турган азык-тулук булагы кылган.

Дагы бир мисал катары айбанаттын бир турун алалы: бул турдөн тараган жана тарай турган – бардык жаныбарларды жер бетине бир убакта жаратканда, бул дуйнө бир гана ошол тургө кирген жаныбарларга тардык кылгандай эле, андагы азыктар дагы аларга жетмек эмес. Бирок Жараткан бул нерсенин да алдын алып, бардык жан-жаныбарларды мезгилге жана мейкиндикке көз каранды кылып жараткан. Ошондуктан Жер шары демейдеги сыйымдуулуктан триллиондогон эсе көбурөөгун батырууда. Тактап айтсак, жан-жаныбарлардын дуйнөдө орун алышы дагы бир тең салмактыкка баш ийет. Мисалы, теректен жылыга миллиондогон уруктар пайда болот. Бул уруктар парашют сымал бубактары менен шамалга учуп, туш тарапка жайылат. Булардын ар биринен терек өсуп чыкканда, Жер шары терекке толуп кетмек. Башкача айтканда, кең дуйнө даректын бир эле турунө тардык кылмак. Калган бардык нерселерди бул мисал менен салыштырып карасак, бул ааламда акыл оңой-олтоң жете бербеген теңсалмактыкты көрөбуз.

Мындан тышкары, Жараткан Алла Таала жандууларга ушундай өзгөчөлук бергендиктен, бирдей эле азыктарды жегендер дагы ар туркун нерселерди пайда кылып, жашоону толуктоодо. Мисалы, тыттын жашыл жалбырагын уй, же кой жесе, андан эт, сут жана жун пайда болот. Ал эми жибек курту ошол эле жалбыракты жеп, жибек буласын пайда кылат. Ошол эле жалбыракты марал жесе, андан жыпар жыт жасалат. Ааламда эң кынтыксыз болгон адам баласы аарынын гул чаңчаларынан жасаган балындай бал жасай албайт. Жөнөкөй эле чөптун турунө кирген ар туркун гулдөн чыккан тустөр, жыттар жана жалбырактарды эч бир химик жасай албайт. Мал чөпту этке жана суткө айлантса, химия лабораториясында тонналаган чөптөн бир грамм эт, же сутту пайда кылуу адам баласынын колунан келбейт.

Тунук акыл-эске ээ болгон киши кайсыл жакка гана карабасын, Жаратkандын бар экендигине кубө болот. Пайгамбарларды жөнөтуу, алардын тили, илими жана адеп-ахлагы аркылуу адамзаттын кемчилигин толуктоо сыяктуу көрунуштөр – Алла Тааланын мээриминин далили. Бир жагынан адамзатка миңдеген пайдаларды алпкелген илимдердин натыйжасы, экинчи жагынан Алла Тааланын бар экенин адамзаттын алсыздыгын сездируу менен өзунун кулчулук ордун билуугөөбөлгө болууда. Адам баласы өзунө жана ааламга баам салып караганда, көрунгөн Улуу Кудуреттин алдында ыйман келтирбөө кандай гана кулку келтирерлик экенин дароо аңдайт.

Албетте, бул чексиз ааламдын өзу – Жараткан Алланын бардыгынан жана анын улуулугунан бир белги, адам баласына жогорку бир ыйман нуру.

Космос мейкиндигинде кара жана ак тешиктер бар. Бул тешиктерге да Куранда ант берилет: **«Жылдыздардын орундарына ант кыламын, эгер билсеңер, чынында, бул улуу ант.»** (Вакеа: 75-76) Учурдагы илимий жетишкендиктер кечээ жакында эле тастыктаган бул чындык Курандын кандай гана улуу экенин дагы бир ирет далилдеп отурат. Жылдыздар туулган жер ак тешик, ал эми өлгөн жер кара тешик деп аталат. Ак тешиктерден кичинекей бир нерсе чыгып, өтө ылдам чоңоюп отуруп, эбегейсиз зор жылдыз массасын пайда кылат. Жер Шарынан бир нече эсе чоң массага ээ болгон жылдыздар дагы убактысы келгенде, кара тешиктердин ичине кирип өлушөт. Буга байланыштуу асманыбызга жарык нурун чачкан Кун да бир куну: **«Куноролуп, жарыгы өчкөн кезде...»** (Таквир: 1) – деген аятта айтылган чындыкты башынан өткөрөт. Ошол куну анын өмуру тугөнөт. Албетте, ал кун кыямат куну болот. Ал учун саждага жыгылып, Аллага сыйынгандан башка чара жок. Андан соң эч бир арга табылбайт.

Кыскасы, баамдап, көзу жеткен жан Алланын ээлиги алдында бул Жер шары космосто сузуп жургөн миллиарддаган, триллиондогон кумдун бири гана экенине кубө болот. Тоолор, адырлар, океандар жана адамдар ошол кум даанасынын ичинде. Андыктан адамдын кулчулугу болбосо, ушул алсыздыгы менен эч нерсеге татыбайт!

Океандан бир тамчы сымал биз келтирген бул мисалдар Хааким (өкумдар), Каадир (кудуреттуу), Кайийуум (дайыма бар болгон жана барлыгы эч нерсеге муктаж эмес), Раззак (ырыскы беруууучу) болгон Алла Тааланын барлыгын кабыл кылуу логикалык зарылдык экенин айгинелеп турат. Бирок бул чындыкты көруш учун, сөздун туз маанисиндеги көз эмес, көкурөк көзунун ачык болушу шарт. Куранда мындай деп айтылат: **«Алардын акыл калчар журөктөру, же угар кулактары болуш учун, жер бетин кыдырышпайбы? Чындыгында, көз сокур болбойт, көкурөк сокур болот!»** (Хаж: 46)

Эрзурумдук Ибрахим Хаккы мындай деп ыр жазат:

Көргөнгө бул.., көргөнгө,<br>
Көргө не бул, көргө не?

Йунус Эмре болсо:

Туз алпарган жол болсун,<br>
Алланы көргөн көз болсун.<br>
Бут жерде Алла Таала,<br>
Көрчу көзуң болсо гана..

Албетте, көкурөгу ачык адамдар учун ааламдардын Раббиси болгон Алла Тааланын бул дуйнөдө көптөгөн апачык далилдери бар. Алланын достору бул чындыкты журөктөрундөгу бардык сезим-туюмдар аркылуу кабыл алып жашашат. Анткени алардын журөктөру жалган дуйнөдөн баш тартканы учун чындыкка жана Алла Тааланын сырларына ээ болушкан. «Өлөрдөн мурун өлгулө!» - деп, хадисте айтылгандай, напсинин тузактарынан кутулгандардын журөктөру дайымаойгоо болот жана көзду кызыктырган дунуйөлук кызыкчылыктардан айрылып, Алла элчисинин руханиятында жашоого ээ болушат. Аларда Алла Таала тууралуу кымындай да шек-кумөн туулбайт. Төмөнку мисал – бул чындыктын апачык көрунушу:

Бир жолу чоң олуялардын бири Жунайди Багдади элдин баары бир тарапты көздөй шашылып баратканын көруп, минтип сурайт:

- Каякка шашып баратасыңар?

- Баланча жерге бир аалым келиптир! Алла Тааланын бар жана бир экендигин миңдеген далилдер менен далилдеп берет экен. Анын бул далилдеринен жана тушундурмөлөрунөн пайда алганы баратабыз. Кааласаң, биз менен жур!

Анда Багдади аларга аргасыз жылмайып, минтип жооп кайтарган экен:

- Көргөн көздөр, уккан кулактар жана сезген журөктөр учун ааламда Алла Тааланын сан жеткис далилдери бар. Эй, калайык-калк! Буларга карабастан дагыле шек-кумөну болгонуңар бар болсо, бара бергиле! Биздин журөгубуздө кумөндун кыпыны дагы жок.

Бул маанини Алланы тааныган улуу инсандар мындай дешет:

«Негизинен, Алла Таала көздөн кайып эмес. Бирок биздин чектелген мумкунчулук жана сезим-туюмубузду эске алуу менен «Көрунушунун кучтуулугунөн аны көз көрө албайт»[22] десе болот.»

Мисалы, бөлмөдө 5000 вольттук жарык жанса, адам бул жарыктын астында эч нерсени көрө албай калат. Алла Тааланын көрунушу дагы так эле ушул сыяктуу. Тагыраак айтканда, адамдын дарамети АллаТааланы көруугө жетпегендиктен, ал кайып сыяктуу

көзгө көрунбөйт. Алла Тааланын Муса Алейхиссаламга: ЛАН ТАРААНИИ **«Мени көрө албайсың!»** (Аьраф: 143) – деп айтышы ушул себептен улам.

***

**КЫДААМ:** Нерселердин себеп-натыйжа байланыштарына ылайык алардын бир алгачкы себепкерден башталышы логикага абдан туура келет. Бул себепкер жаралууга муктаж болуудан аруу, оолак болуп, жаратууга кудуреттуу болууга тийиш. Мына ушул себепкер – Алла Таала. Анын барлыгынын башталышы жок. Ал – бардык нерсенин башталгычы. Ал кадиим жана эзелии[23]. Куранда: **«Ал – алгачкы да, акыркы да, ачык да, жашыруун да...»** (Хадид: 3) - деп айтылат.

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Башында Алла гана болуп, андан башка эч нерсе жок болчу...»(Бухарий, Муслим)

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) өз дубаларында: «Оо, Жараткан! Алгачкы сенсиң, сенден мурда эч ким жок болчу...» - деп Аллага сыйынып, уммөтунө дагы ушинтип дуба кылышты сунуштачу.

***

**БАКАА:** Барлыгынын аягы жок – тубөлуктуу. Куранда:

لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُ لَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ

**«... Андан башка кудай жок. Анын затынан башка бардык нерсе жок болот. Өкумдарлык ага таандык жана силер ага кайтып барасыңар.»** (Касас: 88)

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ

**«Жер бетиндегилердин бардыгы өтуп кетет. Бир гана улуулук жана урмат ээси болгон Раббиңдин Өзу калат.»**( Рахман: 26-27)

Бул дуйнөдө**тубөлуктуулук** сыпатына ээ болгон эч нерсе жок. Бул себептен улам дуйнөдөгу эч бир нерсе эч кимге тубөлуккө калбайт, бир куну болбосо бир куну дуйнөдөн сөзсуз кетесиң.

Мусулмандардын көрустөндөрундөгу мурзөташтарына «Хуваль– Баакы» (бир гана Ал – тубөлуктуу) деп жазылган сөздөр да жогорудагы чындыкты чагылдырат. Юнус Эмре Алладан башка бардык нерсенин жалган экенин төмөнкучө эстетет:

Бир имарат көрсөт мага
Талкаланып, кыйрабаган
Кызыкпагын көр дуйнөгө,
О дуйнөдө жарабаган.

Ушул себептен улам олуялар ушул убактылуу дуйнөдөн кутулуп, «фанаа-филлах[24]» жана «бакаа-биллах» даражаларына ээ болууну эң чоң дөөлөт катары кабыл алышат. «Аариф» (көсөм) пенделер: дуйнөнун жалган жыргалчылыктарына алданышпай, «Өлөрдөн мурун өлгулө» деген сыр боюнча жашап, тубөлук ааламга даярданышат. Оболу:

«Олсө, дене өлөт, жан өлуму мумкун эмес!» - деп дененин туткунунан кутулуп, жан-дуйнө жолун улантышат. Акыры Аллага жетип:

«Жандардын жанын таптым,
Бул жаным куруп калсын!» - дешет.

***

**ВАХДАНИЯТ:** Аалам жаралгандан бери болуп келген, ырааттуу, мыйзамдуу хикметтер менен сырлар бардык нерсе жалгыз бир кудуреттин жаратуусу экенин тушундуруууучун жетиштуу. Эгер бул кудурет жалгыз эмес, көп болгондо, каалоолордун ар

турдуу болушунан, ааламдагы теңдешсиз ырааттуулук, мыйзам жана алардын ичиндеги сырлар бири-бири менен чатышып, баш-аламандык башталмак. Натыйжада, жашоого мумкун болбой калмак. Бир аятта мындай деп айтылат:

**«Алла: «Кудай экөө дебегиле! Чындыгында, Ал – жалгыз. Андыктан менден гана корккула!» - деди.»** (Нахл: 51)

«(Эй, Элчим!) **Айткын: Эгер алар айткандай Алла менен бирге башка кудайлар да болгондо, анда ошол кудайлар Аршы-асмандын ээси болгон Аллага жетууучун жол издешмек.»** (Исра: 42)

لَوْ كَانَ فِيهِمَا آلِهَةٌ إِلَّا اللَّهُ لَفَسَدَتَا

فَسُبْحَانَ اللَّهِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ

**«Эгерде жерде жана асманда Алладан башка кудайлар болгондо, жер жана асман** (булардын мыйзамы) **бузулуп кетмек. Демек, арштын Раббиси болгон Алла алар айткан сыпаттардан аруу.»** (Анбия: 22)

**«... Аны менен бирге эч кандай кудай жок. Андай болбогондо, ар бир кудай өзу жараткан нерселери менен болуп, алардын бири экинчисине устөмдук кылмак. Алла алар айткан нерселерден аруу.»** (Муминун: 91)

Куранды баштан аяк кылдат окуган адамга Алланын пенделери милдеткер болгон негиздердин эң маанилуусу бир гана жалгыз Аллага ишенуу экени байкалат. Бул ишенимдин эң маанилуусу - **ВАХДАНИЯТ,** башкача айтканда, Алланын бир экендигине ишенуу. Ошондуктан исламдын назарында Аллага шерик кошуу Алла Тааланын ачуусун келтирген чоң кунөөлөрдун эң башкысы болуп саналат. Куран бул ой-пикирдик пастыктан сактануу учун катуу эскертуу жана андан алыс болууну көздөгөн чакырыктарга өзгөчө орун берген:

**«... Кимде-ким Аллага шерик кошо турган болсо, шексиз, Алла ага бейишти арам кылат. Анын барар жери – алоолонгон от. Заалымдарга жардам берген жан да болбойт.»** (Маида: 72)

**«(Эй, расулум!) Шексиз, сага да, сенден мурункуларга** (пайгамбарларга) **да вахий келген: «Эгер сен Аллага шерик кошо турган болсоң, анда сенин амалдарыңдын баары калетсиз текке кетип, шексиз, зыян тарткандардан болосуң.»** (Зумар: 65)

**«Алла өзунө шерик кошкондорду кечирбейт, андан башка кимдин кунөөлөрун кааласа, кечирет. Кимде-ким Аллага шерик кошсо, калетсиз, ал чоң кунөө ойлоп чыгарган болот.»** (Ниса: 48)

Алланын жалгыз экендигине ишенебиз деген башка диндер да бар. Мисалга жөөттөрдун бир ишеними болгон деизмди алсак болот. Бирок булар Алланын сыпаттарында жаңылгандары учун, тагыраак айтсак, антропоморфизмди (Алланы материалдык форма менен сурөттөө) тутунушканы себептуу туура вахданият ишенимине ээ эмес.

Ислам дининин тышындагы самаавий (Алла Тааладан келген) диндердин эң баштапкы абалы ислам менен бирдей болчу, кийинчерээк таптакыр башкача болуп өзгөргөн. Булардын ичинен, өзгөчө, христианчылыктагы бузулуп-бурмалануу көңулдөрдуөзунө бурбай койбойт. Бул динде эң оболу бир Кудайга ишенуу ишеними б.з. 5-кылымдын аяк ченинде коркунучтуу бузулууга дуушар болуп, тавхиддин ордуна училтик (Кудай, уул, ыйык рух) ишеними тузулгөн. Бирок учурда интеллекттуу адам баласы бул

логикасыздыкты кабыл кылбай, христиандыкты кайрадан уч эмес, бир Кудайга ишенуугө айлантыш учун илимий иш-аракеттерди жургузө баштады.

Алла – «Ахад.» Ахад экинчиси болушу мумкун болбогон «жалгыз» деген маанини туюнтат. Ошондуктан Алланын затына тиешелуу вахданиятка, башкача айтканда, Алланын бир экенине ыйман келтируу экинчи кудайдын бар экенине мумкунчулук бербей турган мазмунда болушу керек. Ислам ушуну каалайт жана ушундай ишенишке буйрук кылат. Бул – исламга кируудө эң биринчи кадам. Бул кадамды татыктуу турдө таштагандарга Алла Тааланын көптөгөн жакшылык, кут-береке жана рахмат (мээрим) каалгалары ачылат. Бул ыйык нерсени туу тутунгандардын бири Билали Хабаши (Алла андан ыраазы болсун) канчалаган оор кыйноолорго дуушар болгонуна карабастан, сабыр кылып, мушриктердин:

- Бутпарастыкка кайткыныӊ! – деген талаптарына каршы толук ыйманы менен бир гана:

- Ахад! Ахад! Ахад! (Алла жалгыз, Алла жалгыз, Алла жалгыз!) - деп жооп кайтарып, мунун бул дуйнөдөгу сыйлыгы иретинде Ааламдардын Сыймыгы – Мухаммед Мустафанын (саллаллоху алейхи васаллам) башкы азанчысы болуу даражасына ээ болгон.

Алланын жалгыз экендигине ишенуудөгу кымындай эле кемчиликти санак жеткис ибадаттар менен да ордун толтуруп болбойт. Буга төмөнкудөй мисал келтирсе болот: Бир кишини тамак-аш, зыяпатберип сыйлап, анан анын ар-намысына тие турган сөздөрду айтып, көӊулун оорутсаӊ, берген зыяпатыӊдын эч бир мааниси калбай калат. Себеби адамдын ар-намысы сыяктуу моралдык сапаттары материалдык денесине караганда маанилуурөөк. Ыймандын алты туркугу ушул сыяктуу: бирин экинчисинен ажыратып караганга болбойт. Ыймандын туркуктөру бөлунбөс бир бутундуктө. Алланы кабыл кылып, пайгамбарга, же башка калган туркуктөргө ыйман келтирбеген киши Алла Таалага акаарат кылган болот.

Дагы бир мисал: Кеме кемчиликсиз болушу учун тубу бутун болушу керек. Техникалык жабдуулар, жайлуулук экинчи орунда, биринчи орунда кеменин тешиксиз, бутун болушу турат. Кемени бутөбөй туруп, жасалгалап-кооздоо кемени кандай кемчиликсиз кыла албаса, Алла Таалага ыйман келтируудөгу кичинекей эле бир кемчилик дал ошондой ага эч кандай пайда алып келбейт. Ушул өӊуттөн караганда, каапырдык, бул, Алла Тааланы тануу болгондуктан, Анын ыззатына кол салуу болуп саналат. Тагыраак айтканда, каапырдык – Алла Тааланын затына каршы кылынган кылмыш. Бул кылмыштын кечирилбешинин себеби – анын рухий оордугу. Ушундан улам Алла Тааланын пенделерден каалаган биринчи нерсеси – Ага ыйман келтируу, андан соӊ жарамдуу (салих) амалдарды аткаруу.

Ухуд согушунун эӊ кыйын учурунда Амр бин Сабит деген жигит Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) ыйман келтируучун келген эле. Согуштун абалын көруп:

- Йа, Расулалла! Алгач ыйман келтирейинби, же согушка кирейинби? – деп сурайт.

Анда Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Алгач ыйман келтир, андан кийин согушка кир, - деп жооп кайтарат.

Ал жигит ыйман келтиргенден кийин согушка катышып, шейит кетет. Согуш буткөндөн кийин аны шейиттердин арасынан көргөн Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Аз иштеди, бирок көп тапты.» – деген.

Вахданият – Алла Тааланын бирдигине ишенип, эки же андан ашык экенине ишенбөө. Ал – адам баласына «ахсани таквиим» тактысын берген ыйман сарайы. Бул сыйга ээ болуу учун Йунус мындай дейт:

Алланы бир дегиле,
Туура жолдо болгула...

Вахданият Алла Тааланын улук затына таандык бир сыпат болгондуктан, Ага дуба кылуу учурунда бул сыпатын ортомчу кылуу дубанын кабыл болушуна маанилуу роль ойнойт. Анткени Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) дубалардын кабыл болушу учун сахабаларына «вахданият» баш болгон Алла Тааланын улук сыпаттары менен жалбарууну уйрөткөн.

Убаадат бин Саамит (Алла андан ыраазы болсун) деген сахабадан жазылып алынган хадисте Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай деген:

«Кимде-ким тун ичинде ойгонсо, мындай деп айтсын: Алладан башка кудай жок. Ал жалгыз – шериги жок. Бардык мал-мулк аныкы, мактоолор ага таандык. Анын бардык нерсеге кудурети жетет. Алла бардык кем сыпаттардан аруу, Алла улук. Бардык ибадаттар учун керектуу болгон куч-кубат Алладан.»

Андан соң пайгамбарыбыз мындай деди: ««Раббим! Мени кечир» - деп, дуба кылса, дубасына жооп берилет. Эгер даарат алып, намаз окуса, намазы кабыл болот.» (Бухарий, Тахажжуд, 21)

Дагы бир жолу мындай деген:

«Кимде-ким Алладан, же бир кишиден жардам сурагысы келсе, алгач жакшылап даарат алсын, анан эки ирекет намаз окусун. Андан кийин Алла Таалага мактоолорду жана Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) салават айтсын. Анан мындай деп дуба кылсын:

«Халим (жумшак) жана Керим (айкөл) болгон Алладан башка теңир жок. «Аршы азамдын» Эгеси кемчиликтуу сыпаттардан аруу. Мактоолор ааламдардын Эгесине таандык. Йа, Рабби! Мээримиңе ортомчу болор амалдарды, кечиримиңе татыктуу кылган себептерди жана ар туркун жакшылыктардан байлыктарды сурап, турдуу кунөөлөрдөн сак-саламат кутулууну каалаймын. Йа, Рабби! Бардык кунөөлөрумду кечир, бардык муктаждыктарымды жойгун! Сен кайсы иштен ыраазы болсоң, ошону бер, эй, өтө боорукер, өтө ырайымдуу Раббим!»

***

**МУХАЛАФАТУН-ЛИЛ-ХАВАДИС:** Алланын теңдеши жана окшошу жок. Башкача айтканда, ал жаралгандардын эч бирине окшош эмес. Ошондуктан ал – бардык антропоморфикалык сыпаттар менен сурөттөлуштөн аруу Зат.

Азыркы учурдагы кээ бир бузулган диндердин ишеним системаларынын бири ушуга тиешелуу. Алар Алла Тааланын акыл-эс камтый албаган жана бардык адамзаттык сыпаттардан аруу болгон сыпаттарынын чегинен чыгып, өз тушунуктөрунө жараша ар кыл сыпаттар менен сурөттөп, китептеринде Аны адам баласына окшоштуруп жазышкан. Керек болсо, унутчаактык, чарчоо, өкунуу, байкабай калуу, ажырата албоо сыяктуу адамзаттык кээ бир алсыздыктарды Алла Таалага таандык кылышкан. Мисалы, алардын китеби боюнча, топон суунун капташына буйрукту Кудай берип, муну унутуп калат. Анан караса эле, жер бетин суу каптап кеткен болот! Ошондо гана берген буйругун эстеп, буткул жандыктар кемеге мингенден кийин анын эшигин өз колу менен жандалбастап жабат. Кайра эле, алардын китеби боюнча, Азирети Йакуб пайгамбар Кудай менен курөшуп, жеңип алат.

Бул акыл жана логикага сыйбаган баяндарга кошумча катары айтсак, жөөттөр Узайир Алейхиссаламды, христиандар болсо Иса Алейхиссаламды Кудайдын баласы деп,

чектен чыккандары жалпыга маалым. Буга, адам баласынын өз оюнан чыгарып ишенген нерселерине, жооп катары Алла Таала мындай дейт:

**«Алар** (Кудайга шерик кошкондор жана ага ишенбегендер) **Кыямат кунундө жер жузу бутундөй анын чеңгелинде жана асмандар анын оң колунда буктөлуп турчу Алланы татыктуу турдө баалай албады. Ал алар шерик кылган нерселерден аруу жана бийик.»** (Зумар: 67)

**«... Ал сыяктуу эч нерсе жок. Ал угуучу жана көруучу.»** (Шуура: 11)

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ اللَّهُ الصَّمَدُ لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ

«(Эй, Расулум!) **Айткын: Алла деген – жалгыз. Алла – Самад** (тубөлуктуу, эч нерсеге муктаж эмес**). Ал төрөгөн да, төрөлгөн да эмес. Анын эч кандай теңдеши жок.»** (Ихлас: 1-4)

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бир адамдын (ыкыластуу турдө):

«Йа, Раббим! Бир жана самад болгон, төрөбөгөн, төрөлбөгөн, теңдеши, окшошу болбогон Алланын аты менен Сенден суранам! Кунөөлөрумду кечир, Сен кечиримдуусуң, ырайымдуусуң!» -дегенин уккандан кийин, мындай деген:

«Ал кечирилди, ал кечирилди, ал кечирилди!» (Абу Давуд, Салаат, 179)

***

**КЫЯМ БИ-НАФСИХИ**: Алла Таала – Каййуум, тагыраак айтканда, эзелден тубөлуккө чейин бар жана Аны эч ким жараткан эмес. Ал өзунун бар болушунда эч кимге, эч нерсеге муктаж эмес. Тескерисинче, бардык жан-жаныбарлардын жаралуусу ага муктаж. Куранда:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ أَنتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى اللَّهِ وَاللَّهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ

**«Эй, адамдар, Аллага силер муктажсыңар! Алла деген – беймуктаж, даңктуу зат.»** (Фаатир: 15)

**«Шексиз турдө Алла бардык ааламдан беймуктаж.»** (Анкабут: 6) **-** деп айтылат.

Бул аяттардын бир мааниси – Алла Тааланын өз барлыгы учун башка эч нерсеге муктаж эмес экенин билдируу. Бул себептен улам, корутунду иретинде «Алла өз алдынча кааим (дайыма бар жана барлыгы эч нерсеге муктаж эмес)» деп айтылат.

Эгер пенде Алла Тааланын затынын ажырагыс бөлугу болгон бул сыпатын тушунуп, буга толук ыйман келтирбесе, Ага болгон ыйманы кем болуп калат, ал тургай ыйман келтирди деп да саналбай калат. Анткени бул – бардык нерсенин жаратуучусу болгон Алла Таалага жаралган нерселерге тиешелуу сыпаттарды таандык кылуу.

Ал эми Алла Таала жаралгандарга таандык бардык сыпаттардан аруу жана оолак. Бул негизде кемчиликсиз ыйманга ээ болгон журөктөр Алла Тааланын «Каййуум» ысымын оздорунан тушурушпөйт жана мунун куту менен журөкту Алладан башка бардык нерселерден тазалап, өздөрун толугу менен Аллага тапшырышат. Тактап айтканда, пенде Алланын эч бир нерсеге муктаж эмес экенин билген сайын, бул ысымдан рухий лаззат алат.

Сахабалардан бири:

«Оо, Жараткан! Мактоолорум сага таандык, бардык жакшылыктарды берген сенсиң. Сенден башка кудай жок. Асман жана жердин улуу, урматтуу жаратканысың. Хайй (тируу) жана Каййуумсуң. Оо, Жараткан! Сенин бул улуу ысымдарыңды өзумө шапаатчы кылып, Сенден суранамын!» - деп дуба кылат.

Муну уккан Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) жанындагылардан:

- Бул кишинин эмнени ортомчу кылып дуба кылганын билесиңерби?– деп сурайт.

Алар:

- Алла жана Элчиси жакшыраак билет, - деп жооп беришет.

«Жаным кудуреттуу колунда болгон Аллага ант болсун, бул киши Аллага анын улуу ысмы менен дуба кылды. Кимде-ким Алланын мындай ысымдары менен дуба кылса, Алла ага жооп берет, ал ысымдар менен тилесе, ал берет.» (Термезий, Даават, 63)

***

**Субутий сыпаттар** төмөнкулөр:

**ХАЙАТ (тируулук):** Алла тируу жана анын бул касиети өз алдынча кааим (дайыма бар жана барлыгы эч нерсеге муктаж эмес). Муну Асмаъуль-хуснадагы (Алланын 99 ысымындагы) белгилуу сөз менен айтканда, ал - **«Хайй»** - тируу, абсолюттук жашоонун ээси.

Буткул жашоолор Анын бул улук сыпатынын чагылышы болуп саналып, ага көз каранды. Мындан улам жаралгандардын жашоосу – дене менен рухтун бир бутундугунөн турган туруктуу эмес материалдык жашоо: чыныгы жашоо эмес. Себеби ал убагы келгенде бардык жандуулардан кайра алынат. Алланын **Хайй** сыпаты болсо - өз затынан ажырагыс, кемтиксиз сыпат. Анткени Анын барлыгынын кемтиксиздиги анын дайыма тируу болушунда. Кыскасы, Аллага таандык болгон жашоо - тескериси өлум болгон жашоо эмес, жалгыз ага гана таандык болгон жашоо. Бул өзгөчөлук Куранда төмөнкучө баяндалат:

الْحَيِّ الَّذِي لَا يَمُوتُ

**«...Олбөс тируу Зат...»** (Фуркан: 58)

Абу Муса (Алла андан ыраазы болсун) мындай дейт:

«Бир куну Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) мындай деди:

«Алла Таала ар дайым тируу. Ал эч качан уктабайт. Ал ырыскыны берет жана алат. Тункусун аткарылган ибадат Аллага кундузгудөн мурда, кундузгусу болсо тункусунөн мурда жетет. Анын хижабы (пардасы) – нур. Эгер ал бул парданы ача турган болсо, анын нуру бардык ааламды куйгузуп салат.» (Муслим, Иман, 293)

Башка бир хадисинде:

«Ким төшөккө жатардан мурун уч жолу андан башка кудай болбогон, Хайй жана Каййуум Алладан кечирим сураса, кечирилет.» (Ахмед бин Ханбал, Муснад, 3-10) – деп айтылат.

Алла Таала мындай дейт:

هُوَ الْحَيُّ لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ فَادْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ

**«Ал дайыма тируу. Андан башка кудай жок. Анын динине чын ыкылас менен берилип дуба кылгыла. Ааламдардын Раббиси болгон Аллага мактоо-даңктоолор болсун.** (Мумин: 65)

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бир нерседен капаланган учурда төмөнку дубаны окучу:

«Йа, Хайй, йа, Каййуум! Сенин мээримиң менен жардам сурайм!» (Термезий, Даават, 91)

Азирети Али төмөндөгулөрду айтат:

«Бадр согушунда бир топ салгылашкандан кийин, Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) эмне кылып жатканын көргум келип, жанына келдим. Ал саждада мындай деп жаткан экен: «Йа, Хайй, йа, Каййуум! Сенин мээримиң менен жардам сурайм!»

Андан кийин андан алыстап, дагы бир аз согушкандан кийин экинчи ирет жанына келдим. Ал дагы эле саждадан башын көтөрбөй, ошол эле сөздөрун кайталап жатыптыр: «Йа, Хайй, йа, Каййуум! Сенин мээримиң менен жардам сурайм!»

Мен кайра согушка кирип, белгилуу бир убакыттан кийин учунчу ирет келсем, дагы эле ошентип жалбарып жатыптыр. Бул абал Алла Таала жеңишин бергиче уланды.»

Ибн Аббас (Алла андан ыраазы болсун):

**«Алла Таала жерди ал өлгөндөн кийин, кайра тирилткенин билгиле. Шексиз, (бул) аяттарды силерге акыл жугуртөрсуңөр деп баяндадык.»** (Хадид: 17) – деген аятка байланыштуу мындай деген:

«Жердин жамгыр менен тирилтилиши конкреттуу кубулуш катары ибарат алуучу касиетке ээ. Бирок аятта төмөнку мааниге да ишаарат кылынган: Алла катып калган журөктөрду жумшартып, (жалгыз Аллага ишенуудө) жай алдырат; өлгөн журөктөрду илим жана даанышмандык менен тирилтет.»

***

**ИЛИМ:** Алла илим-билимдин ээси жана анын билим алкагы бардык нерсени камтып турат. Анын сыртында калган эч нерсе жок. Ал болуп өткөн жана боло турган бардык нерсени толугу менен билет. Ага жашыруун болгон да эч нерсе жок. Бардык нерсе ага айдан ачык. Адам баласына берилген илим-билим болсо - Алланын илиминин бир тамчысы, балким, бир тамчыдан да кичине. Куранда мындай деп айтылат:

إِنَّ اللَّهَ لاَ يَخْفَى عَلَيْهِ شَيْءٌ فِي الأَرْضِ وَلاَ فِي السَّمَاء

**«Чындыгында, жерде да, асманда да Алладан жашыруун эч нерсе жок.»** (Аали Имран: 5)

**«Айткын: ичиңердегини жашырсаңар да, ачык айтсаңар да, Алла аны билет. (Ошондой эле) Ал жер жана асмандардагылардын баарын билет. Алла бардык нерсеге кудуреттуу.»** (Аали Имран: 29)

**«Алла деген жер жана асмандарда: силердин жашыруун нерсеңерди да, ачык нерсеңерди да билет.** (Ошондой эле) **Ал** (жакшы менен жамандан) **өзуңөргө эмнени ала турганыңарды да билет.»** (Анъам: 3)

**«...Ал** (кулдарынын) **алдындагысын** (келечегин) **да, артындагысын** (өткөнун) **да билет. Ал өзу кааламайынча, Анын илиминен алар эч нерсе өздөштурө албайт...»** (Бакара: 255)

Бул себептен улам кайыпка тиешелуу чындыктарга: «Аллаху аълам», кыргызча «Алла билет» деп айтылат.

Анткени адамдын билим алкагы учу-кыйырсыз ааламда океандын бир тамчысынчалык дагы эмес. Куранда: **«Силерге илимден аз гана берилди.»** (Исра: 85) - деп айтылат.

Ошондуктан адам баласына илимдин көптөгөн сырдуу эшиктери ачылганы менен, дагы да көптөгөн маселелердин алдында анын илими жол таап өтө алгыс сырдуу бөгөттөр турат. Мунун сыры – пенде өз алсыздыгын билип, Аллага болгон муктаждыгын аңдап, анын илимине моюн сунушу. Аятта мындай деп айтылат:

**«...Балким, силер учун жакшы нерсени силер жаман көрушуңөр мумкун. А балким, силер учун жаман нерсени силер жакшы көрушуңөр мумкун. Алла билет, силер билбейсиңер.»** (Бакара: 216)

Чындыгында эле, адам баласы сырын билбегени себептуу көптөгөн каардуу болуп көрунгөн нерселерге, адегенде, капаланат. Андагы жашыруун мээримди көрө албайт. Ал эми кээде кооз болуп көрунгөн нерселерге алданып, ичиндеги катылуу каарды байкабайт.

Бул боюнча бир окуя айтылат:

Араб урууларынын биринде бир олуя адам бар эле. Бул уруу ал олуянын сөзун угуп, пейилдерин ошого жараша оңдошчу. Бир куну ал урууга таандык иттердин баары өлуп калат. Бул нерсеге таң калган эл дароо олуяга келип, окуянын жөн-жайын сурайт. Олуя болсо бир аз өз жан-дуйнөсунө чөмулуп, терең ойлонгондон кийин:

- Иттердин өлуму силердин кутулушуңар деп умут кыламын, - дейт.

Эртеси куну короздордун баары өлуп калат. Буга да таң калган эл кайрадан олуяга келип, ошол эле жоопту алат:

- Короздордун өлуму силердин кутулушуңар деп умут кылам.

Анда бир киши мындай деп сурайт:

- Таксыр, иттер кароолчуларыбыз, короздор болсо азанчыларыбыз эле. Булардын өлумунун бизге кандай пайдасы бар?

Олуя төмөнкучө жооп кайтарат:

**- Бул сырдуу даанышмандыктарды Алла Таала билет. Албетте, ал бул окуянын ичине акылыбыз жетпеген чоң сырды каткан.**

Андан кийинки туну элдин баарынын оту куйбөй коёт. Бардыгы: «Дагы кандай балээ келди болду экен?» - деп тынчсыздана баштайт.

Бирок эртеси эртең менен бул окуялардын сыры чечилет. Көрсө, акыркы туну ал жерге душман басып кирген экен. Бирок эч кандай иттин ургөнун, короздун кыйкырганын укпай, оттун куйгөнун көрбөгөндөру себептуу, баары айылды таштап кетишкен окшойт деп, кетип калышыптыр. Ушинтип калк чоң апааттан кутулган экен.

Мына, адам баласынын илиминин алсыздыгы жана ырайымсыздык болуп көрунгөн мээримдуулук.

Измирдик Ибрахим Хаккы деген акын төмөнкудөй ыр саптарын жазат:

Айтпа көп: неге бул мындай?
Орундуудур ошондой.
Кутсөң артын аялдай.
Жараткан баарын жазат,
Артына сыйлык катат.

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Пенде ооруп калганда Алла Таала ага эки периште жөнөтуп: «Барып, кулум жардамчыларына эмне дебатканын көруп келгиле!» - деп буйрук кылат.

Эгер ал пенде периштелер келгенде, Кудайга шугур келтирип жаткан болсо, алар бул шугурду бардык нерсени эң жакшы билуучу Алла Таалага жеткиришет. (Периштелерин бир гана пендесинин кылган жарамдуу (салих) амалдарына кубө болушсун деп жиберген) Алла Таала:

«Эгерде бул кулумдун жанын ала турган болсом, анда аны бейишке киргизишим – кулумдун мендеги акысы. А эгерде ага шыпаа бере турган болсом, анда анын этин жакшыраак эт менен, канын жакшыраак кан менен алмаштырып, кунөөлөрун кечиришим – анын мендеги акысы.» - деп жооп берет.»

Бул хадисте сыртынан караганда бизге кырсыктуу болуп көрунгөн көптөгөн окуялар бир гана Кудайдын сыноосу катары кабыл кылынышы керек экени жана ал кырсыктардын аркасында абдан чоң сыйлыктардын катылуу экени билдирилет.

Адам баласынын тарыхында сыртынан мындай каардуу болуп көрунуп, бирок, негизинен, жакшылык менен натыйжаланган окуялар болгондой эле, тескерисинче, жакшылык болуп көрунгөн көптөгөн окуялар Кудайдын каары менен буткөн. Мисалы Худ алейхиссаламга ыйман келтирбеген Аад коому асманда аларды көздөй келаткан азап булуттарын көргөндө, аларды жамгыр (мээримдуулук) булуту деп ойлошуп, суйунушкөн. Бирок баштарына ал булуттан жамгыр эмес, жалындуу от жаай баштаганда гана эмне экенин тушунушкөн. Бирок өтө кечигип калышкан эле!

Бул себептен улам пенде «Биз биле албайбыз, бир гана Кудай билет» деген тушунук менен Анын илимине моюн сунуп жашашы керек. Бул моюн сунуучулук маарифатуллах, тагыраак айтканда, Алланы жакындан билуу аркылуу болору талашсыз. Анткени эч бир илим мындай караңгылык апкеле турган натыйжаларды жойгонго кучу жетпейт. Бирок бул сыяктуу илим башка илимдердин кемчилигин толуктай алат. Арийне, көптөгөн уммий (сабатсыз) кишилер маарифатуллахтын берекеси менен Алла Таала тарабынан келген жекече сыйлыктарга татыктуу болгон.

Йунус Эмре өзунун ыр саптарында мындай дейт;

Илим - илимди билиш,
Илим - өзуңду билиш.
Сен өзуңду билбейсиң,
Кантип пайда иргейсиң?

Куранда адамдардын билген илими тууралуу Алла Таала мындай дейт:

**«Бир да жан эртең эмне иштеп табарын билбейт.»** (Лукман: 34)

«(Эй Расулум) **Айткын: Чындыгында, илим Аллада.»** (Мулк: 26)

Илим Аллада. Башкача айтканда, абсолюттук маанидеги илим Аллага таандык. Анын илими бардык нерсени курчаган. Бул илимди кузгугө окшоштурса болот: анда чагылып көрунгөн нерселер канчалык өзгөрсө да, кузгу баарын камтып, эч кандай өзгөруугө дуушар болбойт.

Алланын илими адамзаттык ой-пикир тушуму болуудан аруу. Бул ааламдагы эч бир акыл менен эрк жете албай турган даражадагы кылдат, чебер мыйзам менен ырааттуулук - Алла Тааланын канчалык чексиз илимге ээ экенинин эң чоң далили. Анын илими ушундай улук болгондуктан, бул дуйнөдөгу адам баласы кичинекей эле ачылыш жасаш учун, көп сандаган кишилерге жана мурдагы кылымдардын тажрыйбасына, көптөгөн илимий эрежелерге муктаж. Мисалы учурда абдан көп колдонулган уюлдук (сотовый) телефондор аркылуу байланыштар адам баласы жаралгандан канча кылым өткөндөн кийин, канчалаган тажрыйбалардын биригиши менен гана жузөгө ашты. Башка илимий ачылыштар дагы ушундай. Чынында, бул ачылыштарды, ойлоп табууларды жана али чечиле элек сырларды – баарын Алла Таала ааламдын мыйзам-ченемине бир заматта теңирдик илими менен орноткон. Бул чындыкты эстетиш учун Алла Таала Куранда адам баласына мындай дейт:

أَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ

«(Эй адамдар!) Жароокер, бардык нерседен кабардар болгон Жараткан (Алла) билбейби?!» (Мулк: 14)

***

**САМИЬ-УГУУЧУЛУК:** Алла Таала бардык нерсени угат. Анын угуусу биздики сыяктуу эмес. Ага жашыруун болгон эч кандай ун жок. Ал тургай Алла Таала таштын устундө бараткан кумурсканын кадамдарын да угат. Угуу сезимине ээ болгон буткул

жандуулар Алла Тааланын бул сыпатынын чагылышы аркылуу угушат. Булар бул чагылыштан ажыраса, эч нерсе укпай калышат. Мунун мисалдары көп.

Алла Таала Куранда ас-Самиь сыпатын Басар (аль-Басиир) сыпаты менен чогуу көп жолу эскерип, адамдарды ар дайым көзөмөлгө алып турганын эстетип, адамзаттын туура жолдон чыкпоолорун буйрук кылат.

***

**БАСАР-КӨРҮҮЧҮЛҮК:** Алла Тааланын көруусу да - башка сыпаттарындай эле бир сыпат. Ал бардык нерсени толугу менен көрөт. Анын көзунөн жашыруун калган эч нерсе жок. Ал караңгы тундө кара таштын устундө турган кара кумурсканы да көрөт.

Анын **илим, угуучулук** жана **көруучулук** деген сыпаттарын адамзатка уйрөтуунун сырын Азирети Мавляна төмөнкучө билдирет:

«Алла Таала сени бузгунчулук чыгарбасын жана бузукулук кылууга аракет кылбасын деп өзунун Алиим, тагыраак айтканда, бардык нерсени эң жакшы билуучу экенин билдирди.

Оозуңан жаман, ыпылас сөздөр чыкпасын деп, өзунун Самиь, башкача айтканда, бардык нерсени эң жакшы угуучу экенин билдирди.

Жамандыктарды жашыруун кылбашың учун, Басиир, т.а., бардык нерсени эң жакшы көруучу экенин билдирди.»

Буга байланыштуу Куранда Алла Таала пенделеринин бул жоопкерчилигин төмөнкучө билдирет:

**«Билбеген нерсеңин** (дуйнөдөгу жана айрыкча акыреттеги зыянын билбей туруп) **аркасынан тушпө! Чындыгында, кулак, көз жана журөк – булардын баары ал учун жоопкер болот** (суракка тартылат).» (Исра: 36)

Мисирдик Ниязинин бул жоопкерчилик тууралуу төмөндөгудөй ыр саптары бар:

Көргөнунөн албаса көз ибарат,
Өз ээсинин душманы болуп калат.
Айткан угут сыртынан кеткен кулак,
...Коргошунду куюп ал, бул жакшыраак.
Жаратканды зикр кылып көнбөсө тил,
Жакшылык акыретте алпкелбейт бил.

Кыямат куну Аллага кайдыгер болгон пенделерге мындай деген ун угулат:

«Эй, кул! Сен дуйнөдөгу жашооңдо мени толугу менен билип, ыйман келтирдиңби? Эгер чындап билбеген болсоң, эмнеге билгендей тур көрсөттуң? Эгер толугу менен билген болсоң, эмнеге мындай (жаман) иштерди кылдың?»

Нахшаби деген олуя мындай дейт:

«Эй, Кудайдан коркпогон адам! Көздөн далдаа жерде кылганыңды, эр болсоң, элдин көзунчө кылып көрчу, ошондо элденби, же Кудайданбы – кимисинен көбурөөк коркоруң анык болот! Эгерде сен Кудайдан корксоң, бардык жерде коркосуң!»

Алладан чындап корккондор ачык, далдаа – бардык жерде, бардык учурда Кудайдын бул сыпаттарын сезип, өздөрунун ар дайым Анын көзөмөлу астында экенин унутушпайт:

Бир куну кечке маал Азирети Умар (Алла андан ыраазы болсун) демейдегидей Мадинанын көчөлөрун кыдырып журуп, бир уйдун эшигинин алдына токтоп калат: уйдөгу кызы менен энесинин кеби анын көңулун өзунө бурган эле. Энеси кызына:

- Кызым, эртең сатыла турган суткө бир аз суу кошуп кой, - дейт. Анда кызы:

- Апаке, халифа бизге суткө суу кошуп сатууга тыюу салбады беле? – дейт. Апасы кызына ачууланып:

- Тун ичинде халифа суткө суу кошубатканыбызды көруп коймок беле? – дейт. Кызы:

- Апаке, халифа бизди көрбөйт дейли, эмне, Алла Таала дагы көрбөйбу? Бул алдамчылыкты адамдардан жашырыш оңой, бирок бардык нерсени көруп-билген Алла Тааладан жашырыш мумкунбу? – деп жооп кайтарат.

Алла Тааланын акыйкаттарына журөгу мелт-калт толгон бул назик кыздын энесине Алла коркуусунан улам берген жообу Азирети Умарды (Алла андан ыраазы болсун) абдан толкундантат жанамомундардын амири аны сутчу аялдын карапайым кызы гана эмес, журөгундөгу такыбалыгы менен өзгөчөлөнгөн кыз экенин сезип, кийинчерээк келин кылып алган. Бешинчи халифа болуп таанылган атактуу Умар бин Абдулазиз мына ушул кыздан төрөлгөн.

Бул өңуттөн алганда, бардык маселе Алла Тааланын көзөмөлу астында экенибизди билуу менен жашоодо жатат. Төмөнку аятта мындайча айтылат:

لاَّ تُدْرِكُهُ الأَبْصَارُ وَهُوَ يُدْرِكُ الأَبْصَارَ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ

«Көздөр аны туя албайт, ал көздөрду туят. Ал – Жароокер, Кабардар Зат.» (Анаам: 103)

***

**ИРАДА (КААЛОО):** Алла Таала өзу каалаганын каалагандай жаратат. Анын бир гана «бол» деген буйругу аркылуу бардык нерсе ошол замат болот. Мунун сырын териштируугө адам баласынын чама-чаркы чектелуу:

**«Ал – асмандар менен жердин теңдешсиз жаратуучусу. Ал кандайдыр бир чечим чыгарса, «бол» дейт, ошол замат болот.»** (Бакара: 117)

**«Ал пенделерине өкум. Ал өкумдар жана кабардар.»** (Анам: 18)

**«Айткын:«Оо,Жараткан!Мулктунчыныгыээси сенсиң! Мулкту каалаганыңа бересиң, каалаганыңан аласың. Каалаганыңды жогорулатасың, каалаганыңды төмөндөтөсуң. Жакшылык сенин колуңда. Чынында, сен бардык нерсеге кудуреттуусуң!»** (Аали Имран: 26)

Бул аяттардан байкалгандай, жалгыз Алла Таала – бардык нерсенин ээси. Ар бир болгон нерсе жана иш-аракет – анын каалоосуна байланыштуу. Кыскасын айтканда, «Алла Тааланын каалаганы болот, каалабаганы болбойт!»

Ушундан улам Алла Таала ыраазы болгон иш-аракеттер анын каалоосу менен ишке ашат жана ошондой эле ал ыраазы болбогон иштер да анын уруксаты менен болот.

Ошондуктан бардык нерседе, аятта айтылгандай, «инша Алла», (Алла кааласа, же буюрса) деген шарт бар. Бул шарт буткул нерсеге: адамдарга да, жиндерге да, ал тургай пайгамбарларга да тиешелуу. Мунун бир көрунушу Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) жашоосунда (уммөтунөулгу болушу учун) чагылдырылган:

Бир куну бир нече бедуин Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) алдына келишип, кээ бир нерселер тууралуу сурашат. Ал болсо берилген суроолорго байланыштуу вахий али келбегендиктен, кеч киргенде Алладан вахий келер деген ой менен аларга:

«Эртең келгиле, жообуңарды аласыңар!» - деп жооп берет.

Бирок «Иншааллах» (Кудай кааласа) деген сөзду айтпаганы себептуу вахий толук 15 кун келбей коёт. Бул узун мөөнөттөн кийин келген биринчи аят төмөнкучө болгон:

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَيْءٍ إِنِّي فَاعِلٌ ذَلِكَ غَداً

إِلَّا أَن يَشَاءَ اللهُ وَاذْكُر رَّبَّكَ إِذَا

نَسِيتَ وَقُلْ عَسَى أَن يَهْدِيَنِ رَبِّي لِأَقْرَبَ مِنْ هَذَا رَشَداً

**«Бир нерсе туурасында «Алла кааласа» демейинче «Муну эртең кыламын» - деп эч качан айтпагын! Раббинди зикир кыл (эсте) жана мындай де: «Раббим мени чындыкка мындан да жакыныраак жолго салар деп умуттөнөм.»** (Кахф: 23)

Бул аяттан байкалгандай, адам баласынын каалаганы көбунесе ишке аша бербейт. Анткени адамзат каалоосу менен дарамети чектелуу болгондуктан, каалаганынын баарын аткарууга мумкунчулугу жок. Ошондуктан пенде өз мумкунчулугу менен жөндөмунун чегин билип, Алла Тааланын эркине таандык болгон маселелерде чектен чыкпашы керек. Алла Таала кулдарын каапырдык, шерик кошуу жана пенде акысынын тышындагы кунөөлөру боюнча азапка салуусун көмускө сактап, аларга бул боюнча каалаганындай мамиле кыла турганын билдирген. Башкача айтканда, ал өзу каалаган пендесин кечирет, каалабаганын кечирбейт. Бул чындыкты Ал төмөнкучө тушундурөт:

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ يَغْفِرُ لِمَن

يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ وَاللهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ

**«Асмандар менен жердегинин баары Аллага таандык. Ал каалаганын кечирет, каалаганын азапка салат. Алла абдан кечиримдуу жана абдан ырайымдуу.»** (Аали Имран: 129)

Алланын достору Анын бул сыпаттарын толугу менен тушунуп, өз каалоолорун Анын каалоосуна багындырышат. Башкача айтканда, Алланын каалоосуна толугу менен моюн сунушат жана анын ар бир каалоосунун орундуу экенин билишип, ошого жараша туура багыт алышат.

Сунбул Синан деген бир олуя бир куну шакирттерине мындай суроо узатат:

- Балдарым, эгерде Алла Таала силерге бул ааламды башкаргыла десе, силер эмне кылар элеңер? Анда шакирттеринин бири:

- Мен бардык каапырларды жок кылмакмын! – дейт. Дагы бири:

- Ичимдик ичкендин баарын жоготмокмун! – дейт. Дагы бири:

- Тамеки чеккен кишилерди жок кылмакмын! – дейт. Калгандары да ушуга окшош жоопторду беришет. Шакирттеринин арасында Муслихиддин деген бир аалым унчукпайт. Устаты бул сапар ага кайрылып:

- Уулум, сен эмне кылмак элең? – деп сурайт. Анда Муслихиддин адептуу турдө:

- Устаз! Мен Алла Тааланын ишине кийлигишкендей Анын каалоосу менен башкаруусунда эч кемчилик жок да? Азыр эмне болуп жаткан болсо, дал ошол бойдон калтырмакмын, – деп жооп кайтарат. Бул жоопко абдан ыраазы болгон устаз:

- Мына бул эң жакшы жооп! – дейт.

Ошол кундөн баштап Сунбул Синандан Муслихиддинге рухий аманаты тапшырылган.

Эрзурумдук Ибрахим Хаккы да муну мазмундуу турдөөзунун ыр саптарында даана чагылдырган:

Ар бир иши улуулук,
Бир-бирине шайкешип,
Баары тегиз сулуулук
Жараткан баарын жазат,
Артына сыйлык катат.

***

**КУДУРЕТ:** Ал чексиз кудуреттин ээси. Андыктан Ага эч нерсенин оордугу жок. Алла Таала өзунун бул сыпатын Куранда:

إِنَّ اللهَ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ

**«Чынында, Алла бардык нерсеге кудуреттуу.»** - деп, корутундулап айтат.

Башка бир аятта:

إِنَّمَا أَمْرُهُ إِذَا أَرَادَ شَيْئاً أَنْ يَقُولَ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ

**«Эгер ал бир нерсени каалаcа, чынында, анын буйругу - «Бол!» деп гана коюу. Ал ошол замат болот.»** (Ясин: 82)

Алла Тааланын «Бол!» деген буйругу айтылганда, ал нерсенин ишке ашпашы такыр мумкун эмес жана бул Анын кудуретине карама-каршы келет. Ошондуктан Алла Тааланын кудуретин адамдык алсыздыгыбыз менен тушунуп, катачылык кетирбешибиз керек. Анткени биздин кучкудуретибиз чектелуу, ошондой эле биз анын тескериси болгон алсыздыкка ээбиз. Ал эми Алланын эбегейсиз кудурети чек билбейт жана ошондой эле алсыздык сыяктуу бардык терс сыпаттардан аруу. Ошондуктан анын чексиз кудуретинин алдында алсыз болбогон эч нерсе жок. Биздин кудуретибиз Алла Таала канча берсе, ошончо гана.

Анын кудуретине баш көтөргөн канчалаган наадандар тарых барактарында Алла жиберген кырсыктардын натыйжасында жок болуп кеткен. Намруд, Фараон, Карун, Абу Жахил жана дагы канчалары акырында эч нерсеге арзыбаган абалда бул дуйнөдөн өтушкөн. АллаТаала аларды азап учун тубөлуктуу ааламга алып жатканда берген өлуму да шылдың турундө болгон. Өзгөчө, өзун Жараткан Аллага теңеген Намруддун алсыз жана бир буту аксак чиркейден жеңилиши, ошондой эле кошуунундагы пилдерге ишенип, Каабага чабуул жасаганга дааган Абраха менен жоокерлеринин «абаабил» куштары тарабынан кыйратылышы да - Алла Тааланын кудуретин аңдап-тушунууучун өзунчө ибарат алуучу көрунуш.

Азирети Мавляна мындай дейт:

«Бул дуйнө көзуңө канчалык чоң жана учу-кыйырсыз болуп көрунсө да, Жараткан Алланын кудуретинин алдында кумдун бир даанасы сыяктуу да боло албасын билип жур. Көзунду ачып карачы, жер титирөө, куюн жана сел апааты жер шарын жана анын ичиндегилерди кандай абалга алпкелуудө!»

Чындыгында эле, Алла Тааланын кудурети биз көнуп калган Кудайдын программасынан сырткары да көп жолу жуз көрсөтуудө. Мисалы, от, суу, шамал жана башка табигый элементтердин позитивдуу сапаты кээде Алланын кудурети менен экинчи планга туртулуп, кыйратуучу кучкө айланат. Бул өңуттөн алганда, пайда болгон окуялардын мотивинде жаткан Алланын каалоосун, же болбосо уруксатын көрмөксөнгө салуу өтө тар,

же сокур көкүрөк менен кароо дегенди билдирет. Мындай кайдыгерликке дуушар болгондорго эскертүү иретинде Азирети Мавляна мындай дейт:

«Эсиңден чыкпасын, бул дүйнө Алла Тааланын кудурети алдында саман сымал. Алла Тааланын каалоосу кээде аны жогорулатат, кээде төмөндөтөт. Кээде бекемдейт, кээде сындырат. Аны кээде оңго, кээде солго туртот. Кээде гүл бакчасына айлантат, кээде тикенекке.»

Алла Таала бул чындык тууралуу Куран аяттарында көбүрөөк эскерет:

**«Асмандар жана жердин мүлкү Аллага таандык экенин билбейсиңби?! Алласыз силерге дос да,** (каралашар) **жардамчы да жок!»** (Бакара: 107)

Арифтердин султаны Йунус Алланын кудурети алдында алсыздыгын кандай сонун баяндайт:

Эгер сенсиз жолго чыксам мен,
Дарманым жок кадам шилтөөгө.
Денемде күч, кубатымсың сен:
Башымды түз алып жүрүүгө.

***

**КЕЛАМ (СӨЗ):** Сөз, кеп ээси – Алла Таала. Андыктан Ал үнгө, тамгаларга жана бул тамгалардан пайда болгон сөздөр менен сүйлөмдөрдү кураштырууга муктаж эмес. Башкача айтканда, анын сүйлөөсү тамгалардан дагы, үндөн дагы аруу жана адамдардын сөзү менен сүйлөөсүнө эч качан окшош эмес. Анткени адамдардын сүйлөшү Анын сөзүнөн, кебинен чагылып, жүзөгө ашат. Йунус кандай гана жакшы айткан:

Эй, сөздөрдүн түбүн билген!
Айтчы: сөз, кеп кайдан чыкты?
Сөз түп-сырын билбегендер,
Ойлойт: бул сөз менден чыкты.

Алла Таала өзүнүн **келам** сыпаты менен буйруктарын жана башка каалоолорун периштелерге, пайгамбарларга, адамдарга – бүткүл ааламга билдирет. Негизи, Анын бир нерсени жаратышы да «Бол!» деген буйругу менен затындагы келам сыпаты аркылуу жүзөгө ашат. Келамдагы бул кудуреттин бир тамчысы адам баласына насип кылынган сөздө дагы бар. Муну бир ырында Йунус Эмре төмөнкүчө билдирет:

Сөз болот токтоткон согушту,
Сөз болот кыйдырган башты.
Бал-каймакка айланткан жалгыз
Сөз болот ууланган ашты[25].

Алладан келген бардык китептер Алланын келам сыпаты аркылуу пайда болгон. Бул китептердин пайгамбарларга жиберилишиндеги вахийлер periште аркылуу болгондой эле кээде периштесиз сансыз парда аркасынан түздөн-түз болгон. Бул Алла Таала менен сүйлөшүү сыяктуу. Куранда:

وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ اللَّهُ إِلَّا وَحْياً أَوْ مِن وَرَاء
حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولاً فَيُوحِيَ بِإِذْنِهِ مَا يَشَاءُ إِنَّهُ عَلِيٌّ حَكِيمٌ

**«Эч бир адамга Алла Таала вахийсиз, же** (тосулган) **парда аркасында болмоюнча, же болбосо бир элчи жөнөтүп, ал аркылуу өз каалаган вахийин түшүрмөйүнчө сүйлөгөн эмес. Ал бийик жана даанышмандык ээси.»** (Шуура: 51)

**«Алла Мусага ушундай бир** (түздөн-түз) **сүйлөдү.»** (Ниса: 164)

Алла Таала Азирети Муса (алейхиссалам) менен тил, же ун сыяктуу материалдык себептер менен эмес, эзелдеги келам сыпаты менен суйлөшкөн. Азирети Мусанын жанындагы 70 кубө жана Жабрайил алейхиссалам Алланын бул суйлөөсун угуп, сезишкен эмес. Муса (алейхиссалам) Кудайдын бул суйлөгөнун укканда, өзун жоготуп койгон. Бул дуйнөдө, же тигил дуйнөдө экендигин унутуп, мезгил менен мейкиндиктин чегинен сырткары чыккан. Ошондо өз көзум менен Аны көрсөм деген эңсөө сезими өтө катуу ойгонуп, Алла Тааладан суранат. Алла Таала жооп катары мындай дейт:

لَن تَرَانِي «Мени (такыр) көрө албайсың!»

Бирок Муса (алейхиссалам) эрксиз турдө кайта-кайта суранганда, Алла Таала ага алды жагында турган тоону карашын, эгер ал тоо өз ордунда кебелбей турган болсо, аны көрө аларын билдирген. Бул тууралуу айтылган сөздөргө таянсак, ошондо сансыз пардалардын аркасынан Алла Тааладан келген нурдун кичинекей бир шооласы тоого чагылган. Тоо жарылып кетет жана бул шумдуктан Муса (алейхиссалам) эстен танат. Эсине келгенде чектен ашып кеткенин сезип, Алла Таалага тасбих айтуу менен кечирим сурайт. Эгер Мусанын (алейхиссалам) эси ообогондо, тоо менен кошо ал да жарылып кетмек.

Буга башка өңуттөн назар салсак, Жабрайилдин (алейхиссалам) мираж тунундө сидратуль-мунтаха деген жерге келгенде Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам):

«Йа, Расулалла! Менин чегим ушул жерге чейин гана. Мындан ары жагына өзуң кетесиң. Мен бул жерден ары жакка бир кадам таштасам, куйуп, кул болуп калам!» - деп айтышы жогорудагы эле чындыкка негизденет.

Арийне, ушул жалган дуйнөдө эң чоң кеңдик Ааламдардын Сыймыгы болгон Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) берилген. Азирети Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам) ошол туну Алла Таала менен жекече жолугушуу жана суйлөшуу сыймыгына ээ болгон. Башкача айтканда, Алла Таала Мусага (алейхиссалам):

لَن تَرَانِي

**«Мени (такыр) көрө албайсың!»** - десе, пайгамбарыбыз менен «жаанын эки учундай, же андан да аз» аралыкта жолугушкан.

Алланын келам сыпаты эч бир сөзгө окшош болбогону учун, мааниси жагынан алганда, башка бардык кептер сыяктуу чектелбейт. Анын сөзунөн биздин дуйнөгө чагылган жана устуртөн бизге бир нече мааниси билинген Кудай Тааланын баяны, чынында, чексиз маанини өз ичине камтыйт. Муну Алла Тааланын өзу төмөнкучө билдирет:

**«Айткын: «Эгер Раббимдин сөздөруучун деңиздер сыя болсо жана дагы аларга ошончо кошулса да, Раббимдин сөздөру бутушунөн мурда, деңиздер тугөнуп бутмөк.»** (Кахф: 109)

**«Эгер жер бетиндеги дарактар калем болуп, деңиздер сыя болсо жана андан соң дагы жети деңиз жардамга келсе, Алланын сөздөру тугөнуп бутпөйт. Албетте, Алла Чексиз кудурет жана даанышмандык ээси.»** (Лукман: 27)

Буткул сөздөр - Алла Тааланын **келам** сыпатынын бир чагылышы. Ушинтип Алла Таала келам сыпатындагы чексиз кудуретти көрсөтуудө, мындан тышкары, өзунун улуу ысымдарын сансыз тил менен зикир кылууда. Ал жандуу, жансыз делген - бардык нерселерге келам сыпаты менен бөтөнчө тил берген. «Лисаны хал» (ар бир нерсенин өз тили) деп аталган тушунук - ушул. Алла Таала Куранда:

**«Жети асман, жер жана ал экөөндө болгон бардык нерсе аны тасбих кылат** (аруулайт). **Ага мактоолор менен тасбих кылбаган эч нерсе жок, бирок силер алардын тасбихтерин тушунбөйсуңөр...»** (Исра: 44) - деп айтат.

Бул аятты толук тушунгөн Йунус Эмре төмөнку ыр саптарын жазган:

Ошол бейиш суулары,
Агат «Алла! Алла!» - деп.
Чыгат ислам булбулдары,
Сайрай «Алла! Алла!» - деп.

***

**ТАКВИН (ЖАРАТУУЧУЛУК):** Алла Тааланын жаратуучулук сыпаты. Бул жоктон бар кылуу дегенди билдирип, бир гана Ага таандык. Сансыз ааламдар - Анын жараткан эмгеги. Башка **Мумит** (өлтуруучу), **Мухйи** (тирилтуучу), **Раззак** (ырыскы беруучу) ж.б.у.с. фиилий (кыймыл-аракеттик) сыпаттар да бул таквин сыпатынын ичинде.

Куранда мындай деп айтылат:

«(Ал) **бардык нерсенин жаратылышын эӊ сонун кылган жанаинсандын жаратылышын ылайдан баштаган.»** (Сажда: 7)

**«Ал жер бетиндеги бардык нерсени силер учун жаратkан жана асманга кайрылып, аларды жети асман кылып туздөду. Ал бардык нерсени (толугу менен) билуучу.»** (Бакара: 29)

**«Ал силер учун жашыл дарактан от чыгарган, а силер болсо отту андан тутантасыӊар.»** (Ясин: 80)

**«Алла жараткан нерселердин көлөкөлөру оӊго, солго Аллага сажда[26] кылган абалда ийилип жатканын – алар (баарысы Аллага) моюн сунуучу экенин көрбөй жатышабы?»** (Нахл: 48)

Алла Тааланын **таквин** (жаратуучулук) сыпаты башка сыпаттарынан айырмаланып турат. Алла Таала илим сыпаты менен ааламдагы бардык нерсени билет. Кудурет сыпаты менен нерсени бар, же жоккылат. Ирада (каалоо) сыпаты менен болсо нерсени бар, же жок кыларын чечет. Бул чечкен нерсесин жаратууда таасирдуу болгон сыпат – **таквин** сыпаты.

Ааламдын сырлары анын таквин сыпатында сакталуу. Андыктан жаралган ар бир атом Алла Тааланын бар экендигине ар дайым кубөлук кылат.

Кыскача айтканда, Алла Тааланы таануу, негизинен, бул сыпаттарды билип, өздөштуруу менен гана жузөгө ашат. Алланын айтылган бул жана башка сыпаттары айры-айры мезгил жана мейкиндик шарттарына көз каранды болбостон, Алла Таала менен ар дайым бирге.

Булар тууралуу жалпы мааниде төмөнкулөрду да айта кетиш керек:

Алла Тааланын эч бир сыпатынын карама-каршысы жок. Мисалы, ал жашоо ээси, бирок анын жашоосу макулуктардын жашоосунун карама-каршысы болгон өлумдөн аруу. Ал ар дайым бар, бирок ал барлыктын карама-каршысы болгон жоктуктан аруу. Ал – илим ээси, бирок илимдин карама-каршысы болгон туркөйлуктөн аруу. Ал буткул муктаждыктарды жоёт, бирок өзу эч нерсеге муктаж эмес. Ушул сыяктуу эле бардык сыпаттарынын карама-каршысы жок.

Башка өӊуттөн алып караганда, Алла Таала адамдардыкындай дене-мучө сыяктуу нерселерден да аруу жана ошондой эле Алладагы бул сыпаттар толугу менен башка эч бир нерседе, эч бир макулукта жок. Бир гана океандан бир тамчы сымал абдан кичине улуштөру бар. Мисалы, биздин суйлөшубуз, бизге таандык суйлөө сыпаты – Алланын келам (сөз) сыпатынын кичинекей бир чагылышы. Андыктан Алла Тааланын тируулугу

менен биздин тируулугубузду таптакыр салыштырып болбойт. Анын көруусу биздин көруубуз сыяктуу эмес. Кудурети дагы ошондой.

Кыскасын айтканда, анын улук затына таандык буткул сыпаттарын толук суреттөө мумкун эмес. Ал сыпаттардын баары эзелий жана тубөлуктуу. Баары Анда абсолюттук турдө бар жана чексиз өзгөчөлуккө ээ. Эч бир сыпатынын кандайдыр бир чек-чен-өлчөму жок. Андыктан анын илими, сөзу, кудурети, жаратуучулугу жана башка бардык сыпаттары салыштыруунун бардыгынан аруу. Биздин жана дуйнөбуздун өзгөчөлуктөру болсо чектелуу, ошондой эле убактылуу. Адам баласыбул абалы менен: али өзун толук тааный элек жатып, Алла Таалага таандык өзгөчө сыпаттарды толугу менен тушунө албайт. Биз кандайча Алла Тааланын затынын ички жузун аңдай албасак, ошондойчо сыпаттарынын ички жузун толугу менен тушунө албайбыз.

Буга дагы бир башка өңуттөн назар салсак, жогорку даражадагы бир нерсе, же сыпат, негизинен, төмөнку даражадагыга салыштырылбайт. Эгер салыштырылса, бул аны паска уруу учун кылынат. Мисалы, бир мышык арстанга окшоштурулса, бул мышыктын башка мышыктарга салыштырмалуу кучтуу экенин билдирет. Бирок бир арстандын мышыкка окшотулушу - анын коркок экенине белги. Бул көз караштан алып караганда, Алла Тааланы макулуктарга салыштыруу жана окшоштуруу – эң чоң кайдыгерлик жана кылмыш. Керек болсо, бул Алла Таалага жабылган эң ыпылас жалаа сыяктуу. Ошон учун бул кылмыш «ширк» (Кудайга шерик кошуу), ал эми муну аткарган- дар «мушрик» (Кудайга шерик кошуучу) деп аталат. Мындан корутунду чыгарсак, мушриктер жаңылган негизги маселе Алланын чексиз даражадагы угуу сыпатын өздөрундөгу угуу сезимге окшотууга жана Анын көруусун өздөрундөгу көруу сезиминин алкагына сыйдырууга аракет кылышында жатат. Натыйжада, Алла Таала тууралуу болгон ишенимдерин формага ээ болгон, өз колдору менен жасаган, жансыз таштарга (идолдорго) чейин кичирейткендиктен, мындан өткөн кайдыгерлик жана адашкандык болбойт. Ал эми чындыкты тушунуп, өздөрундөгу көруу, угуу, тушунуу, суйлөө ж.б. бардык сезим-туюмдар Алла Тааланын сыпаттарынын кичинекей чагылышы экенин аңдагандар өздөрунун эч нерсеге арзыбай турганын тушунуп, ыймандын балкыткан кумары ичинде:

لَا مَوْجُودَ إِلَّا هُوَ

**«Алладан башка эч нерсе жок.»** дешет.

Көңулдөру Алланы таануунун эң жогорку даражасына чыгып:

**«Йа, Рабби! Сен кандай болсоң, ошондойсуң!»** - деген даанышмандык менен жуурулушат.

Ушинтип алар ар туркун шек-кумөндөрдөн кутулуп, таза журөк менен Раббилерине жетип, олуялар дептерине жазылышат.

Дервиштердин бири Баязиди Бистамиден төмөнкучө сурайт:

- Таксыр, Алланын эң чоң ысымдары кайсылар?

-Баязиди минтип жооп берет:

- Уулум, Алла Тааланын кайсы ысымдарын кичине дейсиң? Кайдыгер болбогун, Алланын буткул ысымдары эбегейсиз. Сен андан тилеген талабыңдын кабыл болушун кааласаң, журөгунду жамандыктардан сактаганга аракеттен! Анын ысымдары кайдыгер журөктөрдө чагылбайт, бирок анын нуру менен толгон журөккө Алла Таала ар убак көптөгөн ысымдары менен назарын салат!

**II.Периштелерге ыйман келтируу**

Периштелер - нурдан жаралган макулуктар. Бул себептен улам биз аларды табигый туспөлдөрундө көрө албайбыз. Бирок алар өздөру каалаган туспөлгө айлана алышат. Периштелер кээ бир чоң пайгамбарларга өз туспөлдөрундө көрунгөн учурлар да болгон. Алар адамдар сыяктуу жеп-ичишпейт. Алар бир гана Жараткан Аллага ибадат жана анын улуу буйруктарына моюн сунуу учун жаралган. Ошондуктан аларга адамдарда болгон напси берилген эмес. Андыктан периштелер эч качан Аллага каршы баш көтөрушпөйт. Алар сан жеткис көп. Хадистерде айтылганына караганда, жер бетине тушкөн кардын жана жамгырдын ар бир тамчысын бирден periште тушуруп, бир тамчы тушургөн периштеге аны экинчи жолу тушуруу кезеги кыяматка дейре келбейт. Кар буртуктөрунун жана жамгырдын тамчыларынын бирикпей, бириндеп жаашынын сыры ушунда.

Периштелер артыкчылык (приоритеттуулук) боюнча турдуу даражаларга ээ. Азирети Мавляна мындай дейт:

«Жаңырган, же уч кундук тууган ай, же болбосо толгон ай сымал ар бир периштенин даражасы, нуру жана мааниси бар.

Ар бир периште Алланын нурунан насипке ээ, ал алардын даражаларына карай берилген.»

Алла Таала бизге баян кылган чоң төрт периште бар: Жабрайил, Микайил, Азрейил жана Исрафил (алейхимуссалам).

Булардын ичинен Жабрайил (алейхиссалам) – пайгамбарларга вахий апкелуу милдети жуктөлгөн периште. Микайил (алейхиссалам) табият кубулуштарын башкарат. Азрейил (алейхиссалам) рухтарды алат. Исрафил (алейхиссалам) болсо кыямат-кайым болордо жана болгондон кийин сурнай чалат.

Периштелер бизге берилген рух сыяктуу: биз рухубузду көрбөсөк да жокко чыгара албайбыз, анын сыңарындай периштелерди да тана албайбыз. Чындык нурун адамдарга жеткизуу жагын эске алганда, периштелерге ишенуу пайгамбарларга ишенуу, ал эми периштелерди тануу пайгамбарларды тануу болуп саналат. Вахий периштеси Жабрайилди тангандарга Алла Таала мындай дейт:

«(Эй, Расулум!) **Айткын: «Кимде-ким Жабрайилге душман болсо, ... . Чындыгында, ал аны (Куранды) Алланын уруксаты менен сенин журөгуңө алардын колундагыны** (Курандан мурда келген китептерди) **тастыктоочу, ошондой эле ыймандууларга туура жол жана суйунчу кылып тушурду.»** (Бакара: 97)

Периштелердин Аллага ибадат кылуудан башка милдеттери да бар. Кай бири Алланын буйругу менен адамдарга жардам беришет. Өзгөчө, момун-мусулмандардын кыйын кезеңдеринде мындай жардамдары ислам тарыхында көп жолу байкалган. Бадр согушуна катышкан сахабалар бул чындыкты төмөнкучө билдиришет:

«Бадр согушу өтө кызыган учурда кылычтарыбыз душмандын мойнуна жете электе эле баштарынын кыйылып жаткандарына кубө болдук.»

Алла Таала бул чындыкты Куранда төмөнкучө баяндайт:

**«Раббиң периштелерге: «Калетсиз, мен силер мененмин, баргыла, ыйман келтиргендерге жардам бергиле! Мен каапырлардын журөгунө коркуу салам. Алардын моюндарынан тарта бармактарына чейин кылычтагыла!» - деп вахий кылган кезде...»** (Анфаал: 12)

**«Периштелер каапырлардын бетине жана артына урушуп: «Тозок азабын таткыла!» - деп, жандарын алыбаткан кезин бир көрсөң...»** (Анфаал: 50)

Булардан башка адамдарды коргогон хафаза периштелери, адамдар кылган амалдарды жазган кирооман каатибин периштелери, кабырда суракка алган мункар жана

накир, ошондой эле кунөөкөрлөрдун кечирилиши жана адам баласынын туура жолдо журушуучун дуба кылган периштелер да бар.

## III. Китептерге ыйман келтируу

Жараткан Алла Таала алгачкы инсан жана пайгамбар Адам атадан (алейхиссалам) тартып адамзатка өзунун буйруктары менен тыюу салууларын, ободу, барактар турундө жөнөтуп, кийин адамдардын саны, тукуму артып, коомдук маселелер көбөйгөн сайын мурдагыдан көлөмдуурөөк китептерди тушурө баштаган. Булар - төртөө: Забур, Тоорат, Инжил жана Куран. Барактар менен китептердин баары - өз учурларынын чыныгы ыйык китептери. Андыктан биз, мусулмандар, китептердин Алла Таала тушургөн баштапкы формасына ыйман келтиребиз.

Ыйык бaрактардын ону Адамга (алейхисалам), элуусу Шитке (алейхиссалам), отузу Идриске (алейхисалам), акыркы он барак болсо Ибрахимге (алейхисалам) жиберилген. Чоң китептерден Тоорат Муса пайгамбарга, Забур Давуд пайгамбарга, Инжил Иса пайгамбарга жана эң акыркы ыйык китеп катары Куран ааламдардын сыймыгы Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) тушурулгөн.

Бул ыйык китептер Алла Тааланын пенделерине жөнөткөн каттары сыяктуу. Адамзаттын жашоосун тартипке келтирген жана тубөлук бакты-таалайга багыт берген бул китептер Алла Тааланын келам сыпатынын адамзаттын сөзу менен тушунугундөгу чагылышы болуп саналат. Андыктан булардын ар бири өзунчө муужиза.

Бул ыйык китептердин акыркысы болгон Куран өзунөн мурунку жөнөтулгөн бардык китептердин кучун жараксыз кылган. Негизи, убакыттын өтушу менен өзгөргөн жана өнуккөн адам баласынын муктаждыктары, ошондой эле кээ бир карасанатай кишилердин ал китептерди өз колдору менен өзгөртуп, бузуулары да муну талап кылган. Ошону менен бирге Алладан тушкөн бардык барактар менен китептердин өзөк маселелери, тагыраак айтканда, ишенимге тиешелуу маселелери бири-биринен, дээрлик, айырмаланбайт. Бир акын муну төмөнкучө билдирет:

Төрт китептин мааниси,
Лаа илаха иллаллах...

Алла Таала Куранда мындай дейт:

لِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا هُمْ نَاسِكُوهُ

فَلَا يُنَازِعُنَّكَ فِي الْأَمْرِ وَادْعُ إِلَى رَبِّكَ إِنَّكَ لَعَلَى هُدًى مُّسْتَقِيمٍ

**«Биз бардык уммөт учун ибадаттын (өзунчө) жол-жобосун кылганбыз. Алар ошол жол-жобого ылайык ибадат кылышчу. Ошондуктан дин маселесинде (алар) сени менен эч качан талашып-тартышпасын...»** (Хаж: 67)

Ыйык китептердин эң чоң өзгөчөлугу алардын, калетсиз, Кудайдан келгендигинде жатат. Бирок учурда бул өзгөчөлук бир гана Куранда сакталып калганын көрөбуз. Анткени башка ыйык китептер адамдар тарабынан өзгөртулуп, натыйжада, адамдын калеминен жазылган китептерге айланган. Курандын тушурулуш себептеринин бири - мына ушул. Ошондуктан акыркы болуп тушурулгөн Куран – бардык ыйык китептерди өз ичине камтыган кынтыксыз китеп. Акыркы болгону учун аны Алла Тааланын өзу коргойт. Ал Куран тууралуу төмөнкучө баяндайт:

إِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَى عَبْدِنَا

فَأْتُواْ بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِ وَادْعُواْ شُهَدَاءكُم مِّن دُونِ اللّهِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ

**«Эгерде кулубузга тушурулгөндөн (Курандан) кандайдыр биршекте болсоңор, ушуга окшош бир сурө алып келгиле жана Алласыз кубөлөруңөрду чакыргыла, эгер силер туура болсоңор.»**(Бакара: 23)

Алланын бул тастыктоосу менен Куран бардык кылымдарды багынтып, муужиза бойдон жашап келуудө. Анда бизге кутулуш рецеби катары сунушталган негизги нерселер кыскача төмөнкулөр:

1. Аманту (ыймандын негиздери) жана жарамдуу (салих) амалдар.

2. Адамдардын дене тузулуштөрунө тиешелуу: туйулдуктун жетилиш стадиялары; бул дуйнөгө келиши; өмур сурушу; өлушу ж.б. ошондой эле кулк-мунөзгө тиешелуу: напсиге таандык чийки сыпаттар; рухка таандык жетилген сыпаттар жана адамдын чийки сыпаттардан жетилген сыпаттарга көтөрулушуучун напсини тазалоо жана журөкту аруулоо.

3. Ааламдын тузулушу: жети кабат асман; Кун; Ай; жылдыздар; табият кубулуштары; көлөкөнун узарып-кыскарышы; жамгыр; кун менен тундун айланышы; жер менен асмандын ортосунда жашаган нерселер жана алардын өзгөчөлуктөру.

4. Тарыхый маалыматтар: элдердин дуйнө жана акыреттеги оң, терс абалдары; Алланын каарынан көрунуштөр; пайгамбарлар менен коомдордун баянынан алынчу сансыз сабактар; өткөн доорлордон ибараттар.

5. Учурдан эзел жана кыйырсыз тубөлукту көздөй керилген терең ой жана зикир мухити.

## IV. Пайгамбарларга ыйман келтируу

Пайгамбарлар – адамдарга Алла жолун көрсөткөн жолбашчылар.

Адам баласы өз алдынча акыйкат жолун табууда алсыздык кылып, азгырык-адашууларга тушуп, ак жол менен баатыл жолду бирибиринен таасын айрый албагандыктан, Алла Таала аларга жардам жана кошумча куч катары өзунөн пайгамбарларын жөнөтуп турган. Ошентип Ал пайгамбарлары жана аларга берилген китептери аркылуу адамдарга өз жоопкерчиликтерин, милдеттерин билдиргенден кийин, аларды «мукаллаф» (Алла алдында жоопкер) кылган жана Алланын бул ак пейилдигинен эч ким сыртта калган эмес.

Куран аяттарында:

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولاً أَنِ اعْبُدُواْ اللّهَ وَاجْتَنِبُواْ الطَّاغُوتَ

**«Калетсиз, биз ар бир элге: «Аллага кулчулук кылгыла, андан азгырып, адаштырган нерселерден ыраак болгула!» - деген бир пайгамбар жөнөткөнбуз.»** (Нахл: 36) – деп айтылат.

Диндин максаты – адамдагы напсилик жана руханий сезимдерди көзгө тутуу менен напсинин терс арзуу-талаптарын басып, о.э. руханий сезимдерден бурдөгөн адамдык улуу сапаттарды туу чокуга чыгаруу. Бирок бул нерсени ишке ашырууда адам баласы конкреттуулгугө, башкача айтканда, «эң сонун улгу» деп аталган идеалга муктаж.

Пайгамбарлардын жөнөтулуш сырларынын бири – алардын адамдарга кемчиликсиз идеал болушу.

Алла Таала мындай дейт:

**«Биз эч бир пайгамбарды Алланын уруксаты менен баш ийуудөн башка бир максатта жөнөткөн жокпуз.»** (Ниса: 64)

Бул айтылгандар Алланын элчиси Азирети Мухаммедде (саллаллоху алейхи васаллам) туу чокуга жеткен. Андыктан Алла Таала төмөнку аятта мындай дейт:

**«Ант болсун! Расулаллада силер учун: Аллага жана акырет кунунөумут арткандар жана Алланы көп эстегендер учун, эң жакшы улгу бар.»** (Ахзаб: 21)

Мында Алланын элчисинин улгулуу жашоосунан пайда алуу учун Аллага ыйман жана Ага чын журөктөн кулчулук кылуу зарылдыгы бар. Мунун толугу менен ишке ашышы учун Алла Таала бейишти гарантиялаганына карабастан, динди жаюу милдетине байланыштуу пайгамбарларды да жоопкер кылган жана акыретте эки тараптын тең эсеп бере турганын билдирип, мындай дейт:

**«Калетсиз, (өздөрунө) пайгамбар жиберилгендерди да сурайбыз, жөнөтулгөн пайгамбарларды да сурайбыз.»** (Аъраф: 6)

Мына ушул жоопкерчиликти сезген Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) коштошуу кутбасында саны жуз миңден ашкан сахабаларынан минтип сураган:

- Эй, инсандар! Алла эртең (кыямат куну) мен тууралуу силерден сурайт. Силер эмне деп жооп бересиңер?

Бардык сахабалар бир ооздон:

- Сен элчилик кызматыңды аткардың, милдетиңди өтөдуң, бизге акыл-насаатта болдуң, - деп кубө болобуз.

Бул кубөлуктөн кийин Пайгамбарыбыз милдетин орундаткандыгы тууралуу:

**- Эй, сахабаларым! Даават кылдымбы? Даават кылдымбы? Даават кылдымбы?** - деп уч жолу кайталайт. Сахабалары аны уч жолу ырасташат. Андан кийин колдорун асманга көтөруп, Алла Тааланын кубөлугун сурайт:

**- Кубө бол, йа, Раббим! Кубө бол, йа, Раббим! Кубө бол, йа, Раббим!** (Бухарий, Илим: 37)

Ар бир коомго бир пайгамбар жиберилгендигине таянсак, пайгамбарлар Куранда аты аталгандар менен гана чектелбейт. Арийне, Алла Таала Куранда мындай дейт:

«(Эй, Расулум) **Биз сага буга чейин кээ бир пайгамбарлардын баянын кабарладык, кээ бир пайгамбарлардын баянын кабарлаган жокпуз.»** (Ниса: 164)

Айтылган риваяттарга[27] таянсак, болжол менен, 124 миң, же 224 миң пайгамбар жөнөтулгөн. Алардын кээ бирине өзунчө шарият берилген болсо, кээ бири өзунөн мурун келген пайгамбардын шариятын уланткан.

Пайгамбарлар төмөндөгу негизги уч милдет менен жөнөтулгөн:

1. Алланын аяттарын окуу.
2. Напсини жамандыктардан арылтуу.
3. Китепти жана даанышмандыкты уйрөтуу аркылуу адамдарды туура жолго багыттоо.

Пайгамбарлардын барлыгы биздин барлыгыбыздын негизин тузөт. Алар жуз миңдеген тумөн-туркун адамды «эң жакшы улгу» деп аталган кулк-мунөздөру менен тарбиялап, бир адамга айлантышып, Кудай Таалага жеткизишет.

Пайгамбарларды бир гана жараткан Алла Таала өзу дайындап, милдет берет. Алар өзу каалап пайгамбар боло албайт. Андыктан аларга Алла тарабынан бөтөнчөөзгөчөлуктөр

таандык кылынган. Пайгамбарларга ыйман келтируу алардын бул өзгөчөлуктөрун тастыктоо менен толукталат жана алар төмөнкулөр:

**Сыдык** (чындык, тууралык): Пайгамбарлар айткан сөздөрундө жана кылган иштеринде чындыкты жана тууралыкты карманышып, сөздөру менен иштери бири-бирине ар дайым шайкеш келет. Алардын жалган айтуусу мумкун эмес. Алардын тууралыктары – аларга ыйман келтирбегендер тарабынан да ырасталган чындык. Мунун көптөгөн мисалдарынын айрымдары булар:

*Византия императору Гераклий Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) тууралуу маалымат алуу максатында али ислам динин кабыл ала элек Абу Суфяндан минтип сурайт:

- Сөзунө турбаган убагы болдубу?

Ошол учурларда Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) каршы болгонуна карабастан, Абу Суфяндын берген жообу төмөнкучө болгон:

- Жок! Ал берген сөзунө дайым турат!

*Мекке бутпарастарынын бири, Убай бин Халаф, исламдын эң чоң душмандарынан болчу. Хижраттан мурун Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) келип:

- Бир ат багып жатам. Ал атка минип, сени бир кунуөлтурөм, - дечу.

Пайгамбарыбыз ага бир жолкусунда:

- Кудай каалаLSа, мен сени өлтурөмун, – дейт.

Ухуд согушунда бул акмак бутпарас пайгамбарыбызды издеп журуп, мындай дейт: «Эгерде ал бугун кутулуп кетсе, анда мен өлөм.»

Ал ушул ой менен Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) кол салыш учун өтө жакын келет. Сахабалар анын башын кыя чапкылары келишет. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам): «Тим койгула, келе берсин!» - дейт.

Убай бин Халаф жакындап келгенде, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бир сахабасынын колунан найзасын алып, аны көздөй ыргытат. Найза анын мойнун бир аз эле сыйрып кетет, бирок ал ушул кичинекей эле нерседен атынан кулап тушуп, бир-эки мудурулуп, жанталашып артын карай качып жөнөйт. Качып баратып көздөру чанагынан чыга кыйкырып баратты:

- Ант болсун, Мухаммед мени өлтурду!

Аны көргөн жолдоштору мойнундагы жарасын көруп:

- Эй, мойнуңду бир аз эле сыйрып кетиптир го! – дешет.

- Бирок ал өзун токтото албай:

- Меккеде жургөндө Мухаммед мага: «Мен сени сөзсуз өлтурөм!» - деген эле. Ант ичем, эгер ал мага карай тукуруп койсо дагы, мен баары бир өлөм! – деп, кутурган букадай өкурө баштайт. Абу Суфян келип, мындай деп уяткарганга аракеттенет:

- Эй, эмне жинди болуп калдыңбы?! Кан акпаган жараңа эмне мынча өкурөсуң?

Убай бин Халаф минтип жооп берет:

- Сен билбейсиңби, муну ким сыйрыганын? Муну Мухаммед кылды. Лат менен Уззага ант ичемин, бул жарадан пайда болгон ооруну Хижаз элине бутундөй таратса, бардыгы кырылат. **Меккеде жургөндө Мухаммед мага: «Мен сени сөзсүз өлтүрөм!» - деген болчу. Мен ошондо эле анын колунан өлө тургандыгымы жана андан кутула албастыгымды тушунгөм. Ал ушундай деген соң мага карай тукуруп койсо дагы, баары бир, мен ошондон өлөм!**

Акыры пайгамбарга душман болгон Убай Мекке шаарына жетерден бир кун мурун өлгөн.

Бул окуя кандай гана ибараттуу! Азирети Пайгамбарды (саллаллоху алейхи васаллам) жакындан тааныган чоң душманы да анын сөзунун канчалык кубаттуу жана чындык экендигине ишенген.

**Аманат** (ишенимдуулук): Пайгамбарлар – адамзаттын эң ишенимдуу инсандары. Ыймансыз адамдар дагы алардын ишенимдуу экендигине көздөру жетишкен. Арийне, Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) карата айтылган «**Мухаммедуль–Амин»** (ишенимдуу Мухаммед) лакабы жадагалса мушриктердин дагы оозунан тушпөйт эле. Анан да алар баалуу, же башка буюмдарын өз жакындарына эмес, Алланын элчисине аманат катары тапшырып турушар эле. Ал тургай Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) дал ошол Мекке каапырларынын кысымынын айынан Мадина шаарына жер котордо, колунда көптөгөн бутпарастардын аманаттары бар эле. Өлум коркунучуна карабастан, Азирети Алини Меккеде калтырып, аманаттарды ээлерине тапшырткан.

**Фатаанат (баам-парасаттуулук):** Пайгамбарлар адамдардан асыресе акылдуулук, баам-парасаттуулук жактан айырмаланып, эң устуңку даражада болушат. Алар бекем эстутумга, кучтуу логикага жана ынандыруу жөндөмунө ээ. Бул сыпат ар бир пайгамбарда ар башка турдө көрунгөн. Азирети Мухаммед Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) буткул өмуру ушундай өзгөчөлуктөргө толо.

*АзиретиМухаммеддин(саллаллохуалейхивасаллам)пайгамбарлыгы келе электен мурун сел баскынынан зыянга учураган Кааба Меккедеги уруулар тарабынан оңдолуп жаткан. Бирок хажарул асвадды өз ордуна кою маселесине келгенде, баары бул сыймыктуу ишти өз колдору менен аткарууну самашат. Натыйжада, уруулар арасында чоң талаш чыгып, бир-биринин канын төгө турган болушканда, араларынан бирөө мындай сунуш киргизет:

«Токтоткула, бул талашты! Бул маселени өз ара чече албаганыбыздан кийин мындай кылалы: мына бул Харамдын эшигинен эң оболу ким кирсе, ошол затты калыс шайлайлы да, кылган чечимине ыраазы бололу!»

Дал ошол маалда босогодон ааламдардын сыймыгы Азирети Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам) пайда болот. Аны көргөндун баары абдан суйунөт, анткени ал Мухаммедуль-Амин болчу.

Маселенин чоо-жайы айтылгандан кийин, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ар бир уруудан бирден киши тандап, чепкенин чечип жерге жаят. Анан хажарул-асвадды чепкенинин устунө койдуруп, анын ар бир бурчунан тандалган кишилерге карматып, ташты ордуна жакын алып келишет. Андан кийин куттуу колу менен ташты ордуна коёт. Ал мына ушундай теңдешсиз баам-парасаттуулугу аркылуу уруулар арасында чыгышы мумкун болгон чоң жаңжалды токтотуп калган.

*Дагы башка мисал келтирсек, анын ислам жолунда жургузгөн согуштарында көрсөткөн көсөмдугу, тынчтык келишимдерде, айрыкча, Худайбия тынчтык келишиминдеги парасаттуулугу, Меккени алган учурда, Хунайнда, Таифте ишке ашырган мыкты методу менен көрсөткөн адилеттуулугунө ушул убакка чейин эч бир адам баласы жете алган эмес.

**Таблиг** (Алланын динин жеткируу): Пайгамбарлар Жараткандан келген буйруктарды кандай буйрулса, адамдарга дал ошондой кылып жеткирет. Алар бул иште өздөру эч кандай алымча, же кошумча киргизишпейт.

**Ысмат** (кунөөсуздук): Алар жашыруун, же ачык ар турдуу кунөө кылуудан оолак болушат. Бирок алар да алсыз адам баласы экенин сезуулөру жана адамдар аларды Алла Таалага теңебөөлөруучун кээде «залла» деген эрксизден кетирген адамдык каталарды

кетиришкен. Анткени алар улгу боло турган журум-турумдарды көрсөтушу керек. Антпесе адамдар пайгамбарлар буйруган нерселерге биздин кучубуз жетпейт деп, Жараткан буйрук жана тыюу салган нерселерди аткарбоодо турдуу шылтоолорду айтышмак.

Бул чындыкты эске албастан, пайгамбар деген периштелерден болушу керек деп ойлогон кээ бир кайдыгерлер да болгон жана буларга Алла Таала Куранда төмөнкучө жооп берген:

«(Эй, Расулум, аларга) **айткын: Эгер жер жузундө жашап, токпейил басып жургөндөр периштелер болгондо, шексиз, биз аларга асмандан пайгамбар кылып бир периште тушурмөкпуз.»** (Исра: 95)

«**Биз аларды** (пайгамбарларды) **тамак жебес бир дене** (периште) **кылып жаратпадык. Алар** (бул дуйнөдө) **тубөлуктуу эмес.»** (Анбия: 8)

***

Пайгамбарлардын бул беш өзгөчөлуктөрдун сыртында бир гана Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) таандык болгон дагы уч чоӊ өзгөчөлук бар:

1. Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) – Хабибуллах (Алланын суйуктуусу), башка бардык пайгамбарлардан артык жана ал адам затынын эӊ ардактуусу.

2. Азирети Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам) бардык адамзатка жана жиндерге жөнөтулгөн. Ал алпкелген дин кыяматка чейин өкум сурөт. Башка пайгамбарлар болсо убактылуу учурга жана белгилуу бир коомго гана жөнөтулгөн. Ушуну эске алганда, ар бир пайгамбардын муужизасы өз дооруна гана таандык болсо, АзиретиПайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) муужизалары буткул доорлорду камтыйт. Айрыкча, Куран ага берилген эӊ чоӊ муужиза катары кыяматка чейин уланат.

3. Ал - Хатамуль-Анбия, башкача айтканда, пайгамбарлардын эӊ акыркысы. Бир башка тараптан, Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам): «Мен Адам суу менен топурактын ортосунда жатканда пайгамбар элем.» (Кашшафул-хафа, 11, 5, 132) деген хадисин эске алсак, ал – адам жана жиндерге пайгамбар болуп жөнөтулушу боюнча эӊ соӊку, ал эми жаратылышы боюнча эӊ алгачкы.

Булардан башка Азирети Мухаммед Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) кыямат кунундө махмуд макамы[28] жана улуу шапаат[29] кылуу укугу ыйгарылат. Бул себептен улам ошол мээрим пайгамбары махшарда уммөтунун кунөөкөрлөрунө шапаат кылат жана ал шапаат Жараткан Алла тарабынан кабыл кылынат. Куранда айтылган:

**«Эгер алар өздөрунө-өздөру зулумдук кылышкан учурда сага келип, Алладан кечирим сураса жана пайгамбар дагы Алладан алар учун кечирим сураса, Алланын тооболорду кабыл кылуучу, мээримдуу Зат экенин көрушөт эле.»** (Ниса: 64)- деген аят – Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) уммөтуучун кечирим сурашы жана аларга шапаат кылышынын канчалык маанилуу жана таасирдуу экенинин суйунчулөгөн Кудайдын убадасы.

Алла элчисинин төмөнку баяны дагы көӊулдөргөумут жана жакшылык берген өзгөчө суйунчу:

«Кыямат куну болгондо инсандар бири-бирине аралашып, Адамга (алейхиссалам) келишет. Ага:

- Биз учун Раббиӊдин алдыӊда шапаат кыл! – дешет. Ал:

- Мен андай абалда эмесмин, бирок силер Ибрахимге баргыла! Ал Рахмандын жакын досу болот, - дейт.

Анан Ибрахимге (алейхиссалам) келишет. Ал дагы:

- Мен анчалык даражада эмесмин, бирок силер Мусага баргыла. Ал Алла менен суйлөшуучу пайгамбар, - дейт.

Мусага (алейхиссалам) келишет. Ал дагы:

- Мен дагы ал абалда эмесмин, бирок силер Исага баргыла! Ал – Алланын руху жана сөзу, - дейт.

Исага (алейхиссалам) келишет. Ал болсо:

- Мен бул даражада эмесмин, бирок силер Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) баргыла! – дейт.

Акыры мага келишет. Мен болсо:

- Ооба, бул укук мага ыйгарылган, - деймин.

Андан кийин Раббимдин алдына баруу учун уруксат сурайм. Уруксат берилет. Ошол убакта мага, ушул чакта мен билбеген көптөгөн мактоо сөздөр илхам кылынат, мен бул мактоо сөздөр менен Раббиме мактоолорду айтамын. Ага сажда кылам. Ошондо мага:

- Йа, Мухаммед, көтөр башыңды! Айт, айтканың угулат! Каала, каалаганың берилет! Шапаат кыл, шапаатың кабыл болот! – деп айтылат. Мен:

- Йа, Рабби! Үммөтумду каалайм, уммөтумду! - дейм. Алла Таала:

- Йа, Мухаммед! Баргының, журөгундө арпанын данындай ыйманы барларды ал жерден (тозоктон) чыгар! – деп буюрат.

Мен барып, айтылганды аткарам. Кайра кайтып, ошол эле мактоо-алкоо сөздөру менен Аны алкайм. Андан кийин саждага башымды коём. Мага кайрадан:

- Йа, Мухаммед, көтөр башыңды! Айт, айтканың угулат! Каала, калоолоруң берилет! Шапаат кыл, шапаатың кабыл болот! – деп айтылат. Мен кайрадан:

- Йа, Рабби! Үммөтумду каалайм, уммөтумду! – дейм. Алла Таала:

- Баргының, журөгундө кымындай, же болбосо кум даанасындай ыйманы болгондун бардыгын ал жерден (тозоктон) чыгар! - деп буйрук кылат.

Мен барып, айтылгандын баарын аткарам. Кайра кайтып, баягы мактоо сөздөру менен Ага хамду-санаалар келтирем. Андан кийин саждага баш коём. Мага кайрадан:

- Йа, Мухаммед, көтөр башыңды! Айт, айтканың угулат! Каала, каалагандарың берилет! Шапаат кыл! Шапаатың кабыл болот! - деп айтылат. Мен кайрадан:

- Йа, Рабби! Үммөтумду каалайм, уммөтумду! – дейм. Алла Таала:

- Баргын, журөгундө бир кум даанасынан да кичине ыйманы болгондун бардыгын тозоктон чыгар! – деп буйруйт.

Мен болсо барып, буйрулганды аткарам. Андан соң төртунчу жолу кайтып келип, дагы эле баягы мактоо сөздөру менен Ага хамду-санааларды айтам. Кийин Ал учун саждага башымды коём. Мага кайрадан:

- Йа, Мухаммад, көтөр башыңды! Айт, айтканың угулат! Каала, каалоолоруң берилет! Шапаат кыл, шапаатың кабыл болот! - деп айтылат.

Мен (бул жолу):

- Йа, Раббим! «Алладан башка сыйынуучу кудай жок!» - деген пенделердин бардыгы учун мага уруксат бер! - деп суранам.

Алла Таала:

«Ыззатыма, улуктугума ант болсун, «Алладан башка сыйынуучу кудай жок» дегендердин бардыгын ал жерден (тозоктон) чыгарам! – деп айтат.» (Бухарий, Тавхид, 36)

***

Кыскасы, пайгамбарлар жогоруда айтылган бийик сапаттары менен адамзатты туура жолго баштаган жолбашчылар болушкан жана уммөттөру аларга ыйман келтирип, баш ийуулөру буйрулган. Алла Таала мындай дейт:

«(Эй, момундар!): **«Биз, Аллага жана бизге тушурулгөнгө; Ибрахим, Ысмайыл, Исхак, Якуб жана** (анын) **неберелерине тушурулгөнгө, Муса жана Исага берилгендерге жана бардык пайгамбарларгаРаббилери тарабынан берилгендерге ишендик, алардын эч бирин башкаларынан айырмалабайбыз жана биз Аллага моюн сунуучуларбыз.» - дегиле.»** (Бакара: 136)

**«Дал ошол пайгамбарлар – Алла хидаят бергендер. Сен дагы алардын жолуна баш ийгин.»** (Анаам: 90)

Жараткандын бул буйругуна баш ийгендер бул дуйнө жана акыретте бакты-таалайга жетишет. Алардын даражалары эки дуйнөдө тең бийик. Алла Таала мындай дейт:

**«Ким Аллага жана анын Элчисине баш ийсе, мына ошолор Алла өздөрунө ырайым кылган пайгамбарлар, сыддыктар, шейиттер жана жарамдуу** (салих) **иш ээлери менен бирге. Булар кандай гана жакшы достор!»** (Ниса: 69)

Мунун тескерисин кылгандар болсо эки дуйнөнун тең бетпагы болуп, тубөлук зыянга учурашат.

**«Жер жузун кыдыргыла. Пайгамбарларды жалганга чыгаргандардын акыбетинин кандай экендигин көргулө!»** (Нахл:36)

**«Ким Алланы, периштелерин, китептерин, пайгамбарларын жана кыямат кунун танса, ал таптакыр адашкан.»** (Ниса:136)

Чынында эле, тарыхта дуйнөнун жалган кумарларына алданышкан канчалаган кайдыгерлер пайгамбарлар ачкан нурдуу мейкиндиктерден чыгып кетишип, тубөлук бактысыздыктын коркунучтуу урандысына айланышкан. Коомдорун дагы курутушуп, чалдыбарга айландырышкан. Алар бактысыздыктарын бактылуулук деп ойлоп, зыянга дуушар болушкан, жаратылыш сыры менен даанышмандыгын тушунө албай, айбандардын деңгээлине тушуп, натыйжада, Жараткандын азабына дуушар болушуп, жексен болушкан.

Кураны Керимде минтип айтылат:

**«Биз алардан мурун көптөгөн муундарды жексен кылдык. Сен алардан бирөөну көрөсуңбу, же угасыңбы?»** (Мариям: 98)

**«Алар жер жузун кыдырышып, өздөрунөн мурдагылардын акыбети кандай болгонун көрушпөйбу? Алар** (жок болгондор) **булардан** (Мекке каапырларынан) **да куч-кубаттуураак болушкан! Аларга өз пайгамбарлары ачык-айкын далилдер менен келишкенде**(ал па йгамбарларды) **жалганчы аташкан соң жок болушту. Алла аларга зулумдук кылган жок, бирок алар өздөрунөөздөру зулумдук кылышты.»** (Рум: 9)

Откөн доорлордон келечекке чейин Кудайдын санак жеткис белгилери, чакырыктары жана эскертуулөрунө карабастан, ыймансыздыктарын курулай кежирдик менен улантышкан мындай кайдыгерлер тууралуу Алла Таала төмөнкудөй буйрук кылат:

**«Ишенбеген калк** (мээримден) **оолак болсун!»** (Момундар: 44)

Кыскасын айтканда, пайгамбарлардын бардыгы – вахданияттын негизинде адамзатка жол башчылык кылышкан куттуу инсандар. Куран менен тастыкталган бул пайгамбарлардын биринин гана пайгамбарлыгын тануу адамды ыйман алкагынан сырткары чыгарып салат. Мисалы, Азирети Исанын пайгамбарлыгын танган адам ыймандуу боло албайт. Анткени, бардык пайгамбарлар бир эле негизде Кудайдын динин жеткиришкен. Ошондуктан алардын чакырган дини дайыма ислам болуп келген.

Акыр заман пайгамбары – бардык пайгамбарлардын мырзасы. Акыретте «ливаул-хамд» аттуу туунун алдына буткул уммөтун топтойт. Бул топтун ичинде андан мурда келген пайгамбарлар дагы өз уммөттөрунун башында турушуп, бул туунун алдынан орун алышат. Тактап айтканда, ар бир пайгамбар алып келген дининин кучу жоголгонго чейин ага ишенип, аны ээрчиген уммөту менен бирге Мухаммеддин уммөтунун ичинде болушат.

**«Бардык пайгамбарларга салам жолдонсун !»**

**«Ааламдардын Раббиси Аллага мактоолор болсун.»** (Саффат: 181-182)

## V. Акыретке ыйман келтируу

Алла Таала адам баласынын жашоосун беш этапка бөлуп жараткан. Алардын биринчиси – рухтар ааламы, экинчиси – эне карды, учунчусу – бул дуйнөдөгу жашоосу, төртунчусу – көрдөгу жашоосу, бешинчиси болсо – акырет жашоосу жана анын жыйынтыгы болгон бейиш, же тозоктогу тубөлук жашоо. Булардын ичинен бул дуйнөдөгу жашоо адамга сыноо учун берилген жана жаннаттагы тубөлук бактытаалай адамзаттын бул ааламда кылган иштерине, журум-турумуна көз каранды кылынган. Ар бир пенде өз иш-аракеттеринин, журумтурумунун оң, же терс натыйжага ээ экенин билип, жоопкерчилигин тушунушу шарт. Ошондуктан адамзат жашоосунун бешинчи этабы болгон акырет ыймандын алты негизинин бири болуп орун алган. Ыйман негиздеринин бешинчиси болгон акыретке ыйман келтируу маанилуулугуучун, көптөгөн аяттарда Аллага ыйман келтируу менен бирге эскерилген.

Алла Таала Куранда мындай дейт:

مَنْ آمَنَ بِاللهِ وَالْيَوْمِ الآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحاً فَلَهُمْ
أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلاَ خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلاَ هُمْ يَحْزَنُونَ

**«Ким Аллага жана акырет кунунө ыйман келтирип, жарамдуу** (салих) **амалдар кылса, аларга Раббисинен баа жеткис сыйлыктар бар. Алар учун коркуу да жок, алар кайгырышпайт дагы.»** (Бакара: 62)

Ыймандууларды мактоо иретинде:

**«... Алар Аллага жана акырет кунунө ишенишет...»** (Тообо: 45) – деп айтылышынын өзу эле көп нерседен кабар берет.

Акырет - өлумдөн кийин баштала турган жаңы, чексиз жана чыныгы жашоо. Куранда мындай делет:

**«Бул дуйнө жашоосу көңул ачуу менен оюндан башка эч нерсе эмес. Эгер алар билишсе, чындыгында, акырет жашоосу - бул, жашоонун маңызы...»** (Анкабут: 64)

Анткени, муну билгендер ушул жалган жашоодогу ар бир демине маани берип, Алла Тааланы көз ирмемчелик да көңулдөрунөн чыгарышпайт. Өмурун толук бойдон жакшы иштерди аткарып өткөрушөт. Махшардагы чоң эсептин коркунучунан көздөру менен дилдери Кудайдан коркуп, жаш төгөт.

Жарамдуу (салих) иш ээлеринин бири соода кылуу учун базарга жөнөйт. Сатып ала турган нерселердин эсебин уйундө эсептеп чыгып, ошого жараша акча алып чыккан эле. Ал бул акчаны жетет деп ойлогон. Бирок базарга келгенде, ал акча жетпей калат. Бул нерсеге алкиши ыйлай баштайт. Жанындагылар буга таң калышып, акча жетпей калды деп ыйлоонун орунсуз экенин айтышып, жооткотууга аракет кылышат. Анда ал айланасындагы адамдарга мындай дейт:

**«Көз жашымды бул дүйнөнүн мал-мүлкүнө агызып жатат деп ойлобогула. Үйдө кылган эсебим базарга келгенде жетпей калды, эртеңки акыретте кантип жетет болду экен?!**

Бул дүйнөдө төгүлгөн кулчулуктун көз жашы акыретте адамдын жүзүн жаркын кылат. Муну Йунус Эмре ыр саптарында төмөнкүчө чагылдырат:

Эстеп кыямат күнүн,
Ыйлайлы ал күн үчүн
Ал күн бир алаамат күн,
Ыйлайлы ал күн үчүн.
Ал күнү жер жарылып,
Өлгөндөр тирилет бут.
Күнөөлөр суралат бут,
Ыйлайлы ал күн үчүн.
Ал күнү көк жарылар,
А инсан кантип чыдар?
Ким коркпойт дейсиң анда?
Ыйлайлы ал күн үчүн.
Оо, анын коркуулары,
Картайтар маъсумдарды[30].
Кантишет күнөөкөрлөр,
Ыйлайлы ал күн үчүн.
Ал күндүн катуу каары,
Эркек-аял дебей баары!
Аралаш жандалбастайт,
Ыйлайлы ал күн үчүн.

Юнус Эмре башка бир ыр саптарында да мындай дейт:

Адалыңа жараша болот эсеп,
Арамыңа жараша болот азап.
Көрүлөт Кудайдан коркпосо чара,
А менде эмне дарман, эмне арга...

Бул дүйнөнүн өмүрү бүткөндө, Исрафил (алейхиссалам) сурнай чалат. Ал сурнай чалгандан кийин өлгөндөрдүн баары тирилип, махшар жерине чогулушат.

Ошол күнү адамдарды кайрадан тирилтүү - аларды жоктон бар кылган Алла Таала үчүн арзыбаган нерсе. Алла Таала Кураны Керимде бул тууралуу мындай дейт:

**«Адам: «Өлгөнүмдөн кийин тирилип,** (мүрзөмдөн) **чыкмак белем?!» - дейт. Биз аны буга чейин эч нерсе эмес экенинде жаратканыбызды ойлобойбу?»** (Мариям: 66-67)

**«Адам биз анын сөөктөрүн чогулта албайбыз деп ойлойбу?! Андай эмес, биз анын бармагынын учун да эски абалына келтиргенге кудуретибиз жетет.»** (Кыямат: 3-4)

**«Инсан биз аны бир нутфадан** (спермадан) **жаратканыбызды көрбөйбү? Эми апачык каршы чыгат жана бизге мисал келтирет. Өзүнүн жаратылышын унутуп: «Чирип жатса, сөөктөрдү, ким тирилтет экен?» - дейт.**

**Айткын: «Аларды эң алгач ким жараткан болсо, ошол тирилтет. Анткени ал бардык жараткан нерсесин эң жакшы билет. Жашыл дарактан[31] силерге от чыгарган – ошол. Силер болсо отту андан тутантасыңар. Асмандарды жана жерди жаратканды**

**ошолор сыяктууну жаратканга кудурети жетпей калабы? Андай эмес, Ал – бар- дык нерсени толук билген жаратуучу**.

**Эгерде ал бир нерсени каалаcа, чынында, анын иши - «Бол!» деп гана коюу, ал ошол замат болот. Бардык мулк өз колунда болгон Алла кандай аруу! Силер кайрылып ага барасыңар.»** (Йасин: 77-83)

**«Ал өлуктөн тирууну – тируудөн өлукту чыгарат жана жер бетин өлумдөн кийин** (кайра) **тирилтет. Силер да** (мурзөңөрдөн) **ошондой чыгарыласыңар.»** (Рум: 19)

**«Айткын: «Силер мейли таш, мейли темир болгула, же болбосо акылыңар эбегейсиз деген** (силер тирилуусу мумкун эмес деп ойлогон) **башка нерсе болгула** (баары бир бул Алла силерди кайрадан тирилтуусунө тоскоол боло албайт). **Алар: «Бизди өлгөндөн кийин жашоого кайра ким алып келет экен?» - дешет. Айткын: «Силерди алгач жараткан!». Алар сага баштарын** (мыскылдай) **чайкап: «Ал качан болот?» - деп сурашат. Айткын: «Балким, жакында...»** (Исра: 50-51)

**«Эй, адамдар! Эгерде кайра тирилуудөн кандайдыр бир шекте болсоңор, чындыгында, биз силерге өз тегиңерди билдируучун, силерди топурактан, андан кийин нутфадан** (спермадан), **андан кийин уюган кандан, андан соң, алгач, турпаты белгисиз, кийин белгилуу болгон бир тиштем эттен жараттык. Биз аны каалаганчалык аталган убакытка чейин жатынга жайгаштырабыз. Андан соң ымыркай кылып чыгарабыз. Андан ал-кучуңөргө толуш учун... Араңардан кээ бириңер кайтыш болот, кай бириңер болсо бул дуйнөдө топтогон билгисинен артык, эч бир билги ала албашы учун, өмурдун эң алсыз курагына чейин жеткирилет... Сен жердин бетин кууураган абалда көрөсуң, биз ага суу тушургөнубуздө эле, ал козголуп, жанданып, ар туркун суктанткан өсумдуктөрдуөстурөт.»** (Хаж: 5)

Жашаткан, өлтургөн жана тирилткен Алла Таала бул аятта айткандай, кайрадан тирилиш сөзсуз турдө жузөгө ашат. Андай болсо, «Кандай жашасаңар, ошондой өлөсуңөр, кандай өлсөңөр, ошондой тирилесиңер!» деген хадис боюнча ошол кунгө кам көруш керек.

Йунус Эмре өзунун ырында мындай дейт:

Эй, бир боордош туугандарым,
Коркомун мен өлөмун деп.
Өлгөнумө кайгырам,
Кылганымды көрөмун деп.

Алла Таала Куранда мындай дейт:

فَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْراً يَرَهُ وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرّاً يَرَهُ

**«Ким кыпындай жакшылык кылса, аны көрөт. Ким кыпындай жамандык кылса, аны да көрөт.»** (Зилзала: 7-8)

**«Ал куну бир гана Аллага «калби салиим» (таза журөк) менен келгенден башка мал-мулк да, бала-чака да эч кандай пайда бербейт..»** (Шуара: 88-89)

Акын Ариф Нихаддын төмөнку ыр саптарын кездештиребиз:

Айтышат: «Тозокто отун болбойт.»
Отунду тозоку өзу алпарат.
Ойлоймун бейишке киргендер,
Жыпар жыт гулдөрун өзу алпарат.

Юнус да акыретке даярдык менен кетуугө маани бере мындай дейт:

«Эртең анда бутпөс ишиң,
Бугун мында бутмөйунчө.»

Кыскасын айтканда, акырет – жакшы адамдар учун да, жаман адамдар учун да милдеттуу болгон аалам. Анткени жакшылардын сыйлыкка жетиши, жамандардын жазаланышынан башка табигый нерсе жок. Арийне, бул жалган дуйнөнун шарттарында да жакшылар учун сый көрө турган жер, ал эми кылмышкерлер учун турмө болбогондо, жашоо адам чыдагыс абалга келмек. Бир гана мына ушул себептин өзу деле акырет жашоосуна ишенуугө жетишерлик.

Адам баласы денесин чаккан чиркейге да ачууланып, анын жазасын берет. Ошондой эле бирөөдөн бир пияла чай ичсе, аны кырк жыл унутпайт. Ушул сыяктуу өмур бою кылган жакшы жана жаман иштери учун Алланын алдында жоопсуз калам деп ойлоодон өткөн кенебестик жана кайдыгерлик жок. Анткени бул дуйнөдө заалымдын зулумдугу, зулумдуктан жапа чеккендин даты, каапырдын каапырдыгы, момундун ыйманы бар. Эгер булардын сыйлыгы менен жазасы болбогондо, буткул ааламды адамга кызмат кылдырган теңирдик программанын мааниси жоголуп, адамдын жаралышы абсурд болуп калмак жана бул Алла Тааланынадилдик сыпатына карама-каршы келет. Ал эми Алла Таала бардык кемчиликтерден аруу болгондой эле мындан да аруу. Арийне, ал төмөнкудөй дейт:

**«Адам баласы өзун ээн-эркинмин деп ойлойбу?»** (Кыямат: 36)

**«Биз** (силерди) **оюн учун эле жаратып, силер болсо бизге кайтыпкелбейбиз деп ойлодуңарбы?»** (Момундар:115).

**«Биз асмандарды, жерди жана экөөнун ортосундагыларды ойноп жаратканыбыз жок.»** (Духан: 38)

**«Ишенбегендер: «Кыямат куну бизге келбейт» - дешти. Айткын: «Андай эмес! Кайыпты** (беш колундай) **билген Раббиме ант ичемин, ал** (кыямат) **силерге сөзсуз келет. Асмандарда жана жерде кыпындай болгон нерсе дагы андан жашыруун калалбайт. Апачык китепке жазылбаган мындан өтө кичине да, жана өтө чоң да болгон нерсе жок.»** (Сабаъ: 3)

**«Алла** (андан башка кудай жок) **албетте, Ал силерди кыямат куну чогултат, мында эч кандай шек жок. Алладан дагы туура сөздуу ким бар?»** (Ниса: 87)

**«Эй, ыйман келтиргендер! Аллага, пайгамбарына, пайгамбарына тушурулгөн китепке жана андан мурун тушурулгөн китепке ыйман келтиргиле. Кимде-ким Алланы, периштелерди, китептерди, пайгамбарларды жана кыямат кунун танып, ишенбесе, калетсиз, өтө катуу адашат.»** (Ниса: 136)

«(Инсан) **«Кыямат куну качан болот экен?» - деп сурайт. Көздөр** (таңгалып, коркуп) **караңгылашып, ай тутулуп, кун менен ай бириккен кезде... Адам баласы: «Кайда качсам экен?» - дейт. Жок! Ал куну качар жер болбойт. Ал куну бара турган жер - бир гана Алланын алды. Ал куну адамга** (дуйнөдө) **кылган жана** (кылалбай калган бардык нерселери) **билдирилет.»** (Кыямат: 6-13)

Мейли Куранда, мейли Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) хадистеринде болсун, кыяматтын качан боло тургандыгы ачык айтылган эмес. Бирок анын кичине жана чоң белгилери айтылган. Буларды кыскача төмөндөгудөй корутундуласак болот:

**а. Кичине белгилер:**

1. Илим жоголуп, сабатсыздык артат. Ошондо арак ичуу жана ойноштук кылуу апачык тургөөтөт.

2. Адамдарды болбогон себептер менен жана жөн эле өлтуруу көбөйөт.

3. Адилеттуулук жана ахлият (иштин көзун билуу) жоюлуп, арамадалга көңул бурулбайт.

4. Ата-энеге каршы чыгуу, аялдарга баш ийуу көбөйөт.

5. Өлчөп-ченөө жана тартуудан, таразадан алдамайлар көбөйуп, бардыгы бул нерседен арызданышат.

6. Адамдарга урмат жана боорукердик көрсөтуу абдан азаят, акылнасааттарга кулак салынбайт.

7. Шаарга көчуулөр көбөйөт, уйлөр асман тирейт. Жаман жана иштин көзун билбеген адамдар жогору бааланат, сөз суйлөө жана өкум кылуу аларга берилет.

8. Кумар, бал ачуу жана көңулду зериктирбей азгырган нерселер көбөйуп, убакыттын кандай өткөну билинбейт.

9. Ысырапчылык кылуу артат. Акыреттик бакты-таалай дунуйөлук мал-мулк жана пайдаларга алмашылат.

**б. Чоң белгилер:**

1.Кырк кунгө созулган **тутундун** пайда болушу.

**2.Дажжалдын** чыгышы.

**3.Даббатуль-арз** деп аталган айбандын чыгышы.

**4.Кундун** батыштан чыгышы.

**5.Йажуж, Мажуж**дун дуйнөгө жайылышы.

**6.Азирети Ис**анын жер жузунө кайтып келиши.

7. Хижаз (Араб жарым аралы) тараптан чоң **жалын**дын көрунушу.

8.Чыгыштан бир жер, батыштан бир жер жана Араб жарым аралынан бир жер – бардыгы болуп уч **жердин чөгушу.**

***

Кыямат Исрафил периштенин биринчи сурнай чалышы менен башталат жана анын экинчи чалынышы менен бардык адамдардын кайрадан тирилуусу жузөгө ашат. Кураны Керимде бул тууралуу төмөнкучө айтылат:

**«Сурнай чалынганда, Алланын каалагандарынан сырткары жер жана асмандагылардын бардыгы кыйрап калышат. Андан кийин сурнай дагы бир жолу чалынганда, карасаң эле алар тик тура карап турушкан болот.»** (Зумар: 68)

Бул жалпы маалыматтан башка маалымат боюнча сурнай уч жолу чалынат:

**1. Нафхатул фаза:** Буткул аалам тоңуп калат.

**2. Нафхатус-сааика:** Бардык нерсе жексен болот, эч нерсе калбайт. Жер бети тептегиз болуп, Самад болгон Алладан башка бардыгы кыйрайт.

**3. Нафхату кыями Раббил Ааламин:** Алла Таала макулуктарына «Тургула!» - деп буйрук кылат жана бардык макулук тик турат. (Тафхим, IV, 591)

Алла Таала Куранда мындай дейт:

**«Сурнай** (акыркы жолу) **чалынганда, карасаң эле алар мурзөлөрунөн Раббилерин көздөй жугуруп бараткан болот. «Каранкун! Бизди жаткан жайыбыздан ким тургузду?» - дешет... «Рахмандын убада кылган жана пайгамбарлардын туура айтышкан нерсеси – мына ушул.»** (Ясин: 51-52)

Кээ бир чоң аалымдардын айтымында, каапырлар мурзөлөрундө канчалык азап тартышса дагы, ал тозоктун азабына салыштырмалуу абдан жеңил болгону учун, мурзөдөгу абал уйку сыяктуу сезилет. Себеби, аңгектен качсаң, дөңгөккө дегендей, мындан да айрылып, шумдуктуудай азапка туш болушат:

«Йа, вайлана! (Каранкун! Каранкун!)» деп бакырып-өкурө башташат. (Билмен, Тафсир, VI, 2943)

«Йа, вайлана! (Каранкун!)» - деген сөзду башына оор азап-кайгы тушкөндөр айтышат. Айрым риваяттар боюнча сурнайдын биринчи жана экинчи уйлөнушунун ортосунда кырк жылдык көр азабы токтотулуп, көрдөгулөр терең уйкудагыдай бир абалда болушат. Бул себептен улам кыямат таңында тирилтилип, тозок азабына дуушар болушун тушунгөндө, кайра бакырып-өкуруп:

«Бизди уйкубуздан ким тургузду?» - дешет.

Андыктан мындагы эске туйуп алчу нерсе – кыяматтын качан болушу эмес, ар кимдин өз кыяматы болгон өлумгө жана өлумдөн кийинкиге даяр болушу.

Бул дуйнө - көз боегон закым (мираж), акырет болсо - өлумсуз жашоо. Өз кыяматыбыз болгон өлум келе электен мурда ойгонолу, чарасыз бакырып, өкургөндөрдөн болбойлу. Анткени ар бир жан бир куну болбосо, бир куну сөзсуз Азрейилге жолугары – кашкайган чындык. Өлумдөн качып кутула турган эч кандай жер жок. Андай экен, адам баласы:

«(Убакытты коротпостон) **Аллага чуркагыла!»** (Зарият: 50) - деген аяттагы сыр боюнча Алланын мээримин жападан-жалгыз башпаанек катары кабыл кылыш керек.

Өзгөчө жаралган пенделер өз кыяматтары келерден мурун акырет камын көрушөт жана алар ошол коркунучтуу кыямат кунундө кайгырышпайт дагы, коркушпайт дагы.

Бул тууралуу акыркы сөзду Йунус Эмреге калтыралы:

Ылайым, бейиш уйуңө,
Киргендерден кыл бизди.
Жамалыңды, ал жерден,
Көргөндөрдөн кыл бизди.

***

## VI. Тагдырга, жакшылык менен жамандыктын алладан экендигине ишенуу

Бардык болуп жаткандарда Алланын каалоо-эрки бар. Анын каалоо-эркисиз эч бир нерсе жузөгө ашпайт. Чаңдын майда бөлукчөсу да ордунан кыймылдай албайт. Ошондой эле кичине чымындын да канаты кыймылдабайт. Ошондуктан Алла Таала болуп жаткан жана боло турган бардык нерсени билет. Боло турган бир нерсенин эзелтен белгиленген жазуусу арабча **«кадар»** (жазмыш), ал эми анын жузөгө ашышы арабча **«кадаа»** (тагдыр) деп аталат.

Адам баласы өз акыл чен-өлчөмдөру аркылуу жазмыш менен **тагдыр**ды толугу менен өздөштурушу мумкун эмес. Андыктан булар көпчулук учурда жаман жолдо туура эмес колдонулуп келген. Чынында көпчулук учурда туура эмес тушунулуп келген жана бул темада өтө терендөө адам баласына пайдалуу эч нерсе алып келбейт.

Анткени:

وَعِندَهُ مَفَاتِحُ الْغَيْبِ لاَ يَعْلَمُهَا إِلاَّ هُوَ

**«Кайыптын ачкычтары Аллада. Аларды андан бөлөк эч ким билбейт...»** (Анъам: 59) – деген Алла Тааланын сөзу тагдыр тууралуу өтө тереңдөөгө уруксат бербейт.

Көзу көрбөгөн кишиге өң-тус кандайча аныкталбаса, адамзат акылына да мындай нерселер ошондойчо аныкталгыс. Анын бир гана Алла Тааланын берген ладунний илиминен кичине бир кукумчөлук насиби болушу мумкун. Куранда баян кылынган төмөнку окуя мунун эң ачык мисалы:

Алла Таала Муса алейхиссаламды ладунний илимди билген Кыдыр алейхиссаламга ошол илимди уйрөнсун деп жөнөтөт. Бул илим себеп-натыйжалардын аркы бети, тагыраак айтканда, лавхи махфуз[32]дан бир шоола сыяктуу.

Азирети Муса менен Кыдыр алейхиссалам сапарга чыгат. Ошол сапарда теңирдик көрунуштөр жузөгө ашат. Арийне, бул окуялар акыл менен анализ кылынса:

Биринчи окуяны сыртынан караганда кеменин тешилиши – кеме ээлерине кылынган адилетсиздик жана зулум, ал эми чын-чынында келгенде ошол кембагал балыкчылардын наны болгон кеменин заалымдар тарабынан тартылып алынышына тоскоол болуу.

Экинчи окуядагы баланын өлтурулушу - киши өлтуруу кылмышы, ал эми чын-чынына келгенде, жарамдуу (салих) иш ээлери болгон ата- эненин балдарынын акыреттеги жакшы жашоолорунун сакталышы.

Үчунчу окуядагы өздөрун кууп жиберген айылдыктардын дубалын тургузуш логикага карама-каршы келет, иштин чыныгы жузундө болсо, запкы жеген эки жетимге таандык аманаттын сакталышы[33].

Бирок бул нерселердин сырлары ладунний илим менен белгилуу болот. Андыктан тагдырдын сырын акыл менен өздөштуруугө болбойт, анткени тагдырды өздөштуруу - адамзат аң-сезиминин чегинен жогору турган нерсе. Бул себептен улам Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) жазмыш менен тагдырга ыйман келтируу менен гана чектелип, бул темада орунсуз талашып-тартышууларга тыюу салган. Ал тагдыр тууралуу талашып-тартышкан мусулмандарга туш келип калса, мындай дечу:

«Силердин башка ишиңер жокпу? Же мен силерге ушул учун гана жиберилдимби? Силерден мурда келгендер бул тууралуу талашып- тартышканы учун жексен болушту. Бул маселе тууралуу талашып тартышпагыла!»

Ошондуктан мындай маселелерде терендештин ордуна андагы негизги нерсени туура тушунуу бир топ маанилуу жана жетиштуу билим. Тагдырдагы башкы нерселер төмөнкулөр:

Алла Таала адамдардын тагдырына жазган иш-аракеттерди эки турдө чагылдырат:

1. Эрктен сырткары мажбурдуу турдө кылынган иш-аракеттер.

2. Эрк аркылуу ыктыярдуу кылынган иш-аракеттер.

**Мажбурдуу кылынган иш-аракеттер:**

Мындай иш-аракеттер биздин каалообуздун тышында ишке ашып, булар тагдыр менен жазмыштын чагылышынан турат. Буга каршы чыгуу таптакыр мумкун эмес. Мисалы: төрөлуу, өлуу, тирилуу, уктоо, ачка калуу, физиологиялык тузулушубуз, өмурубуздун мөөнөту ж.б.у.с нерселер жазмыштын ушул бөлугунө таандык. Мындай нерселер **абсолюттук жазмыш** деп аталат, бул нерселер учун адам баласы акыретте жооп бербейт.

Жазмыштын бул бөлугунө таандык болгон тагдырдык мезгил келгенде, адамдын колунан эч нерсе келбей калат. Мавляна мындай дейт:

«Тагдыр ишке ашканда, деңиздеги балыктар өзун сыртка чыгарышат. Асмандагы куштар болсо жердеги тузакка илинишет.»

«Мындай жазмыш менен тагдырдан кайра эле жазмыш менен тагдырга качкандар кутула алышат. Башкача айтканда, алардын качып кутулганы да тагдыр болуп саналат.»

Алла Таала Куранда мындай дейт:

وَكَانَ أَمْرُ اللَّهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا

**«Алланын буйругу** (сөзсуз орундалчу) **жазылган жазмыш болду.»** (Ахзаб: 38)

Мында эскерте кетчу нерсе, «жазмыш» дегенде пайда болгон апаат-кырсыктар ж.б.у.с. нерселерди гана тушунбөш керек. Арабча «жазмыш» маанисинде колдонулган «кадар» сөзу тупкулугундө «ченөлчөм» деген маанини берет. Демек, анын дагы бир

мааниси ааламдагы теңсалмактыкты сактаган Алланын чен-өлчөмдөрүн түюнтат. Алла Таала Куранда мындай дейт:

**«Биз бардык нерсени жазмыш-чен-өлчөм менен жараттык.»** (Камар: 49)

Андыктан жазмышты жана Алланын чен-өлчөмүн сындоо – караңгылык, түркөйлүк. Анткени ал дайыма орундуу. Мисалы, биз жашаган галактикада бир миллиметр да жаңылбаган тактык менен дайыма өз огунда айланып, планетабызга жарык нур чачкан күн тууралуу мейли мусулман, мейли каапыр болсун, эч ким аны өз каалаганындай бизден алыстап, же бизге жакындап кетет деп кабатырланбайт. Анткени анын эч бир жаңылбаган, белгилүү бир мыйзам ичинде күнүгө чыгып, күнүгө батары жалпыбызга маалым. Ошондой эле жашообуздагы бардык оң-терс окуялардын даанышмандык сыры билингенде, сөзсүз «Эң туурасы ушул!» деген тыянак чыгат, башкача айтканда, теңирдик программа эч бир кынтыксыз. Жеткен каапырлар дагы өз дене түзүлүшүндөгү жазмыш боюнча берилген теңирдик шайкештикти, мыйзамды жана органдардын иштешин көргөндө, эриксизден айран калышат. Күнүбүздө ачылган теңирдик жазмыш программаларынын сырлары акыл-эси таза пендени, каапыр болсо да, акылынан шаштырып, айран-таң калтырууда. Бул тууралуу өйдө-төмөн сүйлөгөндөр – жөн гана жазмыштын сырынан кабарсыз болгон акылы тайкы немелер. Булар – жакшы-жаман, туура-жаңылыш, ак-караны аңдабаган караңгылыктын курмандыктары.

Башка өңүттөн алып караганда, тагдыр жана жазмыш – беймаалым нерселер. Бул да болсо – бул дүйнөнүн убактылуу тургуну болгон адам баласы үчүн Алла Тааланын бир мээрими. Анткени киши башына келе турган оң, терс – бардык нерсени алдын ала билсе, ал жашай албай турган абалга келет. Кабатырланганы себептүү ичпей-жебей, иштебей ж.б. бардык нерседен көңүлү калат. Бирок Жараткан Алла Талла тагдыр менен жазмышты жашыргандыгы үчүн, адам баласы өлүм менен бетме-бет келген маалда да жашоодон үмүтүүзүлбөйт. Демек, бул – бул дүйнөдө жашоону жакшырткан Алланын кынтыксыз мыйзамы!

Жамандык да Алладан келет деген маселеге келсек, эч бир жамандыкка ал ыраазы эмес. Бирок сыноо максатында ал жамандыкка жол берет жана ошону менен бирге эле аны катуу көзөмөлгө алат. Бул да – анын кулдарына болгон терең мээриминин чагылышы. Анткени бул көзөмөл бардык эле жамандыкка уруксат бербөөдө жана биз байкасак дагы, байкабасак дагы бизди материалдык, рухий көптөгөн апаат-кырсыктардан сактоодо. Болбосо адам баласы напси менен шайтандын азгыруусунан кылган күнөөлөрүнө ким билет, дагы канчасын кошот! Анткени ал өз жанына билип да, билбей да жакшылыкты тилегендей эле, жамандыкты да тилейт. Бул чындыкты Алла Таала Куранда төмөнкүчө баяндайт:

**«Адам жакшылыкты тилегендей эле, жамандыкты да каалайт, адам өтө шашкалак.»** (Исра: 11)

**«Эгерде Алла адамдарга жакшылыкты дароо каалаганы сыяктуу жамандыкты да дароо бергенде, албетте, алардын ажалы келген болот эле...»** (Юнус: 11)

Адам баласы өзүн канчалык көзөмөлгө алса, бул аяттарды ошончолук жакшы түшүнөт. Мисалы жалганчы өз сөзүн ишендириш үчүн: «Калп айтсам, сокур болуп калайын!» - десе, көзү сокур болбойт. Көпчүлүк адамдар: «Ошентсем, өлүп кетейин!» - деп чын ниеттен айтышат. Бирок убакыт келет, айткандарына карама-каршы иш кылат. Бирок баары бир өлбөйт. Адам баласынын турмушунда буга окшош мисалдар көп. Алла Таала мындай абалдарда, мээрими талап кылгандай, бул жамандыкты каалаган тилектерди көзөмөлгө алып, аларды жүзөгө ашырбоодо, жогорудагы аяттар ушуну билдирет.

Андыктан тагдырга толук моюн сунган инсандар Алла Тааланын бул мээрими менен ырайымын аңдоо менен тагдырдын оң-тетири бардык чагылышына:

«Мейли ал болсун же кызыл гул, же тикен,
Же ак кепин, же эң баалуу бир чепкен.
Бут бардыгы сенден келген мага артык,
Мээримиң да, каарың дагы жакшылык.» - дешет.

Ансыз деле Алла Таала да пенделерине муну буйрууда:

«(Эй, Расулум!) **Айткын: Алла бизге жазгандан башкасы эч качан келбейт. Ал – биздин жаратуучуэгебиз. Андыктан момундар жалгыз Аллага гана тобокел кылышсын.»** (Тообо: 51)

**«Эгерде Алладан сага бир зыян келсе, аны андан башка кетире турган эч ким жок. Эгерде сага бир жакшылык каалаcа, ага эч ким тоскоол боло албайт. Ал жакшылыгын каалаганына жеткирет. Ал кечиримдуу жана ырайымдуу.»** (Юнус: 107)

Бул тууралуу сөзубузду корутундуласак, журөктун тазалыгы тагдырга ыраазы болууда катылган. Бул тууралуу Азирети Мавляна кандай гана жакшы айтат:

«Сен Алланын жазганына ыраазы болбой, андан арылуу жана кутулуу умуту менен кайсы жакка качсаң кач, сөзсуз, алдыңан бир кырсык чыгат, келе турган балээ келип, сени табат.

Билгиниң, бул жалган дуйнөнун эч бир бурчу тузаксыз эмес. Алла Тааланы журөгундө таап, ага сыйынып, анын рухий бейкуттугуна бөлөнуп жашоодон башка кутулуш жана ыракат жок. Карачы, бул жалган дуйнөнун эң коопсуз жерлеринде жашагандар да, эң кучтуу деп саналгандар да акыр-тубуөлум тузагына тушпөйт бекен?

Сен жалган тузактардан коопсуз болууга эмес, Аллага сыйынууга аракеттен! Ал каалаcа, сен учун ууну шыпаа кылат, каалаcа, сууну ууга айлантат!»

**Ыктыярдуу иш-аракеттер:**

Алла Таала адамдарга өз эрк-каалоосунан пенделерине да анчамынча улуш бөлуп берген. Пенде муну колдонуу аркылуу жузөгө ашырган иш-аракеттери жакшы болсо, сыйлыкка, жаман болсо, жазага татыктуу болот. Алла Таала пенденин өз каалоосу менен жузөгө ашыргысы келген нерсесине жаратуучу сыпаты менен кийлигишет. Бул иш-аракеттерде жаратуучу сыпаты менен бирге «кылуу» сыпаты бар, бул пендеге таандык. Арийне, Алла Таала пенденин ар бир кылган иш-аракетине «жаратуучу» сыпаты менен кийлигишпегени учун, алардын баары тең жузөгө аша бербейт. Адамдар каалап, бирок аткара албаган иштер ушул тургө кирет.

Жогоруда айтылгандай, керек болгон негизги маалыматтан тышкары жазмыш жана тагдыр менен алек болуу туура эмес. Анткени жазмыш жана тагдыр ушундай чоң кулпу, анын ачкычы бир гана Алла Тааланын колунда, аны пенде тушунө албайт. Анын сырына ээ болуу бейишилердин кай бирине гана берилген. Ошондуктан ал кулпуну ачканга аракеттенуу чектен чыгуу болуп саналат. Андай болсо, жазмыш менен тагдыр адам баласына билдирилбесе дагы, кээ бир кайдыгерлердин: «Тагдырым жаман жазылыптыр!» - деп өздөрунөөздөру кээ бир өкумдөрду беруу аркылуу жоопкерчиликтен качууга аракет кылуулары жана жаралыш максаттарына терс мамиле кылуулары таптакыр туура эмес!

Башка бир өңуттөн алып карасак, Алла мезгилге көз каранды болбогондуктан, Ал учун боло турган бир нерсени билуу, болуп өткөн нерсени билгендей эле, жөнөкөй. Биз мезгилге көз каранды болгон бир ааламда ойлонгонубуз учун Алланын боло турган нерселерди билишин, адатта, андан болчу бир мажбурлоо катары кабыл алабыз. Бул мезгилсиз ойлоно албаганыбыздан пайда болгон алсыздыктан башка эч нерсе эмес. А эгер

мезгил тоскоолу жоюлса, бардык нерсе бир эле убакытта көрунөт. Арийне, Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мираж тунундө көргөн нерселерин айтып жатып, эзел ааламынын сырына ээ боло:

«Жазмышты жазган калемдин «кычыраган» унун уктум.» (Хаким, Мустадрак, II, 405) – деген жана тубөлуктуулук ааламын көруп:

«Абдуррахман бин Авф ушинтип бейишке кирип баратыптыр.» - деп анын бейишке кирерин айткан.

Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) мираж туну берилген мезгил чегинен чыгуу чындыгы – Алла Таала учун адаттагы нерсе. Анткени ал мезгилге көз каранды эмес, андан аруу.

Андыктан мезгилге карата болгон алсыздыгыбыздын жана дармансыздыгыбыздын каалгасын ачсак, төмөнку нерсени көрөбуз: **Алла Таала пенделерине жоопкерчиликтерине жараша ыктыяр, ыктыярына жараша жоопкерчилик берген**. Андай болбогондо, Ырайымдуу жана Боорукер Алла Таала пенделерине эч кандай жоопкерчилик бермек эмес жана аларды буйруктарын аткаруу, же аткарбоо боюнчажоопко тартмак эмес. Анын пенделер учун жоопкерчилик менен суракты жаратышынын өзу буларды аткара ала турган деңгээлде каалоо менен эркти жаратканын көрсөтөт. Бул чындыкты көрө албагандарга Азирети Мавляна ой ааламынан төмөнкудөй ун катат:

«Пенде тагдырга жана жазмышка моюн сунса, сыйлык катары Алланын ыраазылыгын алган болот. Мындай ыраазылыкка ээ болгондорго тагдыр жана жазмыш бал сыяктуу таттуу болуп, жуздөрунөн жылмаюу кетпейт.

Ийри бассаң, тагдыр калемиң ийри жазат, туура бассаң, бактытаалай апкелет.

Бир ууру коопсуздук кызматкери тарабынан кармалганда ага мындай дейт: - Таксыр, мен кылган иш Алланын өкуму менен тагдыры. Буга коопсуздук кызматкери минтип жооп берет: - Мен кылган иш дагы Алланын өкуму менен тагдыры. Кунөөну кыларын кылып коюп, тагдырга шылтап коюу – бул, акылдуунун иши эмес.

Кыскасын айтканда, шайтан адамга жамандыкты, ал эми рух болсо жакшылыкты көрсөтөт. Адамда жакшы, же жаманды тандап алуу эрки болбосо, шайтан аны менен эмнеге алек болмок эле?!

Бизде көрунбөгөн көмускө артыкчылык беруу жана каалаганыбыздай кылуу жөндөму бар. Көңулдө эки бөлөк ой-пикир, башкача айтканда, бири-бирине карама-каршы турган пикирлер пайда болгондо, бул жөндөмдун кучун көр! Ошондо «Кайсынысы мен учун пайдалуу?» деп ой жугуртуп, бирин тандап алып, чечим бересиң! Мында сени эч ким башкарбайт. Эгер эркиң жок болгондо, ушундай болот беле?

Акыл өңутунөн алганда, Кудайдын пенделерине зордоп иш кылдырышына ишенуу - абдан чоң жаңылыштык. Буга ишенген киши өз сезимдерин дагы танат дегенди билдирет. Булар акыл аркылуу бул дуйнөдө көптөгөн иштерди аткарганына карабастан, акылды кантип жокко чыгарат? Эгер кишиде каалоо жана эрк болбогондо, ушул жакшы, бул жаман, тигил сулуу, аркы туру суук ж.б. сурөттөөлөр кайдан пайда болмок? Эй, дос! Сезимдери менен мумкунчулугунө жараша айбан дагы аңдайт. Бирок, албетте, мунун ички жузун тушунуу кандай гана кылдат нерсе!

Эгер адамдарга эрк берилбегенде, шыпааны табыптан (доктурдан) эмес, туз эле Кудайдан сурашың керек эмеспи? Ooру сага эрктин бар экенин кандай жакшы кабыл кылдырат.

Эркиң болбосо эртең муну кылам, тигини кылам, же кылбайм деген тугөнбөс пландарың кайдан чыкты? Бул пландарды эркиң болбосо тузөт белең?

Эй, «Пенденин эрки жок!» деген киши! Алла Тааладан алсыздыкты кетирип жаткандайсың, бирок Анын пендени жоопкер кылышындагы сырды таанып, Аллага эмне кылганын билбеген (Кудай кечирсин!) адамзаттык сыпатты ыйгарып жатканыңды билбейсиңби? Ааламдардын жаратуучусу Алла Таала пенделерин бербеген нерсесине жоопкер кылып, аларга зулумдук кылабы? Сен акылыңа келип, Алла Тааланын пенделерине «Муну кыл, же кылба» деп эмне учун буйрук кылышынын сырын тушун! Анын бул буйрук менен тыюу салуулары дагы бизге берилген эркти көрсөтөт.

Кайрылып өз дуйнөңу карачы, Алладан башка эч кимде эрк жок болсо, эмнеге анда малыңды уурдаган ууруга ачууланасың? Эмнеге кээ бир кишилерди душман катары санап, куну-туну аларга тиш кайрайсың? Кантип сен эрки жокторго кунөөну, кылмышты жуктөйсуң? Демек, эрк деген бар! Болбосо турмөлөрдун кандай кереги бар эле?»

Бул жерде айтылышы керек болгон дагы бир нерсе бар:

Пендеге Эгеси тарабынан берилген буткул мумкунчулуктөр менен дараметтерди колдонууда каалоо менен эркке чектен ашыкча маани беруу жана акылды бардык нерседен жогору коюу – акылсыздыктын белгиси. Арийне, илимге караганга ирфан көбөйгөн сайын адамзаттык каалоо менен эрктин Алла Тааланын каалоосуна салыштырмалуу кандай гана чектелуу экени айдан ачык. Океандан бир тамчы сыңары болгон кичине эрк «фанаа филлах» сырына ээ болгон олуя пенделерде жок дегенчелик азаят. Кээ бир олуя-аарифтердин адамзаттык каалоо менен эркти тануу таризинде айткан сөздөру, жасаган иштери – бул чындыктын чагылышы. Алар адамзаттык каалоону абсолюттук турдө жокко чыгарбастан, аны Алланын каалоосунун жанында жок дей турганчалык кичинекей деп санашат. Айрыкча, эң жогорку деңгээлдеги фанаа филлах жолундагылар учун жеке эрк, ыктыяр кундун жарыгы астында шам жарыгынын эрип отуруп, акыры өчушу сыяктуу. Бул боюнча төмөнку мисалга көңул буралы:

Өткөн кылымдардын олуяларынын бири шейх Мухаммед Нуруль- Арабиинин адамзаттык эркти танганы тууралуу ушак-айың кеп тарайт. Муну султан Абдулхамид Хан дагы угуп, аны өзунө чакырып алып, иштин чын-төгунун сурайт. Нуруль-Арабии төмөнкучө жооп берет:

«Мен жалпы маанидеги жекече эркти таанып жаткан жерим жок. Бирок кээ бир кишилер учун анын жок сыяктуу экенин айтамын. Анткени олуялардын чоңдору Алла Тааланын алдында дайыма көзөмөлдө экенин сезишип жашагандары учун, өз эрктерине жараша эмес, Алла Тааланын эркине жараша иш кылышат. Антпесе адепке терс мамиле жасап, ката кетиришкен болушат. Мисалы, биз азыр падышанын алдындабыз. «Кел» десе, келебиз, «Кет» десе, кетебиз. Эркибизди падышанын эркине каршы коюшубуз мумкун эмес. А тыштагы кайдыгерлерге жана башкаларга карагылачы, кандай эркин, кандай бош.»

Бул маселелерде өтө тереңдесек, тушундурулушу зарыл болгон ушунчалык көп маселе чыгат, булар Келам илиминин талашып-тартышууларына материал болуудан башка эч нерсеге жарабайт. Бул маселенин кыскача өзөгу төмөнкучө:

Пенденин эрки бар. Бул эрк, же куч ага Алла Таала тарабынан берилген. Алла Тааланын ар бир нерседе каалоосу бар, муну менен бирге ыраазылыгы бир гана жакшылыкта. Мугалимдин максаты – окуучусунун билимге ээ болуп, класстан класска өтушундө. Окуучу окубаса, мугалим эчтемке кылалбайт. Доктурдун милдети – бейтабын айыктыруу. Эгер бейтап рецептте жазылган дарыларды ичпесе, пайда болгон терс натыйжага бир гана бейтаптын өзу жооп берет. Доктурга эч кандай кунөө койгонго болбойт.

Ушундан улам ишке ашкан тагдыр эрктуу каалоолорубуз менен мунөздөлгөндуктөн, жоопкерчиликке келгенде аны жазмышка шылтап, суудан кургак чыга албайбыз.

Ибадатсыз, же болбосо жаман жолго тушкөн кишинин: «Эмне кылайын, тагдырым ушундай экен!» деши – кайдыгерликтин белгиси. Намаз окугусу келген кишиге Алла Таала мумкунчулуктөрду берет, окугусу келбегендерге турдуу тоскоолдуктарды коюп, окутпайт.

Озубузду кылган кунөөлөрубуздөн аруу көрсөтуу – аны «тагдырга шылтоо», бул болсо акылсыздык менен адепсиздиктен башка эч нерсе эмес.

***

**Шахадат келмеси** буга чейин айтылган нерселерге ишенуу дегенди билдирет жана мунун баарын журөк менен тастыктап, тил менен ырастаган киши чыныгы момун болот.

Шахадат келмесин бир гана сөздөрдөн турат деп ойлоп, анын тереңиндеги сырлардан кабарсыз болуу – абдан чоң кайдыгерлик. Мунун улуулугун сезген кемчиликсиз көңулдөр бардык кучун ага татыктуу болуу учун жумшашат жана өмурлөрун тасбихке айлантышат. Бир саамга да болсо Алланы көңулдөрунөн чыгарышпайт. Бирок дайыма кичи пейилдиктен жазбай, өздөрун өнуктуруунун устундө иштешет. Ошондой тандалма пенделердин алдыңкы катарынан орун алган Мухаммед Асад Эрбилинин төмөнку сөздөру терең мааниге ээ:

«Дале да болсо ыйманымдын кынтыксыз болушуна аракет кылуудамын. Башкача айтканда, шахадат келмесин туура айтканга көнугуудөмун. Анткени Алла Тааладан бөлөк бир каалоо, сопулардын тили менен айтканда, «бут» (т.а., дунуйөгө ашыкча берилуу) журөктө болсо, «Лаа илаха иллаллох» деп айтыш кыйын. Моралдык жактан Алланы таанууга жана ага умтулууга өбөлгө болору да кумөндуу.»

Ушундан улам чыныгы маанидеги тавхид келмесин («Лаа илаха иллаллох» деп) айтыш учун, анын сырларын тушунуп, ал талап кылган таризде иш кылыш зарылдыгы бар. Кайдыгер турдө айтылган тавхид келмелери менен шахадат келмелери пайдасыз болбосо дагы, пендени негизги максатка жеткизбейт. Бир гана ойгоо жана тируу журөк менен келтирилген келмелер киши акылына сыйгыс улуу жана тубөлуктуу сыйлыктарга ээ кылат.

***

Бир куну Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бир кутбасында мындай деген:

«Кимде-ким «Лаа илаха иллаллохту» чын дилден айтып, ичине аралашкан эч нерсе кошпосо, бейиш ага важип болот.» - деп айткан.

Анда Азирети Али мындай деп сурайт:

- Йа, Расулалла, ичине аралашкан нерселерди кошуу дегениңиз эмнелер? Анда ал:

- Дунуйөну суйуу жана анын артынан тушуу, - дейт.

Башка бир хадисте төмөнкучө айтылат:

«Кимде-ким чын журөктөн «Лаа илаха иллаллох» десе, ага асмандын эшиктери ачылат. Анын даражасы ушундай бийик, эгер чоң кунөөлөрдөн сактанса, ал айткан тавхид келмеси аршка (асмандын эң соңку чегине) чейин жетет.»(Термезий, Даават, 126)

Ошондуктан кунөөлөрдөн коргонушубуз зарыл. Арийне, бир хадисте мындай деп айтылат:

«Пенде бир кунөө кылса, журөгундө кара так пайда болот. Эгер чын журөктөн тообо кылса, ал так жоголот, антпесе ал так ага бекем орношуп калат. Эгер дагы бир башка кунөө кылса, дагы бир кара так пайда болот, акыры журөк бутундөй капкара болуп калат.» (Тирмизи, Тафсир, 83)

Мындай адамдарга тавхид келмеси (ыйман сөзу) таасир кылбайт. Андай болсо, адамдын журөгун карарткан төмөнку төрт нерседен сактаныш керек:

1. Кеп жебес акмактар менен талашып-тартышуу;

2. Кунөөлөрдун көп болушу;

3. Наамахрам (шарият боюнча нике тушкөн) аялзаты менен дайыма бир жерде болуп, алар менен камыр-жумур болуп аралашуу;

4. Дили өлгөн кишилер менен бирге болуу;

Шайтандын эң чоң каалоосу – журөккө илешуу. Эгер журөк Кудайды зикир кылуу менен алек болсо, шайтан ага жакындай албайт, бул болсо шайтандын куулушу дегенди билдирет. Эгер журөк зикирден оолактаса, шайтан ага оңой эле илешип алат.

Ошондуктан Куранда минтип айтылат:

أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ آمَنُوا أَنْ تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ اللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ الْحَقِّ

**«Ыйман келтиргендердин журөгу** (аларга) **тушкөн чындыктан** (Куран аяттарынан) **жана Алланы зикир кылуудан титирей турган кез келбедиби?!»** (Хадид: 16)

Зикирден алыс, напсисине жеңилген адам баткакка тушуп калган асыл таш сыяктуу. Напсиге каршы салгылашуу – бул, пенденин өзун бул баткакка окшош жамандыктардан арылтып, өзундөгу «асылдыкты» чыгаруусу. Мындай тазаланган журөктөр теңирдик назарлар чагылган кузгу болот. Алла Таала мындай дейт:

قَدْ أَفْلَحَ مَنْ تَزَكَّى

**«Калетсиз, напсисин тазалаган кутулат.»** (Аълаа: 14)

Бул тазалык тавхид келмеси менен башталары талашсыз.

Абу Али Даккак мындай дейт:

«Пенде «Лаа илаха» деп айтып-айта электе анын журөгу нымдуу чупурөк менен суртулуп тазаланган кузгудөй жаркырап чыгат. Андан кийин «Иллаллох» дээри менен таптаза болгон журөккө Алланын нуру тие баштайт. Бул абалда шайтандын буткул аракетинин текке кетери айдан ачык.»

Азирети Хасан Басри шайтандын: «Мухаммеддин уммөтунун алдына көптөгөн кунөөлөрду коемун, бирок алар Кудайга тообо кылып, кунөөлөрунун кечирилишин сурагандары белимди бугуп, ийгиликсиз кылат. Мен алардын алдына аларга туура көрунгөн, бирок, чындыгында, кунөө болгон нерселерди коемун. Ошентип көпчулугу кунөө деп эсептебегенинен улам, ал каталардан сактанышпайт. Ал аз келгенсип, Аллага тообо кылып, кечирим да сурашпайт.» - дегенин айтуу менен момун көңулдөрду төмөнкучө эскертет:

«Мына ушул кунөө деп эсептелбеген кээ бир каталар – напсилерин ээрчуу менен аларды динден деп кылган нерселер.»

Вахб бин Мунаббих:

«Кудайдан корк! Элдин көзунчө шайтанга наалат айтасың, бирок жалгыз калганыңда ага баш ийип, аны менен дос болосуң.» - дейт.

## Эки өңут

Шахадат келмеси эки өңуттуу. Алардын биринчиси - тавхид, т.а., Алла Тааланын бар жана бир экенине ыйман келтируу; экинчиси болсо – Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) анын кулу жана элчиси экенин ырастоо.

Ыйман мына ушул эки нерсенин дилге бир бутун болуп орношунун натыйжасында ишке ашат. Ошондуктан бир гана Алланын өзунө ыйман келтируу, же болбосо бир гана анын элчисине ыйман келтируу жетиштуу эмес. Буга кайдыгер мамиле кылбастан, Алла

Таала менен бирге Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) да ыйман келтируунун маанилуулугун татыктуу турдө тушунуш абзел.

Бул тууралуу көптөгөн аяттардын биринде мисал катары төмөнкучө айтылат:

وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَقَدْ فَازَ فَوْزاً عَظِيماً

**«Ким Аллага жана Элчисине баш ийсе, эбегейсиз жеңишке ээ болот.»** (Ахзааб: 71)

Анткени Алланын суйуусу менен жаралган ааламдын жана анын өзөгу болгон адамзаттын негизги баалуулугун Мухаммеддин нуру тузөт. Ушундан улам ал алып келген чындыктар – Алланын суйуусун чагылдырган кузгу. Бутундөй ааламды камтыган бул суйуу нуру асмандын жана жер бетинин тузулушунө себепкер болгон. Алла Таала ага **«Суйуктуум»** деп кайрылып, аны буткул ааламдын туу чокусу кылган. Бул ушундай туу чоку: Алла Таала анын шарапаттуу ысымын тээ эзелде өз ысымы менен бирге эскерип, лавхи махфузга:

لَا إِلَهَ إِلاَّ اللهُ مُحَمَّدٌ رَسُولُ اللهِ

«Лаа илаха иллаллах Мухаммадун Расулаллах» деп жаздырган.

Алла Таала Азирети Адамды (алейхиссалам) бейиште кылган кунөөсунөн улам бул дуйнөгө тушургөндө, асмандан жогорудагы жазууну көруп, Азирети Мухаммед Мустафанын урматына кечирим сурайт, анда Алла ага мындай дейт:

**«Эй, Адам! Ал мен үчүн жаралган макулуктардын эң сүйүктүүсү.(Дуба кыларда) Анын аты менен дуба кыл! (Анткени азыр Анынаты менен кылган дубаң себептүү) мен сени кечирдим. (Билип кой)эгерде Мухаммед болбогондо, сени жаратмак эмесмин.»** (Хаким, Мустадрак, 2, 672; Бейхаки, Далаил, 488-489)

Алла Таала хабибине берген бул бийик шарапат менен устөмдукту эзелий жана тубөлуктуу китеби Куранда да ырастайт:

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ

**«Сенин зикиринди** (атынды) **жогору кылдык.»** (Инширах: 4)

Кээ бир тафсирчилер бул аятты төмөнкучө жоромолдошот:

**«Эй, элчим! Тавхид келмесинде мен эскерилгенде, сен да мени менен бирге эскерилесиң!»**

Шахадат келмеси «Лаа илаха» деген сөз менен башталат, б.а., журөктөн Алладан башка кудайлардын чыгарылышы менен...

Мындан кийин, журөкту напсинин, шайтандын «кудайларынан» бошотуп, тазалагандан кийин «Иллаллах» деген сөз келет. Бул болсо буткул жалган нерселерден арылтылган көңул сарайын жалгыз гана бир Алла Тааланын нуру менен толтуруу дегенди билдирет.

Бул тавхидден кийин айтылган «Мухаммадун Расулаллах» сөзунун тупкурундө болсо Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) суйуусун журөгубузгө орнотуу сыры жатат. Бул улуу сырды тушунгөн бардык ыкыластуу көңул ага ашык болуп, ал кармаган шамчырактын нуру астында Алланы суйуу менен туура жолго тушуп, тубөлуктуу бакты-таалайга ээ болгондордун кербенине кошулат.

Бул себептен улам шахадат келмеси, б.а., Алланын бир экенин жана Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) анын кулу жана элчиси экенин билдируу -

пенде ыймандуу болушу учун журөк менен тастыктап, тил менен суйлөөчу алгачкы суйлөм жана исламдын алгачкы шарты.

Алла Таала ааламды, адамды өзунун ыйык ысымдары менен сыпаттарынын талабына ылайык жараткан жана аны мыйзамдуулук менен жабдыган. Кылдат тартип, абдан сонун мыйзамдар ичинде нурдуучагылыштар менен эзелден тубөлуккө чейин «каалгыган» бул аалам – Алланын бир экенин көрсөткөн улуу мектеп. Бул тавхид мектебинин дарбазасында жердеги жана асмандардагы ар бир молекулада:

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ

**«Алладан башка теңир жок экенин билип кой!»** - деген жазуу илинип турат. Аны зикир кылбаган, андагы кудуретти чагылдырбаган эч бир нерсе жок.

Жараткан менен жаратылгандардын ортосунда байланыш болгону учун, Алла Тааланы таанып билуудө ар бир молекуланын өз энчиси бар. Арийне, эң чоң энчи адам баласына таандык, анткени ал жаралгандардын эң жогорку даражасында турат.

Адам баласы теңирдик көп маалыматтар менен жабдылган. Анын барлыгы дин менен башталган. Бул себептен улам «Аллага ыйман келтируу» жана Кудайдын бар жана бир экенине ишенуу адам баласы жаралгандан тартып кыяматка чейин уланат. Бирок динсиздик кырсыгы акылдык, сезимдик теңсалмактыгы менен гармониясы, иллюзия ичинде шек-кумөндөр жана жоромолдордун сазына терең батып, бузулган бир ууч материалистте гана калат.

Куранда төмөнкучө айтылат:

وَيَأْبَى اللَّهُ إِلَّا أَنْ يُتِمَّ نُورَهُ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ

**« ... Каапырлар каалабаса да, Алла нурун толуктайт.»** (Тообо: 32)

Зикир жоокары журөктө жаркыраса, кулчулук Алла Таалага болот:

إِذَا ذُكِرَ اللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ

«Алла зикир кылынган убакта, алардын журөктөр титирейт.»(Анфаал: 2)

Жогорудагы аятта айтылгандай, чыныгы ыйман туптөлөт. Мунун канчалык маанилуу экенин билдириш максатта Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Кийим кандай эскирсе, журөктөгу ыйман дагы ошондой эскирет. Андай болсо тавхид келмеси менен ыйманыңарды жаңылагыла!»

Кудайды зикир кылуу тилден нары өтпөй, дилде чагылбаса, кулчулук напсилик каалоолорго таандык болуп калат. Алла Таала бул абалга тушкөндөр тууралуу мындай дейт:

«(Эй, Пайгамбар!) **Напсилик каалоолорун «кудай» кылып алгандарды көрбөдуңбу? Сен аларга өкул эмессиң!»** (Фуркан: 43)

Демек, шахадат келмеси бизди напсилик каалоолордун баткагынан куткарып, Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) адеп-ахлагына ээ өбөлгө тузушу шарт. Антпесе анын берекелуу тушумунө жетиш мумкун эмес.

***

Риваяттарга караганда, Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) адеп-ахлагына ээ болбогон бир киши бир куну тушундө пайгамбарыбызды көрөт жана Пайгамбарыбыз ага анчалык маани бербегенин байкап, капалуу турдө минтип сурайт:

- Йа, Расулалла! Мага таарындыңызбы?

- Жок!

- Анда эмнеге мага көңул бурбайатасыз?

- Сени таанибаймын да!

- Кантип эле, йа, Расулалла? Мен уммөтуңдун биримин го. Аалымдар сизди уммөтун эне баласын тааныгандан да жакшы тааныйт дешчу эле...

- Туура! Бирок мен сенден өзумдун улгулуу адеп-ахлагымдан эч нерсе көрө албай турам. Мындан тышкары, сенден мага такыр салам келген жок. Билесиң, мен уммөтумдун ичинен ким менин адепахлагыма канчалык ээ болгонуна жараша тааныймын..»

Уйкудан өтө кайгыруу менен ойгонгон ошол момун киши дароо тообо кылып, пайгамбарыбыздын адепахлагын туу тутуп жашай баштайт. Ага көп жолу салату салам айтты. Белгилуу бир убакыт өткөндөн кийин тушундө кайрадан пайгамбарыбызды (саллаллоху алейхи васаллам) көрду. Бул сапар пайгамбарыбыз ага мындай дептир:

«Эми сени тааныймын жана сага шапаат кыламын.»

Ал бардык жандан азиз, бардык жандан бийик, анын бут турпаты, бардык тарабы суйуугө татыктуу жаралган. Ал – бул дуйнөдөн өткөн жана келе турган адамдардын эң жакшысы, артыгы, адамзаттын эң боорукери. Ал кыз балдарын тируулөй жерге көмгөнгө чейинки жапайылык деңгээлине жеткендерди көзу да, көкурөгу да көлкулдөп жашка толгон, сезимтал, назик жандарга айлантткан, аларга китепти, ааламдагы сырларды уйрөткөн. Аны бардык нерседен жогору көруу, теңдешсиз суйуу ыймандын кемчиликсиздигин билдирет. Бул суйуунун туу чокусу хадисте төмөнкучө баян кылынат:

«Ким мени өзунөн, ата-энесинен, бала-бакырасынан жана буткул адамзаттан да артыгыраак суймөйунчө, татыктуу турдө ыйманга ээ боло албайт!» (Бухарий, Иман, 8)

Бул хадис – ыймандын толукталышы Азирети Мухаммедди (саллаллоху алейхи васаллам) суйуу аркылуу гана ишке ашары тууралуу айтылган эң жетик эскертуу. Бул суйуудөн оолак калгандарга береке жана рухий өнугуу жолдору жабык. Ашыктык урөну бир гана анын суйуу топурагында өнөт. Журөк куту менен берекенин булагы – ошол. Анын суйуу топурагы канчалаган таштай катуу журөктөрду алтындай тазалыкка, баалуулукка бийиктеткен.

Нурун Кундөн алган Ай Кундун барлыгына кандайча далил болсо, Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) нуру менен нурданган пайгамбарлар, олуялар да – анын далили. Ушул себептен улам:

«Ашхаду ан лаа илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулух» - деген жана муну чын-журөктөн, жан-дили менен айткан ар бир журөктө, кузгугө жарык тийгендей теңирдик шоола жаркырайт. Ал тургай кээде ушундай катуу жаркырайт; мындай журөктөр ошол нурдун чагылышынан рухтарынын айтып болгус кумары ичинде жашашат.

Бул кумардын даамын таткандардын бири Билал Хабашинин (Алла андан ыраазы болсун) жашоосу бизге эң сонун өрнөк боло алат:

«Билалдын (Алла андан ыраазы болсун) кармана жана таяна турган жөлөгу, кайгысын тең бөлушөр бир да досу жок эле. Ал бир кул гана болчу. Бирок бир кун келди, ыйман нуруна ээ болду. Ошондонкийин ыйманы жана аны коргош учун башынан өткөргөн окуялар, б.а., ислам учун тарткан азаптары кыяматка чейин келе турган момун мусулмандарга ыйман жолунда курөшуугөулгу болуп калган.

Ал Алланын элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) жузун жана нурун көруп, журөгу анын суйуусунө толгон эле. Ал рухий турдө аны менен биригип, анын бир бөлугунө айланган болчу. Бирок Алланын нурунан насипсиз болгон ээси аны бул ыйманы себептуу

чөлдун кызыган кумуна жаткызып кыйнаган. Жылаңач денесин ырайымсыз турдө камчы менен сабаткан. Кара денеси канга боёлгон. Аны курчаган калк: «Эй, ыпылас кул! Бизге кайт, кутул!» - дешкен.

Азирети Билал болсо кызыган кумдун устундө онтоп жатып, буткул кучу менен тавхид келмесин айткан.

Бул сөзгө ызырынышкан мушриктер анын денесинен тамтык калтырбай ур-токмокко алып, жанчый беришкен, жанчый беришкен... Бул жетпей калгансып, мойнуна жип байлап, Меккенин көчөлөрун кыдыртышкан.

Азирети Билал (Алла андан ыраазы болсун) Алла жана Анын элчисинин суйуу калканына баш калкалаган эле. Өзунө кылынган кыйноолорду сезбегендей, көңулу бир гана Алланын жана Расулалланын суйуусу менен толуп ташып турган. Журөгу мухиттей кенен эле. Ал эми материалдык ааламдагы абалы абдан жаман эле: башын калкалай турган кепеси дагы жок эле.

Мына, Азирети Билалдын бул ашыктыгы менен суйуусу аны кулдуктан көңул тактыларынан орун алган султандыкка чейин бийиктетти. Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) кубулжуган булбул ундуу азанчысы болду. Акыркы деминде да анын суйуусу эриндеринде жылмаюу болуп чагыла: «Суйунгулө! Суйунгулө! Мен Алланын элчисинин жанына баратам!» - деп, бул дуйнө менен кош айтышып кете берди.

Андай болсо: «Киши суйгөну менен бирге.» (Бухарий, Адеп, 96) деген хадистин сырын тушунуш учун, тубөлуктуулук жолунда тутунар эрежебиз төмөнку аят болууга тийиш:

وَمَا آتَاكُمُ الرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَاكُمْ

وَمَا آتَاكُمُ الرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَاكُمْ عَنْهُ فَانتَهُوا وَاتَّقُوا اللهَ إِنَّ اللهَ شَدِيدُ الْعِقَاب

**«Пайгамбар силерге эмнени берсе,** (эмнени буйруса) **аны алгыла** (толугу менен баш ийгиле) **жана эмнени силерге тыюу салса, андан өзуңөрду тыйгыла. Алладан корккула, чындыгында, Алланын жазасы өтө катуу.»** (Хашр: 7)

Анткени исламдын алгачкы негиздеринин биринчи бөлугу болгон тавхид келмеси Алла Таалага чын журөктөн кулчулук кылуудан турат. Экинчи бөлугу болгон «Мухаммед – анын элчиси» деп кубөлук кылуу болсо, чын дилдеги кулчулуктун жузөгө ашышы учун Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) жол башчылыгында журуу дегенди билдирет.

Тавхид келмесинин журөктө тунөк табышы учун төмөнку негиздердин аткарылышы зарыл:

**1.** Журөктун Алла менен бир болушу.

Бул бир гана Алланы эстөө аркылуу мумкун. Аятта:

أَلاَ بِذِكْرِ اللهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ

**«Журөктөр Алланы зикир кылуу менен жай таппайт бекен!»**(Раад: 28) – деп айтылат.

Журөк бир гана материалдык нерседен, б.а., эттин бир бөлугунөн гана турбайт. Ал – сезимдердин борбору. Аяттагы зикир болсо Алланы бир гана сөз менен кайталап айтуу эмес. Ал деген – журөктун суйгөнун суйуу менен эскериши, Алланы таанып билиши. Журөк бир гана ушинтип жай алып, кылдаттыкка ээ болот жана Аллага жетуу жолунда

даражадан даражага көтөрулөт. Аллага жетуунун адам баласына берген бакты-таалайы мына ушундай турдө болот.

Буга татыктуу болгон көңулдөр дайыма Алла Тааланын жамалын көрууну эңсеп калышат. Адамды эс-акылдан тандыра көз жоосун алган буткул көркөмдуктөр бир гана Анын жамалынан чагылган шоолачалар экенин тушунуп, дайыма ага жетиш учун аракеттенишет.

**2.** Алланын элчисине болгон журөктөгу суйуунун артышы – ал суйгөн нерселерди суйуу, жек көргөндөрду жек көруу.

Чыныгы момун-мусулман болуш учун суйууөтө зарыл нерсе. Суйуунун натыйжасында, ибадаттар, улгулуу адеп-ахлак береке жана лаззатка айланат. Ааламга болгон көз карашы өзгөрөт. Ал аркылуу адам баласы эртең менен кундун чыгышы, кечинде деңиздин устундө батышы; булуттардын аркасына жашырынышы жана ошондой эле горизонтто тартылган көрунуштөр кандай гана сырдуу экенин байкайт. Адам, негизинен мыкты сурөтчу тарткан картинага айран-таң кала баа берет, ал эми бир кундө жыйырма төрт саат бою көз алдында секунд сайын өзгөрулуп тартылган укмуштай сонун көрунуштөрдөн, сырдуу кудурет «кистисинен», «боёктордон» кандай гана сезимдер туулбайт дейсиң... Туркун тустуу гулдөр, бак-дарактар... ушул кара топурак бул тустөрду кантип бериши мумкун? Кыскасы, адам баласы өзунө жана ааламга ашыктык менен суйуугө толгон көз аркылуу назар салып караса, айран-таң калбашы мумкун эмес.

Ыйман сыяктуу улуу дөөлөттөн кийинки эң чоң таалим – адам өзун Алла менен Элчисинин суйуусунө ээ кыла турган рухий тарбияга кириши.

**3**. Жарамдуу (салих) иш ээлерин суйуп, алар менен бирге болуп, алардын ибадат менен мамилелеринен улгу алуу.

Психологиянын тили менен айтканда, «Энергиялуу кишилердин мунөздөрундө башкаларга жугуу өзгөчөлугу бар.» Башкача айтканда, эгер бир киши жакшы киши менен дайыма бирге болсо, анын жакшы сапаттары ага сөзсуз жугат. Өткөн чагы караңгылыкта өткөн сахабалар Алланын Элчиси менен курган маектеринен алган рухий энергия, б.а., береке-куту менен дуйнөнун эң пазилеттуу инсандарына айланган.

Ал тургай Асхабы Кахфтын ити Кытмир дагы жарамдуу (салих) иш ээлери менен бирге болуу аркылуу кандай гана чоң сыйлыкка жеткен! Кураны Керим муну бизге ибарат катары айтат.

**4.** Жараткан учун жаратылгандарды суйуу, аларга мээримдуу, ырайымдуу мамиле кылуу.

Алла Таала пенделерине «Эң боорукер жана эң ырайымдуу» деген ысымдарын, тагыраак айтканда, мээримдуу, ырайымдуу болушту сунуштайт. Раббисин суйгөн адам бардык жаратылгандарга мээримдуу мамиле кылат. Зыяндуу жыланды өлтурө турган болсо да, мыкаачылык менен кыйнабастан батыраак өлтурушөт.

Бейиштин ачкычы – «Лаа илаха иллаллах». Бирок ачкычтын кулпуну ача ала турган тиштери болот. Бейиштеги кулпуну ача ала турган ачкычтын тиштери, жогоруда айтылгандай, мээрим жана ырайым болуп саналат.

Вахб бин Мунаббихтен (Алла андан ыраазы болсун) минтип сурашат:

- «Лаа илаха иллаллах» деген сөз бейиштин ачкычы эмеспи ?

- Ооба, бирок тишсиз ачкыч болбойт. Тиши болгон ачкыч менен гана келсең, эшик сага ачылат, болбосо ачылбайт (Бухарий), - деп жооп берет.

## Таразадагы эң салмактуу сөз

Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындайдейт:

«Алла Таала кыямат кунуумметумдөн бир адамды ортого чыгарып, анан бардыгынын көзунчө 99 даана дептер ачылып, мындай дейт:

- Булардан бир нерсени тана аласыңбы? Каттоочу жана коргоочу периштелерим сага адилетсиздик кылыштыбы?

- Жок, йа, Рабби!

- Ооба, сенин сообуң бар. Бугун сага эч кандай адилетсиздик кылынбайт, – дейт да ага ичинде «Ашхаду ан лаа илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулуху» деп жазылган кагазды берип:

- Кана эмесе, таразага даярдан! - дейт.

- Йа, Рабби! Мынчалык көп дептердин жанында бул кагаз эмнеге жарамак эле?

- Сен бугун адилетсиздикке дуушар болбойсуң.

Таразанын бир көзунө дептерлер, экинчи көзунө шахадат келмеси жазылган кагаз коюлат. Кагаз дептерлерден оор болуп чыгат. Анткени Алланын ысымын эч бир нерсе тартып, өлчөй албайт.» (Термезий)

Бул себептен улам хадисте минтип айтылган:

«Зикирдин эң жакшысы - «Лаа илаха иллаллах» жана дубалардын эң артыгы - «Алхамдулиллах» (Аллага мактоолор болсун) (Ибни Маажа, Адеп, 55; Термезий, Насаи).

Анткени шахадат келмеси – ыймандын тамыры. Бул сөз канчалык көп айтылса, ыйман ошончолук бекемдеп, баралына жетет.

Бир хадисте минтип айтылат:

«Муса алейхиссалам:

- Йа, Рабби! Мага бир нерсени уйрөт, аны менен сени зикир кылайын, дуба кылайын, - дейт. Алла Таала:

- Лаа илаха иллаллах деп айт! – дейт. Муса алейхиссалам:

- Йа, Рабби! Муну бардык кулдарың айтышат, - дейт. Алла Таала кайра:

- Ла илаха иллаллах деп айт! - дейт. Муса алейхиссалам болсо:

- Йа, Рабби! Мен жалгыз гана мага тиешелуу болгон нерсени билгим келет, - дейт. Анда Алла Таала:

- Эй, Муса! Жети кабат асман менен жети кабат жер таразанын бир көзунө коюлса, «Лаа илаха иллаллах» болсо экинчи бир көзунө коюлса, «Лаа илаха иллаллах» оордук кылат.» - деген. (Насаи)

Азирети Сулайман пайгамбар жиндер менен адамдардан турган кошууну менен бир жерден өтуп бараткан. Ал жерде кумурскалардын уясы бар эле. Кумурскалардын башчысы Азирети Сулайман менен кошуунун көргөндө:

- Эй, кумурскалар! Уяңарга киргиле, Сулаймандын аскерлери силерди байкабай тебелеп кетпесин! Азирети Сулаймандын падышалыгы абдан чоң, тебелендиде каласыңар! Уяңарга киргиле! – дейт.

Алланын амири менен жаныбарлардын тилин да билген Сулайман (алейхиссалам) бул сөздөрду уккандан кийин мындай дейт:

- Жок, менин падышалыгым убактылуу. Менин дуйнөлук жашоом да чектелуу. «Лаа илаха иллаллах» апкелген бакты-таалай гана чексиз!

Тавхид келмесин жамаат менен зикир кылуу тууралуу Табараний менен Имам Ахмед Шаддад бин Автсан бир хадис риваят кылат:

«Бир куну Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларын чогултуп:

- Араңарда башка динден болгондор барбы? – деп сурайт. Сахабалар:

- Жок, йа, Расулалла! – деп жооп беришет. Андан кийин Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) эшиктерди жаптырып, төмөнкудөй буюрат:

- Колуңарды көтөргулө жана «Лаа илаха иллаллах» деп зикир кылгыла!

Андан кийин Шаддад бин Авс сөзун төмөнкучө улантат:

«Лаа илаха иллаллах» - деп зикир кылдык. Андан кийин Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнкучө дуба кылды:

«Оо, Жараткан! Мени бул сөздөр учун пайгамбар катары жөнөттуң. Аны айтууну мага буйрудуң. Муну айтсам мага бейишти убада кылдың. Сен убадаңдан кайтпайсың.»

Андан кийин сахабаларына кайрылып мындай дейт:

«Көңул бургула, силерге суйунчу! Суйунгулө! Алла силерди кечирди!» (Ахмед бин Ханбал, Табараний)

Башка бир хадисте төмөнкучө айтылат:

«Лаа илаха иллаллах» - Алланын алдында эң кымбат сөз. Анын Алланын алдындагы орду эбегейсиз. Ким аны толук ыкылас жана берилгендик менен айтса, Алла аны бейишке коёт. Ким аны тил учунан, ишенбей туруп айтса, жаны да корголот, малы да корголот. Бирок эртеси Алланын алдында суракка тартылат.» (Жамиул-Фаваид 1, 23)

Дагы бир хадисте болсо Алланын Элчиси төмөнкудөй дейт:

«Силерден кийин келе тургандарга суйунчулөгулө! Суйунчулөгулө! Ким чын дилден толук берилгендик менен «Лаа илаха иллаллах» деп кубөлук берсе, бейишке кирет.» (Жами-ул-Фаваид 1, 18)

«Лаа илаха иллаллах» деген киши журөгун кайдыгерликке турткулөгөн, напсилик жаман каалоолордон алыстатышы керек. Себеби журөк бир гана Алла Тааланын нуру менен толуп, Кудайдын ааламдагы мыйзамдарына, сырларына, даанышмандыктарына карата ойгонушу шарт. Алланын улуктугун, ал эми өзунун эч нерсеге арзыбай турганын ойлошу учун, бул тууралуу айтылган:

«Ким напсисин (өзун) билсе, Раббисин билет» - деген хадистин сырынан ар ким өз насибин алуусу өтө маанилуу.

Алла Тааланын назары Алланын нуру менен толтурулган журөккө тушөт. Бир дервиш Баязиди Бистамиге келип:

- Мага мени Аллага жакындаткан бир амал айтчы, - дейт. Баязид (куддиса сиррух) ага төмөнкудөй насаат айтат:

- Алланын олуя пенделерин суй! Алардын көңулунөн орун тапканга аракет кыл! Анткени Алла Таала кунугө алардын журөгунө 360 жолу назар салат. Бул назарлардын арты менен сени да ошол жерден тапсын!

### Акыркы дем

Шахадат келмесин акыркы демде айтып калуу – эң чоң насип. Ошондуктан аны көөдөнубузгө бек сакташыбыз керек. Тавхид келмеси болсо ал талап кылган тариздеги жашоонун натыйжасында журөккө орнойт. Эгер пенде Алланын буйруктары менен тыюуларына карата илең-салаң мамиле кылып, же таптакыр эле көңул койбосо, аны менен тавхид келмесинин ортосунда абдан чоң жарака пайда болот. Ал кайдыгерликтен көзун ачмайынча бул жарака тереңдегенден тереңдей берет жана анын пенде менен болгон байланышы тыбыштык айтылышынан ары тереңдебейт. Бул болсо – абдан чоң зыян. Бул себептен улам жашообуздун ар бир көз ирмеми тавхид келмесинин жолунда болушу – тубөлуктуу бакты-таалайыбыздын эң чоң зарылдыгы. Асры саадатта жузөгө ашкан төмөнку окуя кандай гана ибараттуу:

Сахабалардан Алкама аттуу мужахид жана такыбаа бир жигит бар эле. Бир кызмат чыгып калса, дароо барып аны жан-дили менен аткарчу. Анын мындай жакшы сапатын Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) да жактырчу. Бирок бул кишиге өлум келгенде, шахадат келмесин айта албай коёт. Анын абалын пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) кабарлашат.

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бул жигитти жакшы көргөнуучун жанына барып, абалын сурайт. Жигит:

- Йа, Расулалла! Журөгумө бир нерсе кулпу сыяктуу бекип турганын сезип жатам, - дейт.

Пайгамбарыбыз жанындагылардан бул жигиттин шахадат келмесин келтиришине тоскоол болгон тигил, же бул катачылыктын бар, же жок экенин сураштырат. Көрсө ал жигит апасынын көңулун оорутуп, ошондон улам апасы ага таарынып журуптур. Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) жигитке боору ооруп, анын таарынган энесин чакыртып, минтип сурайт:

- Бирөө чоң от жагып балаңды ошол жерге таштагысы келсе, ыраазы болот белең? Кападар эне:

- Жок, йа, Расулалла! Ыраазы болбойм! – деп жооп кайтарат.

- Андай болсо, балаңдын сага кылган катачылыктарын кечир. Энелик акыңды кеч!» - дейт. (Танбихул–Гафилин, 123-124)

Ааламдын Сыймыгы Азирети Пайгамбарыбыздын бул теңдешсиз мээриминен кийин көөдөнундөгу энелик суйуу сезими козголгон кападар аял уулунун буткул катачылыктарын кечирип, энелик акысын кечип жиберет. Бул кечирим аркылуу журөгундөгу кулпулардан кутулган Алкама астынан чыккан тосмону ашып өткөн суудай жеңилдик менен суйунучтуу турдө шахадат келмесин толук айтып, бейкуттук менен рухун Жаратканга тапшырат.

Мына ушуга окшош дагы канчалаган окуялар бар, ал нерселердин динибиз менен акыретибизге зыянын тийгизип атканын байкабайбыз. Бул себептен улам мусулман кылган иш-аракеттери менен айткан сөздөрунөн келип чыгышы мумкун болгон терс натыйжалардан этият болушу зарыл. Алла Таала бардыгыбызды кайдыгерликтен сактасын жана акыркы демибизде:

«Кимдин (бул өмурдө) айткан акыркы сөзу «Лаа илаха иллаллах» болсо, бейишке барат.» (И.Жанан, Кутуби-Ситта Мухтасары, II, 204) – деген хадистин суйунчусунөн насип кылсын! Оомийин!

## Чоң шапаатчы

Шахадат келмеси – Алланын алдында пенделер учун эң чоң шапаатчы. Бул келме пендени (тозокко эч тушурбөстөн) куткарганга чейин ырайым жана кечирим жолунда Алла Таалага сыйынууну уланткан таасирдуу бир тил болот.

Хадисте минтип айтылат:

«Арштын маңдайында Алланын нурдан болгон бир туркугу бар. Пенде «Лаа илаха иллаллах» дегенде, ал туркук титирей баштайт. Анда Алла Таала: «Тынчтан!» - деп буйрук берет. Туркук болсо:

- Тавхид келмесин айткан али кечириле элек. Кантип тынчтанайын? – дейт. Алла Таала буга жооп катары:

- Аны кечирдим, - дейт. Туркук болсо тынчтанат. ( Баззаар)

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындайдейт:

«Лаа илаха иллаллахтын» ээлери учун мурзөдө, махшарда кыйроо жана бейкутсуздук болбойт. Мен «Лаа илаха иллаллахтын» ээлери устундөгу топуракты силкип, кабырларынан чыгып жаткандарын Жана: «Бизден кайгы-капаны арылткан Аллага мактоолор болсун!» - дешкендерин угубаткандай болуп жатам.» ( Фазаил-Амал, 478 )

«Лаа илаха иллаллахтын» ээлери – бул, дайыма аны зикир кылып, журөгу ошону менен толтурулгандар.

Чын дилден ыкыластуу турдө айтылган бир шахадат келмеси кылынган бардык амалдардан жогору турат. Бардык пайгамбарлардын дааваты мына ушул сөз билдирген чындыктын айланасында болгон. Бардык туура диндер мына ушул сөздун устунө курулган. Алла Таала мындай дейт:

«(Эй, элчим!) **Биз сенден мурда жиберген бардык пайгамбарга: «Менден башка кудай жок! Мага кулдук кылгыла!» - деп вахий кылганбыз»** (Анбия: 25)

Алла Тааланын, ар негизде болгондой эле, кечирими да тигил, же бул чек менен чектелбейт. Куранда айтылгандай, Кудайга шерик кошуудан бөлөк кунөөлөрдун каалаганын кечирет. Хадисте айтылгандай,Алла Таала бир гана өзунө баш көтөргөндөрду жана тавхид келмесин атайылап эле билип туруп келтирбегендерди жазаландырат. Бул тууралуу төмөндөгудөй бир хадис бар:

«Пенде дунуйөну динден жогору койбостон, «Лаа илаха иллаллах» деп айтса, Алланын ачуусу таркайт. Дунуйөну динден жогору койгон киши «Лаа илаха иллаллах» деген сайын, Алла Таала: «Сен муну чын журөктөн айткан жоксуң!» - дейт.» (Фазаили-Амал, 491)

Абу Хурайрадан төмөндөгудөй бир хадис риваят кылынат:

«Мен бир куну Алланын элчисинен (саллаллоху алейхи васаллам) минтип сурадым:

- Кыямат куну сиздин шапаатыңызга эң көбурөөк ким татыктуу болот? Ал мындай деп жооп берди:

- Хадиске болгон кызыгууңду көргөнум учун менден бул суроону сенден мурда эч кимдин сурабасын билчумун. Менин шапаатыма эң көбурөөк татыктуу боло турган киши – чын ыкыласы менен «Лаа илаха иллаллах» деген киши. (Бухарий)

Азирети Барадан бир хадис:

Ухуд согушунда жузу темир соот менен жабылган бирөө Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) келип, согуштун кызыган абалын көруп:

- Йа, Расулалла! Алгач ыйман келтирейинби, же согушка кирейинби? – деп сурайт.

Анда Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Алгач ыйман келтир, андан кийин согушка кир, - деп жооп кайтарат.

Ошол соот кийген жигит чын журөктөн шахадат келмесин келтирип, оболу мусулман болду, анан согушка катышты. Көөдөнундө пайда болгон жаңы ыймандын толкуну аркылуу аябагандай салгылашты. Акыры шейит кетти. Согуш буткөндөн кийин, аны шейиттердин арасынан көргөн Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) жылмайып, шахадат келмесинин сыйына татыктуу болгон бул сахаба тууралуу:

«Аз иштеди, бирок көп тапты.» – деген.

## Шахадат келмесинин артыкчылыгы

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Жаралган бардык нерсе менен Алланын ортосунда бир парда бар. Ал эми «Лаа илаха иллаллах» менен атанын баласына болгон дубанын ортосунда эч нерсе жок.» (Термезий) Дагы бир хадисте мындай дейт:

«Беш турдуу караңгылык жана буларга каршы беш турдуу жарык бар:

1. Дунуйөну суйуу - караңгылык, такыбалык – жарык.

2. Кунөө - караңгылык, тообо - жарык.

3. Мурзө - караңгылык, «Лаа илаха иллаллах Мухаммадар-расулуллахты» дайыма айтуу – жарык.

4. Акырет – караңгылык, жарамдуу (салих) амал – жарык.

5. Сыраат көпурөсу - караңгылык, кучтуу жана даана ыйман - жарык.

Ушул жарыктын астына кире алган киши тубөлуктуу бактытаалайга ээ болот.»

Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу көптөгөн хадистери бар, алардын айрымдары төмөнкулөр:

«Алла Таала кыямат куну «Ким «Лаа илаха иллаллах» деген болсо жана журөгундө кымындай да ыйманы болсо, аны тозоктон чыгаргыла! Ким «Лаа илаха иллаллах» деген болсо, же мени эстеген болсо, же тигил, же бул жерде менден корккон болсо, аны да тозоктон чыгаргыла!» - деп буйрук кылат.» (Хаким)

«Силерден кимиңер жакшылап даарат алып, анан «Ашхаду ан лаа илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулуху» десе, бейиштин сегиз эшиги тең ачылып, ал каалаган эшигинен бейишке кирет.» ( Муслим, Тахарат, 17)

Тавхид келмеси – журөктун нуру, адамдын жузунун нуру.

«Жаш балдарыңардын тилин «Лаа илаха иллаллах» менен баштаткыла. Өлум алдында болсо аларга «Лаа илаха иллаллах» деп айтып тургула! Анткени кимдин эң алгачкы жана эң акыркы сөзу «Лаа илаха иллаллах» болсо, миң жыл жашаса да, бир да кунөөсунөн суракка тартылбайт.» (Байхаки)

Чынында, тавхид келмесин жашоонун маңызы кылуу абдан маанилуу. Анткени пенделердин акыркы абалы бул боюнча жеткен даража жана кылган амалдарына көз каранды. Риваятта айтылгандай, Ибрахим пайгамбар бир куну Азрейил периштеден минтип сурайт:

- Эй, Азрейил! Сен жаман адамдардын жанын алып жатканда алардын көзунө кантип көрунөсуң? Сени ошол кейипте көргум келет. Азрейил periште:

- Эй, Алланын пайгамбары! Буга чыдай алар бекенсиң? – дейт. Ибрахим алейхиссалам:

- Ооба, чыдай аламын, - дегенде, Азрейил алейхиссалам минтип жооп кайтарат:

- Анда, жузуңду нары бур!

Ибрахим алейхиссалам жузун башка жакка буруп, кайра аны Караганда, Азрейилди абдан коркунучтуу турдө көрөт. Анын кебетеси ушунчалык коркунучтуу болгондуктан, Ибрахим алейхиссалам эсучун жоготуп, жыгылып тушөт. Эсине келгенде Азрейилди мурдагы кебетесинде көруп:

- Жаман адамдарга эч нерсе болбогон кундө да, сенин бул туруңду көруунун өзу эле жетиштуу! – дейт.

Албетте, чыныгы ыйман келтирген мусулман болуп өмур сургөн жарамдуу (салих) иш ээлери учун бул көрунуштун тетириси кутулөт.

Бул дуйнөнун да, акыреттин да негизин тузуп турган толук ыйман пендени өмурунун аягына чейин миңдеген сынактан өткөзөт. Эгер натыйжа жакшы болсо, пенде – толук ыйман келтирген момун, жакшы болбосо, толук момун эмес.

Ошондуктан адамдар ыйман жана пазилеттуулук жолунда кыйынчылык, кайгы-капаларга толгон миңдеген этаптарды басып өтөт. Ушинтип эленуу аркылуу Алла жолунда Аллага ишендик деп айткан сөзунөтургандар менен фасыктар (бузуку-кунөөкөрлөр) бири-

биринен ажыратылат. Андыктан ыйман келтирип гана тим болуу жетиштуу эмес. Аны жарамдуу (салих) амалдар менен «жабдып», Кудай Тааланын сынактарынан ийгиликтууөтө ала турган деңгээлге жеткириш зарыл.

Алла Таала Куранда:

الم أَحَسِبَ النَّاسُ أَن يُتْرَكُوا أَن

يَقُولُوا آمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِينَ مِن

قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللهُ الَّذِينَ صَدَقُوا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكَاذِبِينَ

**«Алиф. Лам. Мим. Адамдар бир гана «ишендик» деп коюу менен сыналбай, бош калтырылабыз деп ойлошобу? Калетсиз, алардан мурункуларды да сынадык. Албетте, Алла** (дин жана ыйман жолунда) **ишендик, деп чын айткандарды да, жалган айткандарды да билет.»** (Анкабут: 1-3) – деп, ыйман менен сыноо бири-бири менен өтө тыгыз байланышта экенин билдирген.

Андыктан ыйман – бул, белек, ал эми сыноо болсо – анын баасы, пендеден талап кылынган сабыр жана моюн сунуу менен ыйманды сактоо болсо – белектин ордуна берилчу нерсе. Башкача айтканда, Алла Таала берген белектин улуулугун жана баалуулугун сездириш учун пенделерине берген сыноолор менен (алардын дараметине жараша) белегинин ордуна берилчу нерсени куткөндөй. Төмөнку аятта Алла Тааланын:

إِنَّ اللهَ اشْتَرَى مِنَ الْمُؤْمِنِينَ أَنفُسَهُمْ وَأَمْوَالَهُم بِأَنَّ لَهُمُ الْجَنَّةَ

**«Алла момундардын мал-мулку менен жандарын** (аларга бериле турган) **бейиш менен сатып алды.»** (Тообо: 111) - деп айткан сөзу жогорудагы чындыктын чагылышы.

Ошондуктан Алланын ыраазылыгына жетиш учун Ал каалаган нерсени (жан, мал-мулк ж.б.) Жан-дилден Анын жолуна суйунуу менен курман чалуу - ыймандын толукталышына өбөлгө. Момундардын ушул сыноо дуйнөсундө тарткан машакаттары, чеккен азаптары, кайгы-капалары акырет капиталын тузө турганы талашсыз.

Буга башка өнуттөн карасак, көр дунуйөгө алданган ыймансыздардын Куранга жана диндар жашаганга аракет кылгандарга көрсөткөн зулумдуктары алар учун тубөлуктуу кайгы-капа жана балээлерге толгон тозок азабын сатып алуучу акча бирдигин элестетет. Анткени алар эки жактан азапка татыктуу болушат: бири – ыйман келтирбөөлөру, экинчиси – момундарга зулумдук кылуулары.

Жыйынтыктап айтсак, чыныгы ыймандуу мусулман болуу Алладан башкасына кул болуу каалоосунан арылышка байланыштуу. Бул ыймандын талабы болгон сынактардан ийгиликтууөтуугө аракет кылуу дегенди билдирет. Ошондуктан ыймандын чыныгы ыйманга айланышы учун шахадат келмесин алсыздаткан бардык мамилелерден жана иш-аракеттерден сактануу абдан зарыл. Муну кенебөөөтө жакынкы келечекте чарасыз кыйкырып-өкуруулөрдун айлампасында чөгуп, жок болуу деген мааниге келет.

### Шахадат келмесин алсыраткан мамилелер

1. Алладан башкага ишенип, таянуу.

Куранда минтип айтылат:

**«Калетсиз, Алла силерге бир топ жерде жардам берди, а «Хунайн» кунундө болсо силердин көптугуңөр көңулуңөргө толгон кезде, ал** (көптугуңөр) **силердин муктаждыгыңарды жое албады. Жер бети кеңдигине карабай силерге тар келип, силер артыңарды сала качтыңар. Андан соң Алла Таала өз элчисине жана момундарга бейкуттук тушурду жана силерге көрунбөгөн жоокерлерин тушуруп, каапырларды азапка салды. Каапырлардын жазасы – мына ушул!»** (Тообо: 25-26)

Ошондуктан пенде ар дайым إِيَّاكَ نَعْبُدُ وإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ «Иййака наъбуду ва иййака настаъиин» (Сага гана кулчулук кылабыз, Сенден гана жардам сурайбыз) деген абалда болушу керек.

2. Алла Тааланын буйруктары менен тыюуларын аткарбастан, напсилик каалоолорду ээрчуу, башкача айтканда, Аллага жана анын элчисине баш ийбөө.

Алла Таала Куранда мындай дейт:

**«Ал силерге китепти апачык кылып майда-баратына чейин бөлуп-бөлуп тушуруп жатса да, Алладан башка өкумдар** (өкум кылуучу) **издейинби?! Биз китеп бергендер** (жөөттөр менен христиандар) **ал** (китеп) **чындап Раббиңден тушурулгөнун билишет. Силер эч бир кумөн саноочулардан болбогула!**

**Раббиңдин сөзу чындык жана адилеттик боюнча толукталып бутту. Анын сөзун алмаштырар** (нерсе) **жок. Ал угуучу жана көруучу.**

**Жер бетиндегилердин көпчулугунө баш ийсең, сени Алланын жолунан адаштырышат. Алар жалаң гана жоромолдошуп, жалаң гана болжолдуу ойлорун ээрчишет**.

**Чынында, Раббиң Анын жолунан адашкандарды да эң жакшы билет, туура жолдо болгондорду да эң жакшы билет.»** (Анъам: 114-117)

**«Эй, ыйман келтиргендер! Китеп берилгендердин бир тобуна баш ийсеңер, силерди ыйманга киргениңерден соң, кайра каапырлыкка кайтарат**.

**Силерге Алланын аяттары окулуп, араңарда анын элчиси болсо да кантип танасыңар?! Ким Алланы тутунса, шексиз, ал кынтыксыз туура жолго жетет.»** (Аали Имран: 100-101)

**«Эй, ыйман келтиргендер! Каапырларга баш ийсеңер, алар силерди аркаңарга кайтарып, силер жоготууга учурагандарга айланасыңар**.

**А силердин Эгеңер – Алла! Ал – жардам беруучулөрдун эң жакшысы.**

(Эч кандай) **далили болбогон нерселерди** (жансыз буттарды) **Аллага шерик кылгандары себептуу, Биз каапырлардын журөгунө коркуу салабыз. Алардын барар жери – тозок. Заалымдардын барар жери кандай гана жаман!**

**Силерден кай бирөөлөр бул дуйнөну каалайт, кай бирөөлөр акыретти каалайт. Алла силерге суйгөн нерсеңерди көрсөткөндөн кийин, осолдук кылып**, (берилген) **буйрук боюнча талашка тушуп, ага моюн сунбаганга чейин: силер аларды кырып жатканда, калетсиз,Алла силерге берген убадасына турду. Андан соң Ал силерди сыноо учун дурбөлөңгө тушурду. Калетсиз, Ал силерди кечирди. Алла ыймандуулар учун артыкчылык ээси**.

**Алла элчиси болсо артыңардан чакырып жатканда, силер эч кимге кылчайбай качып баратканыңарда, Алла силерге колуңардан чыгарганга да, башыңарга тушкөнгө да кайгырбаш учун санаа артынан санаа берди. Алла силердин эмне кылып жатканыңар тууралуу толук кабардар.»** (Аали Имран: 149-153)

Бул аяттар көңулдөрду Ухуд согушуна буруудa. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) согуш башталардан мурда 50 кишиден турган жаачылар

тобун душмандын арт жактан келиши мумкун болгон өткөөлгө коюп, мусулмандар жеңилсе да, жеңсе да бул жерден кетпегиле деп буйрук кылган. Бирок алар мусулмандар жеңди болуп көрунгөндө олжо топтоо максаты менен ордуларын таштап, согуш талаасына тушуп кетишет. Өткөөлдө алардын башчысы 12 киши менен гана калат. Муну мумкунчулук катары баалаган душман аердеги 10 кишини өлтуруп, мусулмандарга аркадан сокку урат. Эки колдун ортосунда калган мусулмандар туш келди качышып, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) аларды чогултуу максатында качпоого чакырат жана ушул согушта өзу да жараланат. Акыры мусулмандар бир жерге чогулушуп, дурбөлөңдөн кутулушкан, бирок жеңилуу ызасын тартышкан. Эгерде ошол өткөөлгө коюлган жаачылар Алланын Элчисин угуп, ордунан кетишпегенде, мусулмандар андай абалга тушпөйт болчу. Ошондуктан бул аларга сабак болуп, андан кийин алар Алла Элчисинин буйругуна такыр каршы чыгышкан эмес.

**«Андан соң, сарсанаадан кийин, силерге коопсуздук учун бир тобуңарды магдыраткан уйку тушурду, экинчи бир тобуңар болсо:** «(Бул иште) **кичине болсо да биздин өз эркибиз барбы** (деги)!?» **- дешип, Аллага карата акыйкатсыз, туркөйлук доорундагы жоромол ойдо боло, керт баштарынын камын жешти. Айткын: «Чынында,** (бардык иште) **эрк бутундөй Аллага таандык!» Алар: «Эгер биздин кичине болсо да өз эркибиз болгондо, бөөдө мында курман болбойт элек,» - дешип, сага сыртына чыгарбагандарын ичтеринде сакташат. Айткын: «Эгер силер уйуңөрдө болсоңор да араңардан** (маңдайына) **курман болуу жазылгандар, калетсиз, курман болчу жерине бармак.»** (Бул) **көкурөгуңөрду сыноо жана журөгуңөрдөгуну тазалоо учун. Алла көкурөк ээлерин толук билуучу.»** (Аали Имран: 154)

**«Эй, Адам уулдары! Мен силерге «Шайтанга** (сыйынбагыла) **кулчулук кылбагыла, ал силердин апачык душманыңар. Мага сыйынгыла, туура жол – бул!» - деп ант кылбадымбы? Калетсиз, ал силерден канчалаган муундарды адаштырды, акыл калчабайсыңарбы?»** (Ясин: 60-62)

3. Ислам апкелген теңирдик чен-өлчөмдөрдун кээ бири, же бардыгы көңулунө толбоо.

4. Дуйнө жашоосун акырет жашоосунан жогору коюп, бул жалган дуйнөну жападан-жалгыз максатка айлантуу. Аятта минтип айтылат:

**«Акыретке караганда дунуйө жашоосун жакшы көргөндөр жана Алланын жолуна бөгөөт койгондор жана ошондой эле анын ийрейуусун көксөгөндөр – ушулар, терең адашууда.»** (Ибрахим: 3)

5. Алла менен анын элчисининин адал кылгандарын арам, арам кылгандарын адал деп эсептөө.

Алла Таала мындай дейт:

**«Андансоң,силербири-бириңердиөлтурөсуңөр,өз тобуңардан болгон бир жамаатты өз жеринен суруп чыгарасыңар, аларга каршы кунөө жана зулумдук кылууда бири-бириңерге көмөктөшөсуңөр. Эгер алар силерге туткун болуп келишсе, аларга кун төлөттурөсуңөр. Негизи аларды** (жерлеринен) **чыгаруу силерге арам эле. Китептин бир бөлугунө ишенип, бир бөлугун танасыңарбы? Араңарда ким муну кылса, анын жазасы – бул дуйнөдө кордук, акыретте азаптын эң кучтуусунө салынат. Алла кылып жаткан ишиңерден бейкабар эмес.**

**Мына ушулар акыретти дуйнө жашоосуна айырбаштап алгандар, алардан азаптары да жеңилдетилбейт, аларга жардам да берилбейт.»** (Бакара: 85-86)

Хадисте мындай делет:

«Көңул бургула! Менин бир хадисим айтылса, жамбаштап жатып алып: «Силер менен биздин ортобузда Куран бар. Анда адал делсе, адал, арам делсе, арам деп эсептейбиз,» - деген бир адамды элестете аласыңарбы? Анткени Алланын элчиси арам кылган нерсе – так эле Алла арам кылган нерсенин өзу.» (Абу Давуд, Сунна, 5)

«Силерге эки нерсени калтырдым. Буларды бекем тутунсаңар, туура жолдон адашпайсыңар. бири – Алланын китеби – Куран; экинчиси – пайгамбарынын суннөту.» (Муватта, Тагдыр, 3)

6. Каапыр жана мунафыктарды (эки жуздуулөрду) дос кылып, ыйман келтирген мусулмандарды суйбөө.

Алла Таала мындай дейт:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Жөөттөр менен христиандарды дос кылып албагыла! Алар –бири-бирине дос. Силерден ким аларды дос тутса, чындыгында, ал ошолордон. Чынында Алла заалымдарды туура жолго баштабайт.**

**Журөгундө оорусу барлар: «Бизди бир кырсык тооругандан коркобуз» - деп аларга жугургөнун көрөсуң. Балким, Алла (мусулмандарга) жеңиш берип, же болбосо өзунөн бир буйрук келтирип, алар ичтеринде жашырган нерселерине өкунуучу болуп калар.»** (Маида: 51-52)

**«Чынында, силердин досуңар – бул, Алла, Анын пайгамбары жана таазим** (рукуу) **кыла намаздарын окуган жана зекеттерин берген момундар.**

**Ким Алланы, пайгамбарларын жана ишенгендерди дос тутса, калетсиз, Алланын тарабында болгондор – жеңиш ээлери.**

**Эй, ыйман келтиргендер! Силерден мурун китеп берилгендердин ичинен диниңерди шылдыңга алып, эрмек кылгандарды жана каапырларды дос кылбагыла. Эгер ыйманыңар болсо, Алладан корккула!**

**Эгер намазга чакырсаңар, аны шылдыңга алып, эрмек кылышат. Бул алардын, чынында, акыл калчабаган коом экенинен...»** (Маида: 55-58)

7. Азирети пайгамбарыбыз Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) карата адепсиздик кылуу. Аны чыныгы табияты менен таанызбай, Алла Таала анын өзунө гана таандык кылган сапаттарына маани бербөө, же болбосо тануу. Ошондой эле аны бийик сапаттарына ылайык келбеген турдө сыпаттап, Анын адамзат учун эң сонун улгу, же жогору бир идеал экенин кабыл кылбоо жана суннөттун жокко чыгаруу.

Ошондуктан Азирети Пайгамбарыбызды (саллаллоху алейхи васаллам) паска уруп, ага акаарат катары «бедуин, чөлдөгу араб» деген сөздөрду колдонгон киши каапыр болот.

8. Аллага шерик кошуудан көңулу толуу, «Алла бир» деп айтканга тили барбоо.

Төмөнку аятта минтип айтылат:

وَإِذَا ذُكِرَ اللَّهُ وَحْدَهُ اشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ الَّذِينَ لَا

يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَإِذَا ذُكِرَ الَّذِينَ مِن دُونِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ

**«Эгер жалгыз гана Алла кеп кылынса, акыретке ишенбегендердин журөктөру айныйт. А эгер Алладан башкалары кеп кылынса эле, суйунуп калышат.»** (Зумар: 45)

Ааламдын жана адамдардын жашоосундагы окуялардын себептери Алланын каалоосунан деп айтылса, бир Аллага ыйман келтирбегендердин бети-башы тырышып, өңдөруөзгөрө тушөт. Тескерисинче, себептерди табият жаратты, же кокусунан ж.б. себептер менен пайда болгон деп айтылса, суйунушуп, жарптары жазылып калышат. Бирок алардын бул абалдарынын айынан Кудайдын каары келет. Төмөнку аятта минтип айтылат:

**«Адамдар өз колдору менен кылгандарынын айынан,** (Алла) **алардын кээ бир кылгандарын өздөрунө таттыруу учун, кургактыкта жана деңизде апааттар жуз берди. Балким, алар жаман жолдорунан кайтышар.»** (Рум: 41)

Ошондуктан жер бетинде табигый кырсыктар пайда болгондо башка учурларга салыштырмалуу Аллага көбурөөк сыйынып, Андан кечирим сурашты көңулдөн чыгарбаш керек. Анткени Алла Таала Куранда:

وَمَا كَانَ اللّٰهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ

**«...Алар кечирим сурап жатканда, Алла аларга азап берген эмес...»** (Анфаал: 33) – дейт.

Бул баянга кайдыгер карап, кунөө иштерди кылууну уланткан кишилер тууралуу Жараткан Алла бир кудсий хадисте мындай дейт:

«Мен шериктикке эч бир муктаж эмесмин. Эгерде кимде-ким бир иш кылып, анан ал иште мага башкасын шерик кылса, аны ошол шериги менен жалгыз калтырам.» (Муслим, Зухд, 46)

***

Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларына:

- Көңул бургула, мен силер учун дажжалдан[34] да абдан корккон нерсем эмне экенин айтайынбы? - деп сурайт. Сахабалар:

- Айтыңыз, йа, Расулалла! – дешет. Пайгамбарыбыз:

- Корккон нерсем – Аллага жашыруун шерик кошуу. Мисалы, башка бирөө тарабынан көзөмөлгө алынганын байкагандыктан, намазын берилип окуп жаткан бирөөну элестеткиле.» (Ибн Маажа, Зухд, 21)

Алла Таала ибадаттарга жана мамилелерге бир макулуктун орток болушун каалабайт. Бул тууралуу Куранда мындай дейт:

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ الَّذِينَ هُمْ يُرَاؤُونَ

«Намаздарын кайдыгер окугандарга; (аны) **эл көрсун деп окугандарга жана дунуйөсун ийне-жибине чейин** (элден) **аягандарга наалат болсун.»** (Мауун: 4-6)

***

Бир хадисте:

«Кыямат куну эсеби биринчи болуп карала турган киши шейит кеткен киши болуп, Алла Тааланын алдына алып келинет. Алла Таала ага берген ырыскы-жакшылыктарын эстетет, ал дагы эстеп, буларга ээ болгонун мойнуна алат. Алла Таала:

- Булар учун эмне кылдың? – деп сурайт. Ал:

- Шейит болгуча Сен учун жихад кылдым, - деп жооп берет. Алла Таала:

- Жалган айтасың. Сен бир гана «Кандай эр журөк!» деп айтышсын деп согуштуң, ал сөз айтылды, - дейт. Анан буйрук берилип, ал киши тозокту көздөй жузтөмөн ыргытылат.

Анан илим уйрөнгөн, аны башкаларга уйрөткөн жана Куран окуган бир киши алып келинет. Алла Таала ага да берген ырыскы-жакшылыктарын эстетет, ал дагы эстеп, буларга ээ болгонун мойнуна алат. Алла Таала:

- Булар учун эмне кылдың? – деп сурайт. Ал болсо:

- Илим уйрөндум, уйрөттум жана Сенин ыраазылыгың учун Куран окудум, - деп жооп берет. Алла Таала:

- Жалган айтыбатасың. Сен «Оо, бул чоң алым!» дешсин деп, илим уйрөндуң, «Кандай сонун окуйт!» дешсин деп Куран окудуң. Бул сөздөр сага карата айтылды, - дейт. Анан буйрук кылынып, ал дагы тозокко жузтөмөн ыргытылат.

Анан Алла Тааланын алдына турдуу мал-мулк жана мумкунчулук берген бир кишини алып келинет. Алла Таала ага да берген ырыскы- жакшылыктарын эске салат, ал дагы эстеп, буларга ээ болгонун мойнуна алат. Алла Таала:

- Булар учун эмне кылдың? – деп сурайт. Ал:

- Сен бер деген жерге, Сен ыраазы болгон бардык жерге аяганым жок, жалгыз сенин ыраазылыгыңа жетиш учун бардыгын бердим, жумшадым, - дейт. Алла Таала:

- Жалган айтыбатасың. Чынында, сен «Кандай гана жоомарт киши!» деп айтышсын деп бердиң. Бул сөздөр сен учун айтылды, - дейт. Анан буйрук кылынып, бул дагы тозокту көздөй суйрөлуп барып, жузтөмөн ыргытылат.» (Муслим, Имара, 152)

Бул хадис амалдардын кабыл кылынышынын эң башкы шарты ыкылас экенин апачык турдө көрсөтөт. Ошондуктан максат Алла Тааланын ыраазылыгына жетиш болмоюнча: сыртынан гана аткарылган Алла жолунда өлуу, илим окуу жана кайыр-садага беруу сыяктуу эң жакшы амалдар дагы пайда бербейт.

Демек, чыныгы ыйман жөн гана айтылган сөз; а амалдар болсо курулай жана рухсуз кылынган ишаракеттер эмес. Ал – журөктун тупкурунөн келип чыккан таптаза сезимдер менен Жаратканга ишенуу жана ага берилуу, буйруктары менен тыюуларын жан-дили менен кабыл кылуу. Ошону менен катар ушундай жарамдуу (салих) амалдарды аткарып жатып Алланын ыраазылыгынан башка эч бир максатты көздөп, ага маани бербөө шарт.

Андай болсо, буткул маселе ыкылас менен Аллага чын журөктөн ишенуудө жатат. Ушундан улам ыймандын негиздеринен ажыраган илим ислам тарабынан кабыл кылынбайт. Анткени мындай илим Курандын максатына ылайык келген илимдерден болуп саналбайт. Физика, химия, астрономия, биология, геология жана башка аалам системасынын мыйзамдарын, жашоонун принциптерин изилдеген илимдерге да ушул көз караштан маани бериш керек. Себеби бул илимдердеги даанышмандыктар, акылман сырлар ыйманды бекемдейт. Башкача айтканда, бул илимдер материалисттик багытта Алладан оолактатуу максатына ылайык колдонулбаган соң, адам баласын Жараткан Эгесине жана жаралышынын башкы себеби болгон Аллага ибадат кылууга алпарат жана шахадат келмесин келтиртет.

Ибадаттардын белгилуу бир убактылары бар. Ыймандын болсо убактысы жок. Ал дайыма активдуулукту талап кылат. Антпесе ыйман напсинин кичинекей эле «шамалына» туруштук бере албай, журөктөн суурулуп, Курандын «Касас» сурөсундө айтылган Карун жана «Араф» сурөсундө баяндалган Белам бин Бауранын кайгылуу натыйжасына дуушар болот.

Шахадат келмеси тууралуу буга чейин айткан нерселерибизди төмөнкучө корутундуласак болот:

Шахадат келмеси уйдун пайдубалы сыяктуу. Бул пайдубал болбосо, уй болбойт. Башкача айтканда, шахадат келмеси болбой туруп жакшы амалдардын эч бири Алла тарабынан кабыл кылынбайт. Арийне, төмөндөгу аяттар бул чындыкты апачык турдө баяндайт:

«Аллага шерик кошкондор өздөрунун каапырдыгына өздөру кубө болуп туруп, Алланын мечиттерин тургузууга акысы жок. Алардын кылган бардык иштери текке кетет, а тозокто болсо алар тубөлук калат.

Алланын мечиттерин бир гана Аллага жана акыретке ыйман келтиргендер, намаздарын толук окугандар, зекет бергендер жана Жалгыз Алладан башка эч нерседен коркпогондор тургузушат. Дал ушулар туура жолду тапкандардан болуулары кутулөт.

(Эй, бутпарастар!) **Силер ажыларга суу берууну жана Масжиди Харамды курууну Аллага жана акырет кунунө ыйман келтирип, Анын жолунда жихад кылгандардын ыйманы менен бирдей деп ойлойсуңарбы? Албетте, алар Алланын алдында тең эмес. Алла заалым коомду туура жолго баштабайт.»** (Тообо: 17-19)

Бул аяттардан байкалгандай, буткул иш-аракеттер бир гана Аллага чын дилден ыйман келтируу жана бир гана Алланын ыраазылыгы сыяктуу шарттар ишке ашкандан кийин Алланын алдында кандайдыр бир баага арзыйт. Канчалык пайдалуу, канчалык маанилуу болсо дагы, ыймансыз аткарылган буткул иш-аракеттер эч бир баркы жок. Бул дагы бир аятта төмөнкучө баяндалат:

**«Чынында, Алланы танып, каапыр болуп өлгөндөр, эгер алардан бирөө жарымы жер жузу толо алтынды төлөсө да, эч качан кабыл кылынбайт. Андай адамдар учун жан чыдагыс азап бар жана алар учун эч кандай жардамчы болбойт.»** (Аали Имран: 91)

Кыскасы, иш-аракеттер бир гана ыйман, тагыраак айтканда, Жалгыз Алла Таалага ыйман келтируу менен гана пайдалуу болот.

**Йа, Рабби! Бизди чыныгы мааниде шахадат келмесин келтиргендерден кыл! Сенин улуу кубөлугуң алдында, сен шейит деп атаган бактылуулардын тобуна кош!**

**Оомийин!**

## НАМАЗ

Ар бир адам баласы ааламдын жаратуучусун издейт жана бул издөөлөр турдуучө болот. Адамдын Алланы издеши анын табиятындагы өзгөрбөс нерсе болгон ишенуу жана ибадат кылуу муктаждыгы менен тушундурулөт. Чыныгы ыймандан кур калгандар бул табигый муктаждыкты жоюш учун, алсыз макулуккка сыйынууга чейин барып, акылга, логикага терс келген ар турдуу ишенимдердин туңгуюктарына тушуп калышкан. Арийне, учурда да миллиондогон кишилердин уйду жана башка жандыктарды ыйык деп, сыйынуулары, же болбосо бурмаланган диндерде болгондой Алла Тааланы кандайдыр бир материалдык формага ээ кылуу аракеттери сыяктуу антропоморфикалык ынанымга тушушкөндөру жалпыбызга маалым.

Бул болсо адам баласы:

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ

**«Мен жиндерди жана адамдарды мага сыйынуудан башкасы учун жаратпадым.»** (Зарият: 56) – деген аяттын чагылышы болгондуктан ибадат кылууга табигый турдө муктаж экенин көрсөтөт.

Ошондуктан ал бул табигый муктаждыкты адамдык сапатка, касиетке ылайыктуу турдө жойгонго аракет кылса, бакты-таалайга жетет. Анткени адам баласы Алла Тааланын кудуретинин миңдеген коозсаймалары менен жасалгаланган бул ааламга Анын чеберчилигинин туу чокусуна жетиши учун жаратылган жана бул жаратылыштын руханий натыйжасы катары Жараткан Эгесине ибадат кылууга милдеттендирилген. Адамга берилген буткул жогорку өзгөчөлуктөр менен даражалар бул милдетти аткарышына байланыштуу болуп, аятта:

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ

«(Эй, Расулум!) **Айткын: «Кулдук менен дубаңар болбосо, Раббим силердин эмнеңерге маани берсин?!»** (Фуркан: 77) - деп айтылат.

Мына ушул аяттан улам Алла Таала көптөгөн аяттарда адамдардын түбөлүктүү тозоктон кутулушу үчүн ыймандан кийинки шарт жарамдуу (салих) амалдар экенин баяндайт. Андыктан Алланын алдына аруу жүрөк менен чыгууну максат кылган момундар жарамдуу (салих) амалдар деп аталган ибадаттар өзөнүнө моюн суна кошулушуп, Алланы көздөй «агылышат.» Пендени ушул таризде Эгесине жеткирген ибадаттардын эң чоңу жана эң маанилуусу намаз экени талашсыз. Анткени намаз – буткул ибадаттардын туу чокусу жана өзөгү.

Ааламдагы бардык нерселер: Кун, бак-дарак, чөптөр, топурактар Алланы дайым зикир кылып турушат. Сап катар болуп учкан куштар, кыркалай тизилген тоолор, таштар ички жузу бизге жашыруун болгон тасбихат менен Алла Таалага кулчулук кылышат: өсумдуктөрдун ибадаты кыям абалында; айбанаттардыкы рукуу абалында; жансыз деп саналгандардыкы сажда абалында.

Асмандагылардын абалы да ушундай: периштелердин кай бири кыямда; кай бири рукууда; кай бири саждада; кай бири тасбих абалында. Бирок Алла Тааланын момундарга мираж катары берген намаз ибадаты болсо бул ибадаттардын бардыгын камтыйт. Андыктан чыныгы намаз окугандар жерде жана асмандагы бардык нерселердин ибадаттарын камтый ала турган ибадатты аткарып, сан жеткис сыйлыкка ээ болушат.

Маркум Сулайман Челеби намаздын бул өзгөчөлугун кандай гана сонун баяндайт:

Ар убак бул намазды окугандар,
Бутундөй көк элинин[35] сообун алар.
Анткени мында ар турдуу ибадаттар,
Жол ачып, Жаратканга жакындатар.

Хадисте төмөнкучө айтылат:

«Намаз Жараткан Алланын ыраазылыгына жеткизет; периштелердин суйуусунө татыктуу кылат. Ал – пайгамбарлардын жолу; Алланы таануунун нуру; ыймандын негизи; дубанын кабыл болушуна себепкер; амалдарды кабыл кылдырат; ырыскыга береке апкелет; денеге жеңилдик берет; душмандарга каршы курал; шайтанды алыстатат; өлум периштеси менен дайым намаз окуп жургөн кишинин ортосунда шапаатчы; кабырда жанган чырак; Мункар, Накир периштелерине берилген жооп; кабырда кыяматка чейин жолдош; кыямат кунундө намаз окугандардын устундөгу көлөкө; баштагы таажы; денесине кийим; алдыга жарык чачкан нур; Алланын алдында момундардын бетке кармар нерсеси; таразада оордук; сыраттан (кыяматтагы көпурөдөн) өтуу; бейиштин ачкычы. Анткени намаз – бул, тасбих, Аллага мактоолорду айтуу, кыраат жана дуба. Кыскасы, пазилеттуу артык саналган иш-аракеттердин бардыгы убагында окулган намаздын ичинде.» (Танбихул Гафилиин, 293)

Ошондуктан намаз Алла менен жолугуу болуп, уммөткө кичине мираж катары берилген. Куранда: **«Сажда кыл жана жакында!»** (Аълак: 19) – деп айтылгандай, Алланын алдына чыгуу намаз аркылуу гана мумкун.

Чыныгы намазда бардык жалган дунуйөлук нерселер унутулат, бир гана пенде менен Алла калат. Пенде Алланын сырдуу ааламынын тупкурун көздөй жол алат. Анткени намаз мираждагы жолугуудан кийин эле Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) Жабрайил периште аркылуу эмес, туздөн-туз парз кылынган. Намаздарын

дайыма ошол мираждагы «кааба кавсайн» абалында окуган пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Намаз – көзумдун нуру» (Насайи, Ахмед бин Ханбал) – деген.

Намаз аркылуу ээ болунган баалуу сапаттарга, бейкуттукка, руханий жыргал сезимге жана Аллага жакындыкка башка эч бир ибадат аркылуу жетиш мумкун эмес. Дуйнөдө намаздын даражасы акыретте Алла Тааланы көруу даражасы сыяктуу. Анткени дуйнөдө пенделердин Аллага эң жакын болгон учуру – намаз окуу учурлары. Эң жыргалдуу лаззаттар намазда. Буткул ибадаттар пендени намазга даярдаш учун тепкич сыяктуу деп айтса болот. Бул себептен улам Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) намаз тууралуу мындай деген:

«Намаз диндин туркугу; ыйман менен журөктун нуру; бактытаалайдын ачкычы; момундардын миражы.»

Буткул улуу табияты менен намаз – Алла менен пенденин ортосунда экиге бөлунгөн бөтөнчө бир ибадат. Башкача айтканда, ал так эле «Фатиха» сурөсу сыяктуу. «Фатихада» бисмилладан **«Маалики йавмиддиинге»** чейинкиси Алла Таалага таандык. **«Иййака наъбуду ва иййака настаъин»** аяты бир өңуттөн Аллага, экинчи бир өңуттөн пендеге таандык. Бул пенденин Аллага болгон ибадатын, Алланын болсо пенде учун сыйынууга ылайык жалгыз Зат экенин камтыйт. Башкача айтканда, жападан-жалгыз маъбуд (ибадат кылынган) Алла экенин сезуу менен пенде ибадатын бир гана Аллага арнашы керек. Мындан кийинки аяттар пендеге таандык. Арийне, кудсий хадисте минтип айтылат:

«Намазды мени менен пендемин ортосунда экиге бөлдум, жарымы меники, жарымы аныкы.» (Муслим, Салат, 38-40)

Ошондуктан намаз – Алла менен пенденин ортосунда дуба, жалынып-жалбаруу, зикир. Алла Таала мындай дейт:

**«Мени зикир кылуу учун намаз оку!»** (Таахаа, 14)

Алла Таала дагы бир аятта мындай дейт: **«Мени зикир кылгыла, мен да силерди зикир кылайын.»** (Бакара,152) Бул башка ибадаттарга караганда намазга көбурөөк таандык.

Мындан сырткары, Алла Таала намаз зикири учурунда: «...Мен мени зикир кылгандар менен биргемин...» - дейт. (Бухарийй, Тавхид, 15)

Бирок пенденин бул биргеликтен толугу менен пайдалана алышы учун «ихсан» абалында болушу зарыл. Алланын Элчиси Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу мындай дейт:

«...Ихсан – бул, сенин Алланы көруп тургансып ибадат кылууң. Сен аны көрө албасаң да, Ал сени көруп турат!» (Муслим, Иман,1)

Андыктан намаз Азирети Мусага көрсөтулгөн дарак сыяктуу. Намаз – жараланган журөктөрдун жооткотуусу, дунуйө көйгөйлөрунөн чарчаган көңулдун эс алышы, рухтун азыгы, жандардын шыпаасы жанааарифтердин тили. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) көр дуйнөлук машакаттар көңулунө баткан кезде:

مَالِكِ يَوْمِ الدِّينِ

«Эй, Билал! Азан чакырып, каамат (парз намаз окуларда айтылчу азан) айтып, бизди эс алдырчы.» - дечу.

Анткени намазга окшогон эч кандай ибадат жок. Намаз окуган киши намаздан башка эч нерсе менен алек боло албайт. Намаз анын бардык байланышын узөт. Алла Таала менен жалгыз калып, айтып буткус жыргалга батат. Башка ибадаттарда абал мындай эмес.

Мисалы, орозо кармаган киши базарда кардар дагы, сатуучу дагы болот... Ажыга барган киши да ушундай. Бирок намаз окуган киши сатуучу да, алуучу да болбойт... Ал – бир гана намаз окуучу. Башкача айтканда, материалдык жагы менен да, рухий жагы менен да Алланын алдында болот.

Чыныгы момундар:

إِيَّاكَ نَعْبُدُ وإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ

«...Чындыгында, намаз момундарга убакыттары белгиленген (турдө) парз болду.» (Ниса: 103) деген өкуму боюнча өмур бою кунугө беш убак аткарылган намазга нафилдерди кошуп, жетилгенден жетиле берет. Акыры Раббибиздин «Раббиңе кайт!» - деген буйругунун талабы боюнча анын пазилеттуу пенделерине кошулуп, бакты-таалайга жетишет. Ал момундар аятта:

**«Силер мени зикир кылгыла, мен да силерди зикир кылайын!»**(Бакара: 152) деп айтылган даражада. Алар:

**«...Калетсиз, Алланын зикири** (бардык нерседен) **эң улук!»** (Анкабут: 45)

Бул сөз «Алланы зикир кылуу, т.а., намаз – эң чоң иш.» деген мааниге келгендей эле ошол эле учурда «Алланын пендесин эстеши пенденин Аны эстешинен да улук» дегенди билдирет. Ошон учун Алла Таалага эң жакын болуу – бул, намаз.

**Намазга даярдык**

Намаздай улуу ибадатты чыныгы турдө ишке ашыруу учун, албетте, ага алгач чыныгы турдө даярданыш керек. Мисалы, хадисте макбул (кабыл болуучу) намаздын кандай боло турганы тууралуу эң оболу:

«Ким дааратын толук алса...» (Муслим, Даарат,17) - деп айтылат.

Анткени намаз тиричиликтеги табигый баалуулуктар менен абдан тыгыз байланышта. Муну тушунгөндөрдун көз карашынан караганда, Азирети Имам Азамдын даарат суусу менен кошо кунөөлөрдун да куюлуп тушөрун сезиши, намазга чыныгы маанидеги даярдыкты кандай гана сонун тушундурөт. Азирети Имам Азамдын бул боюнча баам-парасаты жана көрөгөчтугу жалпыга маалым. Ал даарат алып жаткан бир жигитке:

- Уулум, мобул-мобул кунөөлөрду кылба... – дейт. Жигит таң кала:

- Бул кунөөлөрду кылганымды кайдан билдиңиз? – деп сурайт. Имам Азам:

- Алган дааратыңдын суусунан, - деп жооп берет.

Мындан тышкары, анча аткарылбаган суннөттөрдун бири болгон мисвакты колдонууга көңул буруу абдан маанилуу. Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт: «Мисвак колдонулуп окулган намаз мисваксыз окулган намаздан жетимиш эсе жогору.» (Ханбал, Муснад, VI, 272)

«Мисвак – ары тазалоочу, ары Жараткандын ыраазылыгына жеткируучу.» (Бухарий, Савм, 28)

Жалпыбызга маалым болгондой эле, намаз – такбир (Аллоху акбар), тахлил (Лаа илаха иллаллах), тасбих (Субханаллах) жана кыраат аркылуу баштан-аяк тил катышкан бир ибадат. Ошондуктан ошол улуу сөздөрдун айтылган жери ооздун мисвак менен тазаланышы сөздөрдун оңой айтылышына, журөктун жай алышына өбөлгө тузөт.

Тиш пастасы жана щёткасы менен тиштерди тазалоо менен бирге мисвак колдонууда учурда аныкталган көптөгөн гигиеналык пайдалар бар. Хадистерде айтылгандай мисвактын тиштердин чиришинен тарта ашказандын ооруусуна чейин көптөгөн нерселерге пайдалуу экени талашсыз.

Тиштери чириген бир киши бул ооруу менен көпкө кыйналган соң, кантип шыпаа тапканын төмөнкүчө билдирет:

«Тиштерим чирий баштаганда, доктурдан доктур кыдырдым. Мен колдонбогон дары менен паста калган жок. Акыры бир досум мага мисвак колдонууну сунуш кылып, анда көптөгөн шыпаалар катылуу экенин айтты. Мурда такыр мисвак колдончу эмесмин. Башка чарам калбагандыктан, чоң умут менен мисвак колдоно баштадым. Көп өтпөй тиштеримдин сакая баштаганын байкадым. Ошондон баштап мисвак колдонуп келатам.»

«Илим менен аткарылган аз амал, караңгылык менен аткарылган көп амалдан алда канча артык,» - деп хадисте айтылгандай, намазга даярдануудагы эң маанилүү нерселердин бири – дааратын кайсынысы парз, кайсынысы сүннөт; намаздын эмнеси парз, эмнеси сүннөт жана эмнеси важиб экенин так билүү.

Мындан тышкары, даарат менен бирге намаз үчүн тышкы органдарыбызды тазалаган сыяктуу ички дүйнөбүздү да кек сактоо, көрө албастык жана башка рухий кирлерден тазалап, күнөөлөрдөн арылып намазга даяр болууга аракеттенишибиз жана буга тоскоол болгон шайтандын жана шайтан сымал кишилердин азгырууларынан жана тузактарынан сак болушубуз шарт.

Аарифтер аятта айтылган:

**«Кийимиңди тазала.»** (Мудассир: 4) – деген сөздү:

**«Алланын алдына чыгуу дегенди билдирген намаз үчүн тышыңды жана ичиңди таза карма; жакшы адеп-ахлакка ээ бол!»** - деп түшүндүрүшөт.

Бул тууралуу хадисте:

«Намаз үчүн белиңерди жана кардыңарды жукарткыла!» (Жамиус-Сагир) - деп айтылат. Буга баш ийүү намазга даярдык жагынан алганда, жүрөктөрдө ыракаттык жана намаздын чын көңүлдөн аткарылышына себепкер.

Жогорудагы хадистин биринчи тарабында, арамга илешпөө, экинчи тарабында, карынды тынымсыз кампайта бербөө, б.а., аз тамактануу деген маани жатат.

**Намаздын кабыл болунушун шарты: Хушуу[36]**

Намаздын тышкы тарабын фыкх[37] илими аныктайт. Фыкхсыз намаз мүмкүн эмес. Бирок хушуудан оолак, баш-аламан абалда болгон жүрөк менен окулган намаздын да мааниси жок. Ошондуктан намаздын сырткы жагын аныктаган фыкх эрежелери дил ааламын толуктаган рухий эрежелер менен бириккенде гана намаз кандайдыр баага арзып, Алла тарабынан кабыл болууга татыктуу болот. Жүрөк ааламынын толукталышы Куранда айтылган «тазкия» (жамандыктардан арылуу) сырын ишке ашыруу менен мүмкүн болот. Аятта төмөнкүчө айтылат:

**«Ким арууланса, калетсиз, ал** (тозоктон) **кутулду.»** (Аълаа: 14)

Бул руханий тарбия – намаз үчүн абдан маанилүү нерсе. Анткени Алла Таала Куранда намаздын парздары, важибдери жана канча ирекет экенин билдирбейт. Мунун жанында хушуу, ыкылас жана бейкуттуктун маанилүүлүгүн жана бул абалдын өмүр бою сакталышын көп жолу айтат. Андай болсо намаздын рухий жагына таандык сезимдер, эрежелер – намазкан маани бере турган абдан маанилүү нерселер. Анткени аятта:

قَدْ أَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ هُمْ فِي صَلَاتِهِمْ خَاشِعُونَ

**«Намаздарын хушуу ичинде окуган момундар, калетсиз**, (тозоктон) **кутулушту.»** (Момундар: 1-2) - деп айтылат.

Бир хадисте төмөнкүчө баяндалат:

«Кимде-ким дааратын толук алып, намаздарын убагында окуса, рукуу менен саждасын толуктаса жана хушуу ичинде болсо, окуган намазы апаппак жана жаркырак нур сыяктуу жогорулайт. Анан намазканга: «Мени аткарганың учун Алла сени коргосун!» – деп ун салат. Кимде-ким дааратын жакшылап албаса, намазын убагында окубаса, анын рукуусуна, саждасына жана хушуу ичинде болбосо, намазы караңгы бир нерсе болуп жогору көтөрулуп, ага мындай дейт: «Мени зыянга учуратканындай, Алла дагы сени зыянга учуратсын!» - дейт. Качан гана Алла Таала каалаган жерге баргандан кийин чупурөк сыяктуу турулуп туруп, ошол намазкандын жузунө урулат.» (Табарааний)

***

Бахаддин Накшибандиден (куддиса сиррух) бир куну минтип сурашат:

- Пенде намазда кантип хушууга ээ болот? Ал болсо жооп катары: - Төрт нерсе менен:

1. Адал тамак;
2. Даарат учурунда кайдыгерликтен оолак болуу;
3. Алгачкы такбирди алганда, өзун Алланын алдында сезуу;
4. Намаздан кийин да Алланы унутпоо, башкача айтканда, намаздагы бейкуттук, жан-дуйнөнун жайланышын жана кунөөдөн оолак турууну улантуу.»

***

Намаздагы хушуу абалы ушунчалык маанилуу болгондуктан пенде ага канчалык баш ийсе, ошончолук жакшы мамиле көрөт. Бул тууралуу төмөнкудөй хадистер бар:

«Киши намазын буткөндөн кийин ага окуган намазынын ондон бири, же тогуздан бири, же сегизден бири, же жетиден, же алтыдан бири, же бештен бири, же төрттөн бири, же учтөн бири, же болбосо жарымысы берилет.» (Абу Давуд, 124)

«Көп кишилер бар, окуган намаздарынын алтыдан, ал тургай, ондон бири да өзуучун жазылбайт. Бир гана ыкылас менен окулган намазынын бөлугу жазылат.» (Абу Давуд, Насаи)

Башкача айтканда, пенде бир гана эмнеге окуп атканын билип жана көңулу жай ала окуган намазынын сообу жазылат.

Чыныгы намаз окуучулар намазга турушканда, аны татыктуу турдө аткарып, Алланын ыраазылыгына жетууучун көңулдөрун Жараткан Эгелерине байлап, намаздан башка эч нерсеге алаксышпайт. Намаздын сыртындагы бардык нерседен кол узушөт жана рухий сезимдердин ичинде намаздарын окушат. Көздөрун сажда жерине кадашып, өздөрун Алланын алдында тургандай сезип, рухий жыргал ичинде өздөрун жоготкондой болушат.

Мындай абал бир гана аруу журөккө ээ болгон ыкыластуу пенделердин абалы экени талашсыз. Башкача айтканда, хушуу ыкыластын бир мөмөсу десек болот. Анткени ыкылас пендени чын журөктук менен хушууга жеткирип, Алланын алдында абдан бийик даражаларга көтөруу менен бирге Алла Тааланын коргоосуна ээ кылат. Төмөнку хадисте минтип айтылат:

«Ыкыластуу кишилерге суйунчу! Алар – хидаят (туура жолдун) нуру. Алар аркылуу эл арасындагы эң кучтуу дурбөлөңдөр жок болуп кетет.» (Фазаилил Амал, 285-286)

***

Ыкылас менен хушуунун журөккө орноп, намаздан алына турган рухий пайда учун кыскача төмөнку нерселерди аткарыш зарыл:

1. Журөктун жай алып, бейкуттукка бөлөнушу: Көңулду бир гана окулган дуба, тасбих жана аяттардын руханиятына бөлөө. Жалган дуйнө машакаттарына алаксыбай, андан толугу менен кол узуу. Анткени тумөн-турдуу ой-пикир жана алаксуудан кутула

албаган көңул намазда хушууга ээ боло албайт, өзун Алла Тааланын алдындагыдай сезе албайт. Пенде ушул кайдыгерликтен кутулуп, Алла Таала менен бирге боло алса, тили айтып жаткан сөздөрдун маанисин тушунсө, ошондо гана журөк бейкуттукка бөлөнөт. Арийне, Алла достору фыкхый өңуттөн аткарылбаган намаздардын гана эмес, бейкуттуу журөкменен окулбаган намаздардын казасын да окушкан. Бирок бул бардыгына важиб эмес. Бул – намазда журөк бейкуттугу канчалык маанилуу экенине көңулдөрду буруучу нерсе.

Журөк жай алып, анын бейкуттукка бөлөнушунун себеби – бул, умтулуу жана рухий жактан көтөрулуу арзуусу. Бул умтулуу жана арзуу Аллага жакындык бир гана намаз аркылуу мумкун болорун аңдоо менен жузөгө ашат.

2. Тушунуу: Намазда эмне окуп жатканын жана анын маанимаңызын тушунуу. Бул кылдаттык – журөктун жай алышынан кийинки эң маанилуу нерсе. Бул болсо намаздагы абалдын башка убактарга да өткөрулушундө чоң көпурө сымал кызмат кылат.

3. Улуулоо: Алла Тааланын алдында турганын сезип, ага баш көтөрбөй толук моюн сунуу. Башкача айтканда, намаз ибадатын журөк бейкуттугу жана тушунуу менен жабдыган соң, андагы адептик эрежелерге баш ийуу. Намаздагы бул адептик жана урмат абалы анын баркын эселеп көтөруп, Алланын алдында намаз окуучуга шапаатчы болот. Тактап айтканда, пенде Алланы улуулоо иретинде:

**«Эгерде намазыңдын мираж болуусун кааласаң, анда Алланын улуктугун жана сага берген чексиз жакшылыктарын ойлоп, өз ибадатыңды кемчиликтуу бил. Кылган ибадаттарыңа карап, Аллага татыктуу турдө шугур кылыбатам дебе! Азирети Пайгамбарыбыз** (саллаллоху алейхи васаллам) **дагы: «Йа, Рабби! Мен сага татыктуу турдө ибадат кыла албадым, мени кечир!» - деп айтчу.» -** деп айтылган эскертуудөн өз насибин ала алса, окуган намазынан абдан сонун лаззат алат.

4. Айбат: Улуулоодон туулган коркуу ичинде болуу. Бул коркуу пенденин өз даражасын билишине жана Алла Тааланын улуктугун сезишине себеп болгондуктан, намаздагы олуттуулук менен такыбалык ушинтип пайда болот. Такыбалык, б.а., Алладан коркуу жана журөкту кайдыгерликтен сактоо – пенденин Алла алдындагы даражасын көтөргөн жападан-жалгыз фактор. Аятта минтип айтылат:

إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ

**«...Албетте, Алланын назарында силердин эң кадырлууңар – эң такыбаңар...»** (Хужурат:13)

Абу Зарр (Алла андан ыраазы болсун) бул тууралуу төмөнкулөрду айтат:

«Куз мезгилинин бир кунундө Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) сыртка чыгып, дарактардын жалбырактарынын тушуп жатканын көруп, мага мындай деди:

«Йа, Абу Зарр! Албетте, мусулман пенде жалгыз Алланын ыраазычылыгы учун гана ( ыкылас жана такыбалык менен) намаз окуса, анын бардык кунөөлөру ушул жалбырактардын төгулгөнундөй төгулуп тушөт.» (Ахмед, Таргиб)

5) Үмут: Үмуткөр болуу. Намазда Алланы улуулоо менен бирге пенденин Алла Тааланын ыраазылыгы менен мээриминен умуткөр болушу жана ошондой эле умут менен намаздан кийин дуба кылышы – кулчулуктун шарттарынын бири. Анткени жалаң коркуу көңулду жаралап, рухий теңсалмактыкты бир куну болбосо, бир куну бузуп салат. Ошондуктан умут бул коркунучту жок кыла турган кучкө ээ. Ал жан-дуйнөнун теңсалмактыгын камсыз кылат.

6) Уят: Бул – башка артыкчылыктарды толуктаган бир көрк. Алладан уялган пенде жагымсыз кыймыл-аракеттерден сактанып, намазда кетирген кемчилигин, катасын жана кайдыгерлигин байкайт. Кылган амалдарына ишенуу «оорусуна» чалдыкпайт. Хадисте айтылган:

«Эч ким ушундан улам ( намаз аркылуу кунөөлөрунун кечирилишинен улам) өзунө ишенбеши керек.» (Фазаил-ил Амал, 251) – деген сырга ээ болот.

Эмнеси болсо да, намаз аркылуу кунөөлөрум кечирилет деп, кайдыгерликке тушпөөнун жападан-жалгыз чарасы – уят-сыйыттуу болуу жана намаздагы адептуулукту ар дайым сактоо. Анткени кечирим – Алланын кең пейил, ак пейил жана мээримдуу мамилеси. Болбосо кылган ибадаттарыбыздын ички жуздөру баарыбызга маалым болгондой, булар чыныгы мааниде Улук Жаратканга татыктуу турдө кылынган ибадаттар эмес. Ушул чындыкты билип, кичипейилдик жана уяттуулук менен аткарылган ибадаттар гана Алла Тааланын жакшылыгынын берекеси менен пендени Анын мээримине жана ыраазылыгына жеткирет.

Бул өзгөчөлуктөрдун өзөгу –намазда журөктун хушуусу менен дененин ритмин төп келтируу. Ансыз киши намаздын маңызына жете албайт. Андай болсо, адам ары рухий тараптан, ары материалдык тараптан чыныгы намазга даяр болуш керек. Андыктан журөк менен дененин бир бутундугун алсыраткан нерселердин алдын алуу иретинде пенделик сапаттарын эске алып, акыл-эстин кайдыгерликтен сактанышы учун хадисте:

«Тамак менен намаз бир убакта келгенде, алгач тамакты жегиле, андан кийин намазды окугула.» (Бухарийй, Муслим) - деп айтылат.

Дил менен дененин биргеликте намаз учурунда талап кылынган хушуусу тууралуу аалымдар аяр мамиле кылышып, каймана турдөуч кишинин окуган намаздарынын кабыл кылынбай турганын айтышкан:

1) Аңчы;

2) Жукчу;

3) Соодагер.

Бул жерде аңчыдан максат – намаз учурунда көздөрун ойноктотуп, эки-жагын каранган жана башка мучөлөру менен акөп кыймыларакет жасаган киши; жукчудөн максат – кыстап турса да, дааратын жаңылабастан намаз окуган киши; соодагерден максат намаз учурунда эси-дарты менен дилин дунуйөдөн тартпаган киши. Бул уч киши намаздан талап кылынган хушуу менен бейкуттукка жете албагандары себептуу, өздөрун ибадатка толук бере алышпайт. Анткени дене мучөлөрунун намазга кириши – анын шарттарынын бири. Арийне, Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) намазда сакалын тырмаган бир кишини көргөндө:

«Эгер мунун дилинде хушуу болгондо, денесинин бардык мучөсундө кыймылсыздык болмок.» - (Термезий) деп айтышы дил менен дененин намазда биригишинин зарылдыгын билдируудө.

Төмөнку хадистер да бул чындыкты чагылдырат:

«Силерден бирөөңөр намазга турган убагында, буткул денеси кыймылсыз болсун! Жөөттөр сыяктуу теңселип турбасын. Анткени дененин намазда кыймылсыз турушу – намаздын толук болушунун бир бөлугу.» (Термезий)

«Намазда жети нерсе шайтандан ( шайтан жакшы көргөн нерселер): Мурундун канашы, уйкусуроо, шек-кумөн, оозду ачып эстөө, тырмануу, оң-солду карануу жана бир нерсе менен ойноо...» (Термезий)

Мындай абалдар намаздын рухий тузулушун натыйжасыздыкка алпарат.

Башка өнуттөн караганда, тышкы көрунушу хушуулуу, бирок ички дуйнөсу хушуудан оолак болсо, бул эки жуздуулуктун хушуусу деп аталгандыктан, журөкту мындай абалга тушуруштөн сакташ керек.

Хушуу тууралуу айтыла турган акыркы сөз – Алла Тааланын Куранда биздерге жакшы улгу көрсөтуш иретинде айткан Азирети Ибрахимдин (алейхиссалам) бул дубасы:

رَبِّ اجْعَلْنِي مُقِيمَ الصَّلاَةِ وَمِن ذُرِّيَّتِي رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَاء

«Эй, Раббим! Мени татыктуу турдө (ыкылас жана хушуу менен) намаз окуучулардан кыл! Тукумумдан да ошондой адамдарды жарат. Эй, Раббибиз! Дубамы кабыл кыл!» (Ибрахим, 40)

### Намазда хушуу жузөгө кантип ашат?

Азирети Хатами Асам намаздын толук аткарылышы тууралуу мындай дейт:

«Оболу, намаз учун зарыл болгон даярдыкты эң сонун турдө орундат. Каабаны маңдайыңа, Сыратты буттарыңын алдына, бейишти оң жагыңа, тозокту сол жагыңа кой! Аркаңда Азрейилдин сенин таттуу жаныңды алыш учун кутуп турганын ойлоп, «Бул менин акыркы намазым!» деп, коркуу-умут аралаш Ааламдардын Эгеси Алла Тааланын алдына тур! Чыныгы турдө такбир ал! Куранды маанисин тушунуп, так оку! Кичипейилдик менен рукуу, хушуу менен саждага жыгыл! Денең намаздын эрежелерин аткарсын, бирок рухуң дайыма сажда абалында калсын жана ал абалдан такыр ажырабасын!»

Азирети Имам Газали болсо намаздагы «тахиййатты» Расулалланын суйуусунун канчалык маанилуу экенине бир мисал катары келтирет. Намазда журөк бейкуттугунун шарт экенин баяндоо менен:

«Биринчи жана акыркы отурушта «Ассаламу алейке йа аййухан набиййу ва рахматуллахи» дебатканда Азирети Пайгамбарыбызды (саллаллоху алейхи васаллам) рухий турдө көз алдыга элестетуу керек...»

Анткени миражда Алла Тааланын «Кааба Кавсайн» (жаанын эки учунчалык аралык) даражасына көтөруп, суйуктуусунө:

**«Эй, пайгамбар! Сага бул дуйнөдө да, акыретте да саламаттык, Алланын мээрими жана берекеси болсун!»** - деп, берген жекече саламы – кандай гана улуу салам, кандай гана улуу сый!

Момундардын миражы болгон намаз пайгамбарыбыздын миражда башынан өткөргөн окуяларын ойлоо аркылуу береке алыш учун окулат.

Ошондуктан намаз окубатканда «тахиййаттын» руханиятынан пайдаланууга аракет кылыш керек. «Тахиййат» бизге миражды эстетет. Мираж болсо – Алла Тааланын Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) болгон суйуусунун жана аны өзунө жакындатуунун эң сырдуу чагылышы. Тахиййатта айтылган шахадат келмеси тавхид менен кулчулуктун кандай гана чоң даража экенин баяндоо аркылуу Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) ысымы эскерилген жерде салату-салам айтуунун керек экенин билдирет. Намаздагы бул мазмун Мухаммед Пайгамбарыбыздан журөгубузгө ачылган теңирдик терезе сыяктуу. Ашыктар бул терезеден ыйман жана ирфан аркылуу Жараткан Эгеге жакындап, теңирдик сырларга кубө болушат. Андыктан намаздын ар отурушунда шахадат келмеси аркылуу Алланын аты менен бирге Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) ысымынын эскерилишиндеги сырды тушунбөй туруп, чыныгы ыйманга жетиш мумкун эмес.

Арийне, Алла Таала момундарга ыймандын толкундуу сезими ичинде Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) суйууну билдирген салату-саламды айтууну өзунун жана периштелеринин салаватын улгу катары көрсөтуп, Куран аяттарында буйрук катары төмөнкучө баян кылат:

إِنَّ اللَّهَ وَمَلَائِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ يَا أَيُّهَا

الَّذِينَ آمَنُوا صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيماً

**«Албетте, Алла жана периштелери Пайгамбарга дуба жана салам жолдошот. Эй, момундар! Силер дагы ага дуба жана салам жолдогула!»** (Ахзаб, 56)

Аллага ушундай моюн сунуучулук ичинде намаз окугандар бардык нерсени унутушат. Алар дуйнө жана анын ичиндегилерден бейкапар абалга келишет.

Азирети Мавляна мындай намаз окуганга кучу жете алган пенделерге ишаарат таризинде:

«Алар такбир айтып, намазды окуй баштаганда курмандык сыяктуу бул дуйнөдөн чыгып кетишет.»

Андан кийин намаз окуган кишиге минтип кайрылат:

«Сен алардын артынан илгерилеш учун, михрабдагы шам сыяктуу тик туруп, намаз оку! Билип кой, намазды баштаганда «Аллоху Акбар» дегендин мааниси мындай: «Йа, Рабби! Биз сенин алдыңда курман болдук, колдорубузду такбир учун өйдө көтөруу менен бардык нерседен тетири бурулуп, сага бет алдык!

Курмандык чалыбатканда кандайча «Аллаху Акбар!» десең, өлтурулуугө татыктуу болгон напсини курмандыкка чалыбатып дагы ушул сөзду айтасың.

Ошол учурда дене Ысмайыл, жан болсо Халил Ибрахим сыяктуу болот. Жан бул семиз дененин жаман каалоолорун тыйыш учун такбир айтылганда, дене ачкөздуктөн, напсилик каалоолордон кутулат, намазда «Бисмиллах-ир-Рахман-ир-Рахиим» деп айтуу менен курмандыкка чалынат.

Намаз окугандар кыямат кунундөгудөй Алланын алдында сапсап болуп тизилишет,... сурак бере баштайт, жалынып-жалбара баштайт.

Намазда көз жашын төгө тик туруу кыямат куну тириле кабырларынан туруп, махшарда Алланын алдында тик турганга окшош... Алла Таала: «Сага берилген мөөнөттун ичинде эмне кылдың? Эмне таап, мага эмне апкелдиң?» - деп сурайт.

Алланын алдында бул сыяктуу дартка дарт кошкон, жуз миңдеген кабарлар, суроолор келет.

Намазда кыям абалында пенде Алланын ага кайрылышынан уялат, уялганынан эки буктөлуп ийилип, рукууга барат. Анткени уятынан тик турууга дарманы калбай калган. Рукууда «Субхаана Раббийал Азиим» деп Алланы тасбих кылып, турдуу кем сыпаттардан аруу жана улуу тутат.

Андан сон бул пендеге Алладан буйрук келет: «Башыңды көтөр, берилген суроолорго жооп бер!»

Пенде уялып башын рукуудан көтөрөт, бирок чыдай албай уялганынан бул сапар жузтөмөн жерге жыгылат.

Ага бул жолу: «Саждадан башыңы көтөр, кылган нерселериңди айт!» - деген буйрук келет.

Ал дагы бир уялып башын көтөрөт, бирок чыдай албай кайра жузтөмөн кулайт.

Алла Таала: «Башыңды кайра көтөруп, айткын, кылгандарыңдын баарын ийне-жибине чейин сураймын!» - дейт.

Алланын айбаттуу кайрылышы анын рухуна ушундай катуу таасир кылганы себептуу, бутуна турганга дарманы калбай калат. Бул оор жуктөн улам тизелеп чөк тушөт. Алла Таала: «Кана, айткын! Сага ырыскы-нимет берген элем, кантип колдондуң? Шугурчулук кылдыңбы? Сага материалдык-рухий байлык берген элем, аны менен эмне таптың?» - деп суракка алат.

Пенде жузун оң тарабына буруп, пайгамбарлардын рухтарына жана периштелерге салам берет. Аларга мындай дейт: «Эй, рухий ааламдын падышалары! Бул жаман кишиге шапаат кылгыла, бул кунөөкөрдун буткул денеси кунөө баткагына батты.

Пайгамбарлар салам берген кулга төмөнкучө жооп кайтарышат: «Жардам кунуөтуп кетти. Жардам дуйнөдө болушу мумкун эле. Ал жерде кайрымдуу иштерди кылган жоксуң, ибадат кылган жоксуң. Убактыңды бош нерселерге короттуң!

Кул бул сапар жузун сол жагына буруп, жакындарынан жардам сурайт. Алар: «Биз сага жардам бергидей кучубуз жок. Тарт колуңду, Раббиңе жообуңду өзуң бер!» - дешет.

Эки жактан да жардам ала албаган кул чарасыз калат. Баарынан умутуузулгөн абалда алакан жайып, жалынып-жалбара баштайт: «Йа, Рабби! Баарынан умутумдууздум. Кул акыр-аягы жалгыз сага гана сыйынат. Сенин чексиз ырайымыңа, мээримиңе сыйындым.»

Бул ой мухитин толкуткан Азирети Мавляна жогоруда айтылганды төмөнкучө улантат:

«Намазыңды бул жагымдуу нерселерди көруп туруп, аягында иштин ушундай боло турганын тушунгун! Эсиңди жыйнап, намаздын сырткы жагынан гана эмес, рухий жагынан да пайдаланууга аракет кыл, сырттан эмес руханий жактан жогорула. Тооктун жем жегениндей Алланын улуктугунан кабарсыз турдө башың менен жайнамазда чокулаба! Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) «Уурунун эң жаманы – намазынан уурдаганы» - деген хадисине кулак сал!» (Хаким, Мустадрак, 1-353)

Намазды чын журөктөн окуп, таптакыр башка ааламдарда жашаган, ыйлаган, жалынып-жалбарган кишинин намазы ушундай барктуу болгондуктан, Алла Таала ага «Лаббайк» (Кулагым сенде, пендем) - деп кайрылат.

Намазда хушуунун жузөгө ашканы, же ашпаганы тууралуу хадисте минтип айтылат:

«Эки киши бир эле убакытта, бир эле жерде эки ирекет намаз окуйт, (бирок) алардын ортосундагы айырма асман менен жердей.» (Ихья)

Ошондуктан төмөнку аятта хушуу толук ишке ашышы учун, чыныгы момундар намаздарын коргогон жана толук аткарылышына кам көргөн кишилер экени тууралуу минтип айтылат:

**«Алар ар дайым намаздарында.»** (Маариж: 34)

Мындан тышкары ошол эле сурөнун башка бир аятында:

**«Алар намазын дайыма окушат.»** (Маариж: 23) – деп айтылган. Аарифтер муну төмөнкучө чечмелешкен:

«Бул аяттан максат – намаздын руху. Анткени окулган намаздын сырткы көрунушу дайыма уланбайт. Рухтун рукуу менен саждасы бар; намаздагы рукуу менен сажда сырткы көрунуштөр. Дайыма болуучу намаз – бул, ар дайым Алланы көңулдөн сырт калтырбоо.»

Азирети Мавляна да бул аяттын каймана мааниде айтылганын белгилеп, муну:

«Пенде намаздагы абалын намаздан кийин да сактайт. Ушундайча, буткул өмурун адеп-ахлак, хушуу; тилин жана дилин сактоо менен өткөрөт. Бул – Алла досторунун абалы!» - деп чечмелейт жана төмөнкулөрду кошумчалайт:

«Бизге туура жолду көрсөткөн, бизди жамандыктан сактаган намаз беш убакыт окулат. Ал эми Аллага ашык болгондор дайыма намаз абалында. Анткени ашыктардын журөгундө алоолонгон Алла суйуусу беш убакытка дагы, беш жуз миң убакытка дагы сыйбайт!

Ашыктардын (Алла досторунун) намазы балыктын суудагы абалына окшош. Балык суусуз жашай албаганы сыяктуу ашыктар да намазсыз жашай алышпайт.

Ашык болгон киши суйгөну менен бир аз эле бирге болбой калса, бул ал учун миң жылга тете болот. Суйгөнунун жанындагы миң жыл ага аз гана убакыттай сезилет. Ушундан улам ашык көңулунун Раббиси менен жеке калуунун жолу жалгыз гана намаз болгондуктан, Алла алдында болууну көксөй, дайыма намаз абалында болот. Окуган миң ирекет намазы аларга бир ирекеттей эле сезилет. Бирок бир ирекет намаз окубай калса, миң ирекет намаз окубай калгансып, журөгу сыздап, капаланат.

Эй, акыл ээси! Намаздагы бул абалды акыл көп тушунө бербейт. Муну тушунуу акылдын курмандыкка чалынып, жан-дуйнөнун тирилишине көз каранды.»

Жан-дуйнөнун тирилиши пенденин кайсы кыбылага жуз бурганына караштуу болот. Муну Азирети Мавляна төмөнкучө баяндайт:

«Падышалардынкыбыласы–таажыменентакты, дунуйөкорлордун кыбыласы – кумуш менен алтын. Бутпарастардыкы - суу менен ылайдан жасалган нерсе (идол); ак журөктөрдун кыбыласы – рух менен журөк; захиддердин кыбыласы – михрабы кабул (Алла тарабынан ар дайым кабыл кылынчу жер); кайдыгерлердин кыбыласы – маанисиз нерселер; жалкоолордун кыбыласы – уйку жана тамак; адамдардын кыбыласы – илим жана ирфан менен азыктануу.

Билгиле, намазда биз бурулган кыбыла – Каабанын имараты эмес, ал турган жай. Анткени ал имарат башка жерге көчурулсө да кыбыла болбойт.»

**Ошондуктан намаз учун жузду Каабага бурубатып, журөкту Аллага буруш зарыл. Анткени журөктун кыбыласы – Алла Таала**.

Пайгамбарыбыз болсо хушуунун сакталып, толук ишке ашышы учун:

«Амалдар ниеттерге жараша.» (Бухарий, Бадул-Вахий, 1) – деген.

Бул хадис талап кылгандай, намаздын рухуна ылайык толук ниет кылыш зарыл. Бул болсо кайсы намазда жана кимдин алдында экенин билуу, журөктө болгондорду көзөмөлдөө жана Алланын ыраазылыгынан башка бардык ой-максаттан оолактоо дегенди билдирет.

**Такбирди** так айтуу аркылуу Алланын улуктугун дилде сезиш керек. Колдор кулактарга чейин көтөрулуп, дунуйө иштерин толугу менен артка ыргытып, Алланын алдында болуунун лаззаты көңулдөрду балкытып, бул ааламдан чыга акырет ааламында болгондой намаз окуш керек.

**Кыямда** бир гана сажда жерин тиктеп, Алланын алдында турганын туюу сезиминен аз дагы болсо ажырабай, Алланын алдында алсыз, муктаж экенин сезип, моюн сунуучулуктун туу чокусуна чыгуу аркылуу Раббибиздин периштелерине:

**«Кандай жакшы кул!»** - деп мактаган тобуна кирууге аракет кылуу абзел.

**Кыраатта** аяттарды туура жана так окуп, мумкун болушунча маанилерин тушунгонго аракет кылып, суро менен аяттарды окуп жатканда:

«Куран окуган киши Алла менен суйлошкон болуп саналат.» (Абу Нуайм, Хилья, 7, 99) – деген хадистин сырына ылайык тил менен бирге дилдин да ойгоо, бейкут болушу шарт.

**Рукуудагы** тасбихтерди маанисин ойлой, Алланын улуктугун сезе айтыш керек.

**Саждадагы** тасбихтерди да Алланын улуктугун ойлой айтуу зарыл. Пенденин Аллага эң жакын болгон учуру сажда убагы экенин унутпай,денебиз менен бирге рухубузду саждага жыгып, аяттагы «Сажда кыл жана жакында!» (Аълак: 19) – деген сырга ээ болуш шарт. Ушинтип Алла менен жолугуунун рухий лаззатына ээ болуп, омур бою:

«Рафиикаль-аъла, рафикаль-аъла (Эң улуу доско, эң улуу доско)!» - деп, Аллага ашык болгон ашыктардын кербенине кошулуу жолунда жашоо артык.

**Каада** деп аталган намаздагы отурушта, мурда да айтып кеткенибиздей, тахияттын сырдуу дуйносуно кирип, Алланын алдында анын улуулугун сезе, башты томон салып, бечара боло жалынып-жалбарыш максатка ылайыктуу.

Намаз буткондо салам беруугө келсек, бул пендени бейишке алпара турган намаз аркылуу ээ болунган кулчулук лаззатын толкундана оң жана солубуздагы периштелер менен тең болушуу таризинде болушу керек.

Намаз Алланын алдында талап кылынган турдо окулган болсо, периштелерге берилген бул саламдын алар тарабынан дуйнодогу жана акыреттеги сообу томонкучо болот:

«(Аллага кулчулук жолунда дуйнолук жашоонун кыйынчылыктарына) **сабыр кылганыңарга** (туура жолдон адашпашыңарга) **жооп катары силерге салам болсун, дуйно жашоосунун аягы** (болгон бейиш) **кандай сонун!»** (Раад: 24)

***

Намаз маалындагы хушуу, адеп жана Алла менен жолугушуу абалы адам баласынын кучу жетпей турганчалык кыйын нерсе эмес. Намаздагы улуу жана ыйык лаззатты бир гана сөздөрду коздогон баян катары ойлобош керек. Анткени бизге намазды уйроткон Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) окуган намаздар жогоруда айтылган сапаттардан да жогору турат. Анын рухий тарбиясын алган сахабалардын жана алардын жолун жолдогон олуялардын намаздары да жол корсотуучу нурдуу чырак сыяктуу.

## Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) намаздары

Айтылган маалыматтарга караганда, Алланын элчиси (саллалоху алейхи васаллам) намазга турганда, кокурогунон дайыма жаргылчактын айланган ташынын унундой эчкире ыйлаган ун угулуп турчу экен. Азирети Али (Алла андан ыраазы болсун) бул боюнча бир ирет кубо болгонун томонкучо баяндайт:

«Бадр согушунда Расулалланын бир дарактын алдында ыйлай намаз окуганын кордум. Ошол абалда таң атырды.» (Фазаилил Амал, 299)

Мындай ыйлоо абалынан башка, Азирети Мухаммед Мустафанын (саллалоху алейхи васаллам) кокурогунон кээде кайнаган казандан чыккан ундой добуш угулуп турчу экен. Айша энебиз (Алла андан ыраазы болсун) мындай дейт:

«Расулалла (саллалоху алейхи васаллам) намазга турганда, журок тушунан кээде казанда кайнаган суунун унундой ун чыкчу.» (Абу Давуд,

Салаат, 157, Насаи, Сахв, 18)

Мындан тышкары, Азирети Айша энебиз Расулалланын (саллалоху алейхи васаллам) намаз окушуна байланыштуу төмөнкулөрду айтат: «Алланын элчиси биз менен, биз да аны менен суйлөшчубуз. Бирок намаз убактысы келгенде, бизди таптакыр таанывагандай бир тургө келип, буткул дитин коюп, намаз окучу.» (Фазаилил Амал, 303)

Мына, намаздан ушундайча туйгу алуу адам көңулунун эң чоң максаты болушу шарт. Бул толук бойдон мумкун болбосо да, жок дегенде ошол жолдо аракет көрсөтуш зарыл. Башкача айтканда, Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) намаздары биз учун тунку асмандын жылтылдаган жылдыздары сымал. Ага канчалык жакындай алсак, ошончолук береке-кут табабыз.

Төмөнку нерсени эсибизден чыгарбашыбыз керек, эч бир иш-аракет дароо эле эң сонун даражада аткарылбайт, тескерисинче, ибадаттар тууроо турундө башталат. Бул улам тажрыйба арттырган сайын, чеберчилиги да улам өсуп отурган бир устаны элестетет. Бул чындыкты эске алып, намазды эң сонун турдө окуй албагандар эч качан умут узбөстөн, уланта бериш керек. Бир грамм алтынды алыш учун тонна-тонна кумэленгени сыяктуу, толук жана ыкыластуу намазга жетиш учун тууроо турундө болсо дагы сабырдуулук, тырышчаактык менен улантып, бейкуттукка, хушуугa ээ болгонго аракет кылуу максатка ылайык.

Бул учун намазды төмөнку хадиске жараша окуу шарт:

«Намазды кудум акыркы намазың сымал оку! Эртең өкунө турган сөзду айтпа, адамдар каалаган (орунсуз) нерселерди каалаба!» (Ибн Маажа, Зухд, 15)

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу мажилистеринде жетилген сахабалардын жана алардын жолун жолдогон Алла досторунун абалдары дайыма ушул жогоруда айтылган хадистин алкагында болгон.

## Исламдагы улуу инсандардын намаздары

**Азирети Умарды** бир мажусий найза менен жаралаган эле. Каны көп кетип, бир маалда эси оой кулап тушөт. Бул анын өлум алдындагы эсин жоготуусу болчу. Бирок намаз убактысы келгенде кулагына минтип шыбырашат: «Намаз, эй, Умар!» Муну уккан Азирети Умар укмуштай тездик менен өзунө келип, ошол абалы менен намаз окугандан кийин:

«Намазы болбогондордун исламда орду жок.» - деп, кайра эсин жоготот.

**Азирети Али** намазга турганда, жузу кубарып, эч нерсе сезбей калар эле. Бир согушта бутуна кадалган жаанын огун намаз учурунда чыгарууларын өтунөт. Жанындагылар жаанын огун сууруп алышканда, эч нерсе сезген эмес. Андан:

- Эй, момундардын амири! Намаз убактысында намазда жузуңуз эмне учун өзгөруп, титирей баштайсыз? - деп сурашат.

- Жер, асман жана тоолор көтөрө албаган бир аманатты аткаруу убагы келди. Аны кемчиликсиз аткара аламынбы, же албаймынбы, биле албайм! - деп жооп берет.

Сахабалардын бардыгынын журөктөрун намазга турганда Алла коркуусу каптачу.

**Азирети Хасандын** (Алла андан ыраазы болсун) даарат алып жаткан учурда өңуөзгөруп кетчу. Муну байкаган бирөө андан:

- Йа, Хасан! Даарат алып жатканда эмнеге өңуң кубарып кетет? – деп сурайт. Ал болсо минтип жооп берет:

- Кудуреттин жападан-жалгыз ээси, Азиз жана Жалил Алланын алдына чыкчу убакыт келди...

Азирети Хасан мечитке киреpде минтип дуба кылчу: «Йа, Раббим! Кулуң эшигиңе келди. Оо, мээримдуу Раббим! Кунөөкөр пендең сага келди. Сен салих кулдарыңа жаман

кишилердин күнөөлөрүн кечирүүнү буюрдуң. Анткени сен кечирим ээсисиң. Йа, Рабби! Мен кылган жамандыктарды да ошол кечирим менен кечирип, мага ырайым кыл!»

**Азирети Зейнелабидин** да даарат аларда өңү кубарып, намаз окуурдун алдында буттары титиреп кетчү. Мунун себебин сурагандарга:

- Кимдин алдына бара турганыңарды билбейсиңерби? – деп жооп берчү.

Бир жолу ал намаз окубатканда, үйүнөн өрт чыгып кетет. Бирок ал аны сезбейт. Ал салам берип, намаздан чыккандан кийин муну ага билдиришип, минтип сурашат:

- Үйүң өрттөнүп атса да, муну сага сездирбеген нерсе эмне эле? Анда Азирети Зейнелабидин:

- Адамдарды күткөн акырет өртү мага бул дүйнөдөгү кичине өрттү сездирбеди, - дейт.

**Муслим бин Ясардын** намазы да ушундай болчу. Ал Басрада бир мечитте намаз окуп жаткан эле. Так ошол учурда мечиттин жарымы кулап түшөт. Бирок Муслим бин Ясар мындан бейкапар намазын окуй берет. Салам берип, намазын бүтүргөндө:

- Мечит кулап түштү, үнчүкпадың? Мунун сыры эмнеде? – деп сурашат. Ал таң калып:

- Мечит кулады дейсиңерби? – деп, намаз учурунда эч нерсе сезбегенин билдирет.

**Азирети Суфьян Саври** жети күн үйүнөн чыкпай ибадат кылат. Эч нерсе жеп-ичпейт. Анын бул абалын устазына билдиришет. Устазы:

- Намаздарын унуткан жокпу? – деп сурайт.

- Албетте, намаздарын убагында, ирэттүү окубатат.

- Аллага мактоолор болсун, шайтан аны азгыра алган жок.

Алла досторунун бири мындай дейт:

**«Мисирдик Зуннундун** артында бир сапар дигер намазын окуп калдым. Ал куттуу олуя «Аллаху Акбар» дегенде, ага «Аллах» деген сөздүн аябагандай чоң таасир бергенин байкадым. Ошол учурда денеси таштай катып калды. Мен болсо анын мындай такбир алышынын сүрүнөн жүрөгүм жарылып кете жаздады.»

**Амир бин Абдуллах** намазга турганда тышкы дүйнөдөн таптакыр кол үзүп, эч нерсе анын намазындагы хушуусун буза алчу эмес. Ал:

«Намазда башкалардын эмне кылып жатканын билгенден көрө, денеме ок жаңылсын!» - дечү.

Учурда сахабалар жана табийиндер окуган намаздардын маңызына жете албагандар намаздагы лаззат менен жыргалчылыктан ушунчалык алыс калгандыктан, алардын бул бийик сапаттары тууралуу шек-күмөнгө түшүүдө. Бул жалган дүйнөнүн маанисиз, бош нерселери тууралуу таң атканча сүйлөшсө болот да, жалган дүйнөдөн миңдеген эсе бийик турган рухий лаззаттар менен таң атырганга эмнеге мүмкүн болбосун? Ушуну анча түшүнө беришпейт. Бирок бул лаззаттын даамын тата албагандарга муну түшүндүрүш, албетте, абдан кыйын. Кайдыгерликке дуушар болгон кишилер бул дүйнөнүн жалган сүйүүлөрүнөн улам бардык нерсени унутушат да, сүйүктүүлөрдүн сүйүктүүсү болгон Алла Таала менен маек куруу дегенди билдирген намаздын лаззатын түшүнө алышпайт. Бул абал кандай гана көңүл оорутарлык көрүнүш!

Ал эми чыныгы намаз пендени Алланы таанууга, Алланын бергендерине шүгүр кылууга жана чын ыкыластуу кул болууга жеткизет. Ошондуктан намаз жүрөгү Алланы сүйүү менен толгон ыймандуу кишилерге оңой келет, ага болуп көрбөгөндөй лаззат тартуулайт. Бул себептен улам алар намаздан бир аз да болсо ажырабайт. Азирети Вейсел Карани намазга турган убакта андан айрылгысы келчү эмес. Бир гана адамдык

муктаждыктары себептүү намазын токтотчу. Бирсапар зыяратка келген бир киши аны көпкө күтүп калат. Бирок анын ар бир салам беришинен кийин кайра намазга турганына байланыштуу өзүнө-өзү мындай дейт:

«Эй, көңүл! Бул кишиден пайда алыш үчүн зыяратка келдиң. Мына, анын абалы, көрүп турасың! Насаат сөз угуштун кажети жок. Анын ушул абалынан сага тийиштүү сабак алалсаң, бул сага өмүр бою жетет.» - дейт.

Бул абал ал кишиге үнсүз-сөзсүз, бирок жетик сабак болгон. Ушинтип ал бул рухий сабак аркылуу көңүлүн бейкуттукка толтурган.

Бирок бул абалдан бейкабар болгондорго токтолсок, Алла Таала алардын абалын төмөнкүчө билдирет:

**«...Чынында ал** (намаз) **чын жүрөктөн берилбегендерге, калетсиз, оор** (келет).» (Бакара:45)

Бул жерден төмөнкү чындыкты белгилей кетиш керек:

Алла досторунун жана салихтердин намаз аркылуу ээ болгон бийик деңгээлдерине жетиш өтө оор болсо да, дилибиздин жөндөмүнө жараша чын ыкыластан аракет кылыш керек. Шайтан кээде «Мындай кайдыгер намаз окугандан көрө таптакыр окубай эле койгон жакшы,» - деп шыбырап, адамды коркунучтан коркунучка туртуп, тузакка түшүрөт. Андыктан бул ой-пикир балээ-апаатка себепкер. Намазды таптакыр окубай койгондон көрө, ушундай окуган жакшы деп ойлош керек. Ортодогу айырма абдан чоң: намаз окубаган киши ар дайым зыянда; ал эми, кемчиликтүү да болсо дайыма намаз окуган киши бир күнү болбосо да бир күнү Алла Тааланын мээримине ээ болуп, Ал тарабынан кабыл кылынган, макталган даражада намаз окуп калышы мүмкүн. Өмүрүбүздө бир жолу болсо дагы жалган дүйнөдөн таптакыр кол үзө, ушундай бир намаз окуй алсак, аны Аллага көрсөтүүдө жүзүбүз жарык болот.

## Беш убак парз болгон намаз

Парздар Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) Жабрайил периште аркылуу билдирилген. Бирок беш убак намаздын парздары булардан бөтөнчөлөнүп, мираж түнү Алла Тааланын өзү тарабынан Ааламдар Сыймыгы Азирети Мухаммедге (саллаллохуалейхи васаллам) белек катары сунулган. Адегенде элүү убакыт парз кылынган намаз Муса Алейхиссаламдын асманда Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам):

- Йа, Расулалла! Мен сенден мурун исрайилуулдарын сынап көргөм. Элүү убакытка сенин үммөтүңдүн күчү жетпейт! – деген кеңешинен улам Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) ошол түнү Алла Таалага беш убак кайрылып, жалбарган. Натыйжада намаз беш убакка түшүрүлгөн.

Азирети Муса Азирети Мухаммед Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам):

- Беш убакка да күчтөрү жетпейт! – дегенде, Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам):

- Раббимден мындан аз сураштан уялам, - деп беш убакытка токтолгон.

Бирок Алла Таала Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) дубасынын берекеси менен ыракым көрсөтүп, намазды беш убакка азайтуудан тышкары, ошол түнү элчисине төмөнкү сүйүнчүнү кабарлаган:

«Эй, Расулум! Менин алдымда сөз эч качан өзгөрбөйт. Бул беш убак намаздын сыйлыгы катары сен элүү убакыт намаздын сообун аласың.» (Ибни Маажа, Икаматус-салат, 194)

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) уммөтүнө бул беш убакыт намаз тууралуу мындай дейт:

«Алла Таала: «Сенин уммөтүңө беш убак намазды парз кылдым. Өз даражамда берилген бир сөз бар: кимде-ким ал намаздарды өз убактысында окуса, аны, сөзсуз, бейишке чыгарам; кимде-ким ал намаздарды сактабаса, менин ага берген эч кандай сөзум жок.»(Ибни Маажа, Икаматус-салат, 194)

Дагы бир хадисте минтип айтылат:

«Алла пенделерине беш убак намазды парз кылган. Ким бул намазды толугу менен аткарса, Алла аны кыямат куну бейишке чыгарам деп кескин сөз берген. Ким намаздарды анча маани бербестен кемчиликтуу турдө окуса, Алладан ага берилген сөз болбойт. Кааласа азаптайт, кааласа кечирет.» (Ибни Маажа, Икаматус-салат, 194)

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларына беш убак намаздын канчалык маанилуу экенин тушундуруш учун, төмөнкучө кайрылат:

- Кандай дейсиңер, эгер эшигиңердин алдынан суу акса жана ал сууга беш убак жуунсаңар, кир калабы? Сахабалар:

- Эч кандай кир калбайт, - деп жооп беришкенде, Расули Акрам (саллаллоху алейхи васаллам):

- Беш убак намаз да дал ушул сыяктуу. Алла беш убак намаз менен кунөөлөрду тазалап жок кылат, - деген. (Бухарий, Мавакит, 6)

Башка хадистерде төмөнку суйунчулөр бар:

«(Пенде) чоң кунөөлөрдөн сактанып, алардан оолак турганда, парздан парзга чейинки жана жумадан жумага чейинки окулган намаздар араларындагы кетирилген майда кунөөлөрду жууп кетирип турат.» (Муслим, Тахарат, 14)

«Мусулман парз намазын өз убактысында, жакшылап даарат алып, хушуу ичинде намазды толугу менен окуса жана чоң кунөөлөрду кылбаса, бул намаз мурдагы кунөөлөрунө каффарат болот.» (Муслим, Тахарат, 7)

Парз болгон беш убак намаздын ар биринин бөлөк-бөлөк мааниси, баасы бар экенин айта кетишибиз зарыл. Кундун белгилуу убактыларына бөлунушу болсо адам баласы учун ары рухий, ары денелик жактан миңдеген пайдалары, хикметтери бар. Ошон учун булардын ар бирин өзгөчө көңул коюу менен жан дилден аткарууга кайдыгер мамиле жасабаш керек. Алла Таала мындай дейт:

**«Андай болсо, кеч киргенде жана таң атканда; кундуздун аягында жана тун оогондо Аллага тасбих айткыла!** (Аны аруулагыла) **асмандардагы жана жердеги мактоолор Ага гана таандык.»** (Рум: 17-18)

Абдуллах бин Аббас (Алла андан ыраазы болсун) бул эки аят беш убак намазга ишаарат кылат деп:

«Аятта айтылган «таң атканда» деген сөз багымдат намазына;

«Туш оогондо» дегени бешим намазына;

«Кундуздун аягы» дегени дигер намазына;

«Тун оогондо» дегени шам менен куптан намаздарына ишаарат.» - дейт.

Бул аяттарга кошумча иретинде башка аяттарда парз намаздар тууралуу көптөгөн буйруктар жана ишааратттар бар.

Сафиирий беш убак намаздын канчалык маанилуу экенин билдириш максатта мындай дейт:

«Периштелер багымдат намазын таштагандарга: «Эй, фааажир (чоң кунөөкөр)!»;

Бешим намазын таштагандарга: «Эй, хаасир (зыян тартуучу)!»;

Дигер намазын таштагандарга: «Эй, ааси (баш көтөруучу)!»;
Шам намазын таштагандарга: «Эй, наадан (жакшылыкты тушунбөгөн)»;
Куптан намазын таштагандарга: «Эй, жоготуучу!» - деп кайрылышат.»

Ошондой эле бул беш убак намаздын суннөттөрун да калтырбай толук аткарып туруш керек. Бул суннөттөр ошол убакыттын намазын толуктоочу мунөздө Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) өзу тарабынан жарыяланып, аткарылган ибадаттар. Бул тууралуу риваяттардын бир бөлугу төмөнкучө:

«Багымдаттын эки ирекет суннөту дуйнөдөн жана дуйнөдөгу буткул нерселерден артык.» (Муслим, Салатул-мусафирин, 96)

«Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бешимдин парзынан мурда төрт, парзынан кийин эки ирекет намаз окучу.» (Термезий,Жума, 66)

«Дигерден мурда төрт ирекет (суннөт) окуган кишиге Алла ырайым кылсын.» (Термезий, Салаат, 201)

«Шам намазынан кийин эки ирекет окууга шашылгыла! Анткени ошол эки ирекет парз менен бирге жогору көтөрулөт.» (Разиин)

Куптан намазынын алгачкы суннөтунө тиешелуу:

«Ар бир азан менен кааматтын ортосунда намаз бар.» (Бухарий, Азан, 16) – деген хадис айтылат.

Куптандын акыркы эки ирекет суннөту болсо Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) өмур бою кылып келген суннөттөрунун бири экени баарына белгилуу.

Намаз боюнча эң маанилуу нерселердин бири – анын убагында окулушу. Расулалладан (саллаллоху алейхи васаллам) качан:

- Амалдардын эң жакшысы кайсынысы? – деп сурашса, ал дайыма эң оболу:
- Убагында окулган намаз, - деп жооп берчу. (Бухарий, Мавкитуссалаат, 5)

Бул хадисте сөз бир намаздын экинчи намазга чейинки болгон убактысы тууралуу болубатат. Бирок эң жакшысы – намаздын убактысы кирери менен окулушу. Хадистерде бул тууралуу төмөнкучө айтылат:

«Намаз убактылары келгенде дароо окугандарга Алла ыраазы болот. Убакыттын аягында окугандарды болсо Алла кечирет.» (Жамиул-Фаваид, I, 163)

***

Беш убакыт парз намаздын тышында парз болгон дагы бир намаз бар: ал – жума намазы. Бул намаз боюнча көп нерселерди айтса болот. Бирок анын канчалык маанилуу экенин билдируучун төмөндөгу аят жетиштуу:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Жума куну намазга чакырылганда** (азан окулганда) **соода-сатыгыңарды токтотуп, дароо Алланы зикир кылууга чуркагыла! Эгер билсеңер, бул силер учун артык.»** (Жума: 9)

## Нафил намаздар

Алла Таала бир хадиси кудсийде мындай дейт:

«Кимде-ким менин олуя кулума душмандык кылса, мен ага согуш жарыялайм. Кулумду мага жакындаткан нерселердин ичинен анын парз болгон нерселерди орундатуусу мага көбурөөк жагат. Ошондой эле кулум мага нафил ибадаттары менен да жакындап, менин суйуумө татыктуу болот. Аны бир жолу суйгөнумдөн кийин, анын көрөр көзу,угар кулагы, кармар колу, басар буту (сезер журөгу, суйлөр тили) болом. Менден бир нерсе сураса, беремин, корго десе, коргоймун. Мен кыла турган ишимде момун кулумдун жанын

алууда туйшөлгөнчөлук туйшөлгөн эмесмин. Ал өлумду жактырбайт, мен да ал жактырбаган нерсени жактырбайм.» (Бухарий, Рикак, 38)

Бул себептен улам салих момундар парздарга кошумча кылып сапарга чыгарда, корккон учурларында; бир нерсеге муктаж болгондо; тунку убакыттарда жана башка учурларда Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) суннөттөрунө баш ийип намаз окушат. Алар:

**«...Жуздөрундө сажда изинен калган белгилер бар...»** (Фатх: 29) – деген аят менен сурөттөлгөн инсандардын тобунда.

Намаз – алар учун тойгус сезим. Арийне, нафил намаздар бул тойгус абалдын уланышы учун динибизге киргизилген. Өзгөчө, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) эч бир кунөөсу болбосо да, тункусун буттары шишигиче намаз, чарчагыча Куран окучу. Ошондуктан парз намаздар нафил намаздарга, нафилдер парздарга тоскоол болбойт. Тескерисинче, нафилдер парздарды толуктайт. Бул жерде маанилуу болгон нерсе – аларды аткарууга аракет кылуу.

Хадисте төмөнкучө айтылат:

«Пенде кыямат куну эң алгач намаздан сурак берет. Эгер намазы жакшы жана так болсо, албетте, ал пенде ийгиликке жетип, тозоктон кутулат. Эгер намаз эч нерсеге жарабаган, начар болсо, ал киши зыянга учураган болот. Парз намазында кемчилик бар болсо, Алла Таала:

«Карагыла, кулумдун парз намазын толуктоочу нафил намаздары барбы?» - деп сурайт.

Башка амалдары да ушундай болот.» (Термезий, Салат, 188)

Андай болсо, «Парздар жетет. Аларды толук аткарсак, жетиштуу!»- деп айтуу кайдыгерлик болуп калат.

Анткени парз намаздарын толук, кемчиликсиз турдө орундатуу жана алардын бардыгын Алланын алдында кабыл кылына турган турдө аткаруу мумкун эмес! Канчалык аракет кылсак да, албетте, мезгил мезгили менен кемчиликтерибиз, каталарыбыз болбой койбойт.

Андыктан мындай кемчиликтерибизди толукташ учун нафилдерден башка чара жок. Анткени окулган парз намаздын кайрадан окулушу мумкун болбогондуктан парздардагы кемчиликтер сөзсуз турдө нафилдер менен толукталышы зарыл.

Бирок муну парздарды таштап, нафилдер менен алек болуу деп тушунбөш керек. Парздарды гана аткарып, нафилдерди таштоо дагы, нафилдерди аткарып, парздарды аткарбоо да – экөө тең туура эмес. Туурасы – парз менен кошо нафилдерди мумкун болушунча бейкуттук менен аткарууга аракеттенуу. Расулалла жана сахабаларынын жашоосу – бизге бул боюнча жападан-жалгыз улгу. Ошондой эле каза намаздары болгон кишинин жалаң казаларды окуп, нафилдерди таштаашы да туура эмес. Анткени казалар макирөө[38] убакыттарынан башка кундун бардык убактысында окулат. Ал эми тахажжуд намазы, ишрак[39], духа[40] жана аввабин[41] сыяктуу кээ бир нафил намаздар убакыттарга байланыштуу болгону учун, аларды аткарууга өзгөчө маани бериш керек.

***

Рабиа бин Кааб-аль-Аслами (Алла андан ыраазы болсун) төмөнкучө эскерет:

«Тункусун пайгамбарыбыз менен калчумун. Анын дааратына суу алып келип, кызматын кылчумун. Бир куну мага:

- Эмне кааласаң, айт! - деди. Мен болсо:

- Бейиште сени менен бирге болгум келет, - дедим. Ал:

- Мындан башка эмне каалайсың? – деди. Мен:

- Бир гана ошону каалайм, - дегенимде:

- Анда өзуң учун көп намаз окуп, мага жардамчы бол, - деди. (Муслим, Салат, 226)

Дагы бир хадисте минтип айтылат:

«Кул жашыруун кылган саждаларынан артык эч нерсе менен Аллага жакындай албайт. Башкача айтканда, аны Аллага көбурөөк жакындаткан нерсе – уйундө окуган нафил намаздары» (Ибни Мубарак)

Шакики Белхи мындай дейт:

Беш нерсени беш нерседен таптык:

1. Ырыскынын берекесин духа намазынан;
2. Кабырдын жарыгын тахажжуд намазынан;
3. Мункар-Накирдин суроосуна жоопту Куран окуудан;
4. Сырат көпурөсунөн оңой өтуунун жолун орозо менен кайырсадагадан;
5. Арштын көлөкөсун[42] Алланы жашыруун зикир кылуудан таптык.

Көптөгөн нафил намаздар бар, алар фыкх китептеринде кеңири баяндалат. Алардын маанилуурөөктөрунө токтолсок, төмөнкулөр:

**Духа намазы**

Хадисте мындай делет:

«Киши эртең менен дени-карды соо болуп турса, денесинин ар бир мучөсуучун кайыр-садага бериши керек. (Силердин) кээ бириңер дене мучөсунун ар бирине кайыр-садага бериши керек болгон таризде таң атырат. Ар бир кылган тасбихи (субханаллах) – бир садага, ар бир шугуру (алхамдулилла) - бир садага, ар бир келмеси (Лаа илаха иллаллах) – бир садага, ар бир такбири (Аллоху акбар) – бир садага, жакшылыкка ундөө - бир садага, жамандыктан тыюу – бир садага. Окула турган эки ирекет духа намазы мына ушулардын бардыгына тете болгон касиетке ээ.» (Муслим, Салатул-Мусафирин, 81)

Азирети Айша (Алла андан ыраазы болсун) бул тууралуу:

«Мен Расулалланын духа намазын окуганын бир жолу көрдум. Андан кийин аны өмур боюу таштаган жокмун.» (Бухарий, Муслим) - деген.

**Аввабин намазы**

Бул тууралуу төмөнкудөй хадис бар:

«Кимде-ким шам менен куптандын ортосунда намаз окуса, мына ошол – аввабин (Аллага кайткандардын) намазы.» (Ибни Мубарак, Рикак)

**Тахиййатул масжид намазы**

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу:

«Силерден бирөөңөр мечитке киргенде, отурардан мурда эки ирекет намаз окусун.» - дейт. (Бухарий, Салаат, 60)

**Таравих (тараба) намазы**

Азирети Айша (Алла андан ыраазы болсун) тараба жөнундө:

«Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) орозо айындагыдай көп кылган ибадаттарды башка эч бир айда кылчу эмес. Орозонун акыркы 10 кунундөгу аткарган ибадаттарын башка кундөрдө аткарчу эмес.» (Муслим, Итикат, 832) - деген.

Арийне, хадисте минтип айтылат:

«Кимде-ким орозонун тундөрун сообуна ишенип жана ага жетиш учун намаз менен ихйа (тирилтсе) кылса, өткөн кунөөлөру кечирилет.» (Бухарий, Иман, 27)

Бул намаз аркылуу ихйанын эң биринчи шарты болуп, албетте, тараба намазы саналат. Бирок бул намазды 20 ирекет кылып окуу эң сооптуу экенин эске алсак, башка

намаздарга салыштырмалуу аны аткарууда намаз шарттарына толук баш ийиш керек. Бул тараба намазын да башка намаздардай эле толук эрежеси менен окуп, материалдык-рухий кайдыгерликтен оолак болуу шарт.

**Истихаара[43] намазы**

Жабир бин Абдуллах бул тууралуу мындай дейт:

«Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бизге, Курандан бир сурөөүйрөткөндөй эле, истихараны да уйрөткөн.» (Бухарий, Тахажжуд, 28)

**Хаажат (муктаждык) намазы**

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам), пенде бул дуйнөлук жана акыреттик муктаждыктарын жоюу учун, Алла Таалага намаз аркылуу сыйынышын төмөнкучө баяндайт:

«Ким Алладан бир тилек кылса, же адамдардан тигил, же бул каалоосу бар болсо, алгач, жакшылап даарат алсын жана эки ирекет намаз окусун. Андан соң Аллага мактоолор айтып, шугур келтирсин. Андан кийин пайгамбарга салават (салам-дуба) жолдосун. Акырында төмөнку убаны окусун:

Халим жана Керим болгон Алладан башка кудай жок. Улуу арштын Эгеси Аллага тасбих айтамын. Мактоолор ааламдардын Раббиси Аллага таандык.

Йа, Рабби! Ырайымыңды, чексиз кечириминди, жакшылыктын туу чокусуна жетууну жана бардык кунөөлөрдөн оолак болууну сенден тилейм. Сен кечирбеген эч бир кунөөмду, сен кетирбеген эч бир кайгы-капаны жана сен жойбогон эч бир муктаждыкты калтырба, эй, эң мээримдуулөрдун мээримдуусу Раббим! (Термезий, Витир, 17)

**Тунку жана тахажжуд намазы**

Алланын алдында ар бир убакыттын бөтөнчө бир өзгөчөлугу бар. Кундун кээ бир убакыттары башка убакыттарга салыштырмалуу көбурөөк маанилуу болгону учун мындай учурлардан татыктуу турдө пайдалануу шарт. Ошондой кымбат убакыттардын бири – аят жана хадистер менен баса белгиленген тун мезгили.

Алла Тааланын тунгө берген мааниси жана анын ичине каткан сырлары сан жеткис. Бул тууралуу Раббибиздин: **«Тунгө жана тун жамынганга ант болсун!»** (Иншикак:17) жана **«Бейкуттукка бөлөнгөн тунгө ант болсун...»** (Духа: 2) – деп ант кылышындагы сыр аң-сезимибизге жана жан-дуйнөбузгө ачылган теңирдик терезеге ишаарат кылат.

Тун – жылуу-жумшак төшөктөгу таттуу уйкуну бир гана Алланын ыраазылыгы учун бузуп, Аллага болгон суйуу жана ашыктык менен саждага жыгылуу учуру. Андыктан тундун бир мезгилинде окулган намаз парз болбосо да, Аллага жакындыгы жагынан алып караганда, абдан маанилуу. Ушундан улам көңулдөрдө Алланы суйуу канчалык кучтуу болсо, тунку намазга умтулуу жана ага маани беруу ошончолук кучтуу болот. Тун маалындагы намазды Улуу Дос менен көрушуу десек да болот. Бардыгы уктабаткан кезде ойгоо болуу Алла Тааланын мээримине, суйуусунө жана ырайымына бөлөнуу дегенди билдирет.

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) тункусун буттары шишигиче намаз окучу. Сахабалар мунун себебин:

- Йа, Расулалла! Алла Таала «Фатх» сурөсундө сизди толугу менен кечиргенин билдирсе да, эмне учун өзуңузду мынчалык кыйнайсыз? – деп сурашканда, ал:

- Шугур кылган кул болбоюнбу? – деп жооп берет. (Бухарий, Тахажжуд, 6)

Андан кийин мындай дейт:

«Парздардан кийинки эң пазилеттуу намаз – тункусун туруп окулган намаз.» (Муслим, Сиям, 202-203)

«Тункусун окулган эки ирекет намаз адам баласы учун дуйнөдөн жана дуйнөдөгу бардык нерселерден да артык. Үммөтумө оор келбесе, бул тунку эки ирекет намазды аларга парз кылмакмын.» (Фазаилил Амал, 257)

«Тундун ушундай бир убагы бар, ошол убакта Алладан бир нерсе тилеген мусулманга Алла эмне кааласа, берет.» (Термезий, Витр, 16)

«Эгерде киши тункусун ойгонуп, аялын да ойготсо жана алар бирге эки ирекет намаз окушса, Алла экөөну тең Алланы көп зикир кылуучулардын тизмесине жазат.» (Абу Давуд, Татавву, 18)

«Тункусун намаз окууну эч качан таштабагыла! Анткени ал силерден мурдагы салих кишилердин да адаттарынан болгон. Тункусун ибадат кылуу – пендени Аллага жакындатат, кунөөлөрунө каффаарат болот, денесин оору-сыркоолордон сактайт жана кунөөлөрдөн аны коргойт.» (Термезий)

«Тунку намазды окуган, аялын да ойготкон, ойгонбосо, бетине суу чачып ойготкон кишиге Алла мээримин төксун. Тунку намазын окуган, куйөөсун ойготкон, ойгонбосо, бетине суу чачып ойготкон аялга да Алла мээримин төксун.» (Абу Давуд, Витр, 13)

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Абу Заррдан:

- Сапарга чыгардан мурун даярдык көрөсуңбу? – деп сурайт. Абу Зарр:

- Ооба, йа Расулалла! – деп жооп кайтарат. Анда пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Анда мени кара, мен сага кыямат кунунун сапары кандай болорун жана ошол куну сага пайдасы тие турган нерсени айтайынбы? – деп сурайт. Абу Зарр:

- Ооба, йа, Расулалла! Ата-энем сага курман болсун! Айтыңыз!

- Кайрадан тирилуу кунуучун өтө ысык бир кундө орозо карма. Кабыр жалгыздыгы учун караңгы түндө эки ирекет намаз оку. Кыяматтын чоң окуялары учун бир жолу ажылыкка бар жана муктаж адамга садага бер. Же туура сөз суйлө, же жаман сөз айтуудан тилиңди тый. (Ибни Абуд- Дуня, Китабут-Тахажжуд)

Ал дагы бир хадисинде Абу Хурайрага (Алла андан ыраазы болсун) кайрылып мындай деген:

«Йа, Абу Хурайра, эгер тируу кезиңде да, өлгөндө кабырда да жана кайрадан тирилгенде да Алланын мээриминен арылбоону кааласаң, түнкүсүн Алланын ыраазылыгы үчүн туруп, намаз оку! Абу Хурайра! Үйүндун бурчтарында намаз окусаң, уйуң көктөгу жылдыздар сыяктуу жана ошондой эле буткул дуйнө эли учун да жылдыз сыяктуу болот.» (Ихяйи Улумуддин, I-1023) – деген.

Абдуллах бин Умар (Алла андан ыраазы болсун) көргөн бир тушун эжеси Азирети Хафса (Алла андан ыраазы болсун) аркылуу Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) билдирет. Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ага:

«Абдуллах – кандай гана жакшы киши. Атаганат, тункусун туруп, намаз окуса...» - деген.

Ошол кундөн тартып Абдуллах бин Умар (Алла андан ыраазы болсун) тунку намазын такыр калтырган эмес. (Бухарий, Тахажжуд, 2)

Бир хадисте минтип айтылат:

«Жабрайил келип, мындай деди: «...Чындыгында момундун кадыр-баркы тахажжуд намазында...» (Хаким, Мустадрак, IV. 360)

Алла Таала, суук тундө таттуу уйкусун бөлуп, жылуу-жумшак төшөгунөн туруп, тахажжуд намазын окуган кишиге ыраазы болуп, периштелеринен:

- Бул кулуму тункусун намаз окуганга мажбурлаган эмне? – деп сурайт. Периштелер:

- Сенин мээримиңе жетуу арзуусу менен азабыңдан коркуусу - деп жооп беришет. Алла Таала:

- Андай болсо, менден эмнени каалаcа, ошону бердим. Эмнеден корксо, андан да коопсуз кылдым, - (Фазаил Амал, 299) дейт.

Аяттарда да кулду Раббисине кайдыгер болбостон зикир кылгандардан болууга жана тунку намазды окууга багыттоочу көптөгөн баяндар бар:

**«Тундун бир бөлугундө жана саждалардын артынан кийин Ага тасбих айт.»** (Каф: 40)

**«Тундун бир бөлугундө жана жылдыздар тарай баштаганда, Ага тасбих айт.»** (Тур: 49)

**«Алар** (чыныгы момундар) **тундөрун Раббилери учун кыямга туруу жана сажда кылуу менен өткөрушөт.»** (Фуркан: 64)

Алла Таала Куранда өзунун азабынан корголуп, бейишке татыктуу болгондордун сапаттарын санабатып мындай дейт:

«Алар туну аз укташчу. Таң атпай тообо келтиришчу (Алладан кечирим сурашчу).» (Зарият: 17-18)

Буларга кошумча, Алла Таала каапырлар менен момундарды салыштыруу иретинде ыйман келтиргендердин ичинен тунку намаз окугандарды мисал кылып, аларды «билгендер» жана «билбегендер» деп бөлөт:

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِداً وَقَائِماً يَحْذَرُ الْآخِرَةَ

وَيَرْجُو رَحْمَةَ رَبِّهِ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي

الَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُوا الْأَلْبَابِ

**«Акыреттен сактана тунун саждада, кыямда боло ибадат менен өткөргөндөр, Раббисинин ырайымынан умут кылгандар... Айткын: «Билген менен билбеген теңби?!» Чынында, акыл-эс ээлери гана ибарат алышат.»** (Зумар: 9)

Момундардын тунку намазды окугандарын ушул турдө сыпаттаган Алла Таала тунку намаз жана зикир тууралуу көптөгөн багыт беруучу баянга карабастан, аны аткарбай ага кайдыгер карагандарды төмөнкучө эскертет:

**«Тундун бир мезгилинде Ага сажда кыл жана узун тун тасбих айт. Чындыгында, алар шашкан кунду** (бул дуйнөну) **суйуп жактырышат, оор кунду** (кыяматты) **болсо көңулдөн сырт калтырышат.»** (Инсан: 26-27)

Тунку ибадат боюнча тундун эң артык маалы – тундун экинчи жарымы. Бул тууралуу сахабалар Азирети Пайгамбарыбыздан (саллаллоху алейхи васаллам) минтип сурашат:

- Тундун кайсы убактысында ибадаттардын кабыл болуу ыктымалы жогору? Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Тундун экинчи жарымында кылынган ибадаттар...» - деп жооп берет. (Абу Давуд)

Бирок тунку ибадаттарды кылуу оңой-олтоң болбогондуктан, кээ бир шарттарды аткаруу зарылдыгы бар. Бул учун, оболу, тункуибадатты чын журөктөн каалаш керек, андан кийин кечки тамакты мумкун болушунча жеңил жеп, эртерээк жатуу шарт. Хадисте бул тууралуу минтип айтылат:

«Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) куптандан мурун уктаганга жана куптандан кийин отуруп маектешкенге тыюу салчу.» (Бухарий, Мавакитус-Салаат, 23)

Бир гана Алла жолунда элге кызмат кылуу жана тунду жандандырууга тоскоол болбогон себептер мындан сырт. Азирети Умар (Алла андан ыраазы болсун) мындай дейт:

«Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мусулмандарга тиешелуу болгон маселелер боюнча Абу Бакир менен таң аткыча суйлөшчу, мен да алар менен бирге отурчумун.» (Термезий)

Бул тунку намазга туруудагы оордукту жеңуудө жана уйку менен бирге шайтан биздин желкебизге ыргыткан кайдыгерлик туйунун чечуудө, сергек жана эрктуу болууга даярдайт. Бир хадисте төмөнкучө айтылат:

«Силердин бириңер уктаганда шайтан анын желке жагына уч туйун таштайт. Ар бир туйунгө «Сага тун узун болсун, укта» - дейт. Ойгонуп Алланын ысымын зикир кылганда, туйундөрдун бири жанып кетет. Даарат алганда экинчиси жанат. Намаз окуганда, бардыгы жанат. Ошентип эртең менен жеңил жана көңулдуу турат, болбосо (буларды кылбаса) өтө ыкшоолук менен көңулсуз турат.» (Бухарий, Тахажжуд, 12)

Жогоруда айтылгандардын баары төмөнкудөй жыйынтык чыгарууга негиз берет: тунку намаздар артыкчылыгы боюнча парздардан кийин эң жогорку деңгээлде турат. Бирок тунку намазды окугандар напсине алданып, өзун жогору койсо, зыянга учурарын баса белгилеп кетиш керек. Арийне:

«...Тун ичинде көптөгөн ибадат кылуучулар бар, аларга уйкусуздуктан башка эч нерсе насип болбойт.» (Ахмед бин Ханбал, Муснад, II, 373) - деген хадисти дайыма эстеп журуу абзел.

## Жамаат менен окулган намаз

Намаз боюнча токтолчу эң маанилуу нерселердин бири – парз намаздарынын жамаат менен окулушу.

Намаздын жамаат менен окулушу – важип өкумундөгу муъаккад суннөт жана мусулмандардын өзгөчөлугу. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам), өмурунун акыркы кундөрун кошпогондо парз намаздарын жамаатсыз окуган эмес.

Жамааттын зарылдыгын билдирген төмөнку окуя көңулдуөзунө бурбай койбойт:

Сахабалардын бири, эки көзу тең азиз болгон Ибни Умму Мактум, жамаат намазынан Азирети Пайгамбарыбыздан (саллаллоху алейхи васаллам) уруксат алыш учун:

- Оо, Алланын элчиси! Менин абалымы билесиң, уйум менен мечиттин ортосунда дарактар, курмалар бар. Ар дайым эле жол көрсөткуч таба албайм! – дейт. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Азанды угасыңбы? - деп сурайт. Ал:

- Ооба, - деп жооп бергенде:

- Андай болсо, жамаатка кел, жөрмөлөп болсо да... – деген. (И. Жанан, Кутубу Ситте, 8-256)

Дагы бир хадисинде:

«Караңгы тундө мечитке баргандар эч кандай көлөкө болбогон махшар куну арштын көлөкөсундө эс алышат.» - деп айтылат. (Ибни Маажа)

Жамаат намазы боюнча көптөгөн хадистер бар. Алардын айрымдары төмөнкулөр:

«Жамаат менен окулган намаз жалгыз окулган намаздан 27 даража жогору.» (Бухарий, Азан, 30)

«...Эки киши менен окулган намаз бир кишинин намазынан; учкиши менен окулган намаз эки кишинин намазынан жогору турат.Андан канчалык көп болсо, Аллага ошончолук жагымдуу.» (Абу Давуд, Насаи, Имамат, 45)

«Куптанды жамаат менен окуган жарым тунду; багымдатты жамаат менен окуган тундун бардыгын ибадат менен өткөргөндөй болот.» (Муслим, Масажид, 260)

«Ким бул беш убак намазды жамаат менен окууну улантса, Сырат көпурөсунөн чагылгандай тез өткөндөрдун башында болот. Мындан тышкары, Алла аны табиъундардын алгачкы тобунун ичинде кылып тирилтет. Кунугө ар туну намазды жамаат менен окууну уланткандар Алла жолунда курман болгон миң шейиттин сообундай сооп алат.» (Жамиул Фаваид, 2-246)

«(Намазда) саптарыңарды туз кармагыла, анткени ал толук намаздын белгиси.» (Абу Давуд, Салат, 93)

Жамаат менен окулган намаз момундардын ыйман кучун арттырат. Жамаатты улантуу аркылуу ыймандуу коом сакталат. Хадисте мындай делет:

«Үйунөн даарат алып мечитке намаз окуганы келген киши ихрам кийип, ажыга барган киши сыяктуу.» (Фазаилил Амал, 275)

Ошол кишинин мечитке баратканда таштаган ар бир кадамына бирден сооп жазылып, бирден кунөөсу кечирилет.

«Ким алгачкы такбирден кечикпей, кырк кун жамаат менен намаз окуса, ага эки бараат (мунапыс) берилет: бири – тозоктон кутулуу барааты, экинчиси – эки жуздуулуктөн оолак калуу барааты.» (Муслим, Термезий)

Кыямат куну Алла Таала:

- Менин кошуналарым каякта? – дейт. Периштелер:

- Сенин кошуналарың кимдер, йа, Рабби? - деп сурашат. Алла Таала:

- Дайыма мечиттерге (жамаат намазына) келгендер - деп жооп берет.

***

Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

«Мечит – ар бир такыбанын уйу. Үйу мечит болгон кишиге Алла жан-дуйнө жайлуулугун, мээримин берип, сырат көпурөсунөн өтуп, бейишке киришке, ошондой эле Алланын ыраазылыгына жетуугө кепилдик берген.» (Табараний)

Жамаат намазын калтырбоо ушунчалык маанилуу болгондуктан хадистерде абдан катуу эскертуулөр айтылат. Бир жолу Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай деген:

- Азанды угуп туруп, эч кандай себепсиз жамаатка келбей, турган жайында намаз окугандын намазы кабыл кылынбайт. Сахабалар болсо:

- А себеби бар болсочу, йа, Расулалла? – деп сурашат. Ал минтип жооп берет:

- Ооруп калса, же кандайдыр бир коркунуч туулса, кечиримдуу.(Абу Давуд, Ибни Маажа)

Намаз убактысы келгенде, ар турдуу шарттар менен мечитке бара албагандар аз киши болсо да, намаздарын өздөрунчө жамаат менен окуулары керек. Бул тууралуу төмөнкучө хадис бар:

«Бир айылда уч киши болуп, жамаат менен намаз окушпаса, аларга шайтан илешип алат. Жамаатка көңул бургула жана ага сөзсуз кошулгула. Анткени бөлунгөн койду бөру жейт.» (Абу Давуд, Ахмед, Насаи)

Куптан менен багымдатты жамаат менен окуу бөтөнчө касиетке ээ:

«Куптан намазын (жамаат менен) окуган киши жарым тунгө чейин, ал эми багымдат намазын жамаат менен окуган киши туну бою ибадат кылган болуп саналат.» (Муслим)

«Адамдар азан окугандын жана алдыңкы сапка туруп намаз окугандын артыкчылыгын билишкенде, буга жетиш учун чучукулак кармаштан башка чара табылбаса,

сөзсуз турдө, чучукулак кармашмак. Намазга эрте баруунун артыкчылыгын билишкенде, ага жетиш учун жарышмак. Куптан менен багымдаттын сообун билишкенде, сойлоп болсо да келишмек.» (Бухарий, Муслим)

Демек, мусулман-момун пенде намаздын сырына жетиш учун, көңулу намазда, кулагы азанда болушу зарыл. Намазга чакыруу азан менен башталгандыктан, жамаатка кошулуу азанга кошулуу мененбашталат. Сахабалар азан айтылганда, бардык иштерин таштап, дароо намаздын атмосферасына кирип кетишчу. Балка урган колдору токтоп, суйлөгөн тилдери тутулуп, дароо мечитти көздөй чуркашчу. Алла менен бирге болуу ышкысына толгон журөктөру төмөнку хадисти ишке ашырышчу:

«Азанды укканыңарда силер да азанчынын айтканын кайталагыла! Андан кийин мага салават жана салам жолдогула! Себеби ким мага бир салават жолдосо, Алла ага он салават (ыракым) жолдойт. Анын артынан мен учун ортомчу сурагыла. Ал (ортомчу) бейиште ушундай бийик даражада тургандыктан, Алланын кулдарынын бирине гана берилет. Мен ошол кул болууну тилеймин. Ким мен учун ортомчу тилесе, ага шапаатым адал болот.» (Муслим, Салаат, 11)

Бул хадис талап кылган азандын дубасы төмөндөгудөй:

اللَّهُمَّ رَبَّ هَذِهِ الدَّعْوَةِ التَّامَّةِ وَ الصَّلاَةِ الْقَائِمَةِ

آتِ مُحَمَّدًا الْوَسِيلَةَ وَ الْفَضِيلَةَ وَ ابْعَثْهُ مَقَامًا مَحْمُودًا الَّذِي وَعَدْتَهُ

Бул хадистен насип албастан, жөн эле мечитке барып-келуу пендени негизги максатка жеткизбейт. Бул тууралуу айтылган: «Киши мечитке эмне максат менен келсе, насиби ошол болот.» (Абу Давуд) – деген чындыкты унутпаш керек.

Жамаат намазы, башка өңуттөн алып караганда, бул кайнаган жашоонун баш-аламандыгын көзөмөлгө алып, иретке салууну уйрөтөт, ошондой эле кулду бир калыптагы тартипке көндурөт. Андыктан бул боюнча айтылган: «Имамдан озуна башын саждадан көтөргөн, Алла Таала анын башын эшектин башына[44] айлантып коерунан коркпойбу?» (Бухарий, Муслим) - деген хадис намаз сабында тартип сактабагандарды бекем тартипке чакырып, Алланын алдында татыктуу турдө ибадат кылууга ундөйт. Антпесе жамаат менен окулган намазда тартип бузулат.

Жамаат менен окулган намаз тууралуу акыркы сөзубузду ар бир момундун журөгу мечитте илинип туруш керек деп аяктасак, жаңылышпайбыз. Анткени кыямат куну эч бир көлөкө болбогон ошол коркунучтуу жайда Алла Таала берген көлөкө менен сыйлана турган жети топтогу кишилердин бир тобун «журөгу мечитке байланган» мусулмандар тузөт.

**Намаз - жападан-жалгыз калканыч**

Ибадаттардын эң жогоркусу болгон намаз – Аллага кайрылып, жалынып-жалбаруунун да эң жогоркусу. Ошондуктан тигил же бул бардык кыйынчылык, кырсык, балээ-апаат жана азапка дуушар болгондо, же болбосо катуу ачууга алдырганда дароо намаз окуш керек. Бул Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) турмушунда көп жолу кайталанган суннөттөрдөн.

Хузайфа (Алла андан ыраазы болсун) бул тууралуу мындай дейт:

«Азирети Паис гамбарыбыз бир кыис ын абалга туш келгенде, дароо намаз окучу.» (Ахмед, Абу Давуд)

Абу Дардаа (Алла андан ыраазы болсун) мындай дейт:

«Бороон-чапкын болгондо, Азирети Пайгамбар дароо мечитке кирип, бороон токтогуча эшикке чыкчу эмес. Ай, же кун тутулганда да, Расулалла дароо намаз окуй баштачу.»

Мында айта кетчу нерсе, Ай жана Кундун тутулуш себебин тигиге-буга байланыштырып, жаңылыш тушунбөө керек. Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) уулу Ибрахим каза болгондо, сахабалардын кээ бири:

- Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) уулу Ибрахим каза болгону учун, Кун тутулду, - дешет. Ал болсо сахабалардын бул жоромолун жактырбай, мындай дейт:

- Кун да, Ай да бирөөнун өлумунө, же туулушуна байланыштуу тутулбайт. (Муслим, Кусуф, 29)

Ошондой эле, буга башка өңуттөн назар салсак, Абу Бакирдин (Алла андан ыраазы болсун) кызы Асмаа да бир жолу Кун тутулганда, Азирети Айшадан:

- Бул бир азаптын, же кыяматтын белгисиби? – деп сурайт. Азирети Айша:

- Ооба, – деп жооп берет.

Амр бин Аастан да (Алла андан ыраазы болсун) төмөнкудөй риваят жазылып алынган:

«Кун тутулган эле. Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) намазга турду. Кыямда турушу ушунчалык узакка созулгандыктан биз аны рукууга ийилбейт деп ойлодук. Андан кийин рукууга ийилип, ушунчалык узун тургандыктан, биз аны өйдө болбойт деп ойлодук. Андан кийин саждага жыгылып, аны ушунчалык узартты: биз аны башын таптакыр көтөрбөйт деп ойлодук. Анан саждадан башын көтөруп көпкө отуруп калгандыктан, ал бизге экинчи ирет саждага жыгылбачудай көрунду. Анан саждага экинчи ирет жыгылып, көпкө чейин ошондой абалда калды. Анан башын өйдө көтөруп, экинчи ирекетти да дал ошондой окуду. Саждада болсо ыйлабатты.

Андан кийин мындай деп жалбарды:

«Йа, Раббим! Мен араларында болгон кезде буларга азап кылбай турганыңды мага убада кылбадың беле? Алар тооба-истигфар кылып, кечирим сурап турганда, буларды азаптабай турганыңды убада кылбадың беле?»

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) намазды бутурөру менен кун кайра ачылып, туш тарапка нурун чача баштады.» (Насаи, Абу Давуд)

Бул баян кундун тутулушу жөнөкөй табигый кубулуштардан эмес экенин көрсөтөт. Бул кубулуш Алланын кудурети менен кыяматты эстетет. Ошондой эле Алла тарабынан болгон бир эскертуу болуп эсептелет. Анткени купкундуз айлананын заматта караңгы болуп кетиши кундун да, айдын да теңирдик буйрук жана кудурет менен ааламдардын Эгеси болгон Аллага кандай моюн сунарын көрсөтуудө жана кыямат куну жуз берчу окуялардан бир узум көзгө суртумдөрду чагылдырууда. Бул адамдар мындан ибарат алып, дайыма сак болушу, жалган дуйнөгө алданбай, бардык нерсенин убактылуу экенин билиши жана тубөлуктуу ааламга ар дайым даяр болушу учун. Анткени тутулган кун экинчи ирет ачылбай коюшу мумкун.

Алла Тааланын мындай эскертуулөрун башка көрунуш, кубулуштардан да көрсө болот. Мисалы, жер титирөөну болтуруучу геологиялык катмардын сызыгы да ушул тургө кирет. Алла Таала кааласа, бул сызыктарды кыймылга келтирбестен деле жерди титиретип, адамдардын жанын алып кете алат. Бирок бул сызыктарды абалтан тагдырга жазып, аларды дайыма пенделерге көрсөтуу аркылуу акыр тубу боло турган кыяматты ар убак эскертуу менен адам баласынын акыретке даярданууда кайдыгерликке тушпөстөн, дайым даяр

болушу учун, мээримдуулугун көрсөтуудө десек жаңылышпайбыз. Албетте, Алла Тааланын эскертуулөру булардан гана турбайт. Сел, бороон-чапкын, айыкпас оорулар ж.б. – бардыгы ушул тургө кирет. Бир акын бул тууралуу мындай деген экен:

Шылтоо болуп бир оору, Ажал келди ааламга.

Бирок бул шылтоо жана себептер болбогондо, адам баласы эч кандай эскертуусуз эле кутуусуздөн ажалдын чеңгээлине тушуп, кыйроого дуушар болушу мумкун эле. Ушундан улам мээримдуу Алла Таала кулдарын сөзсуз боло турган кыяматка даярдоо максатында, бул сыяктуу ар турдуу көрунуштөрду ишке ашырууда. Азирети Надр бул тууралуу мындай дейт:

«Бир жолу купкундуз кутулбөгөн жерден шумдуктуудай караңгылык басты. Азирети Анаска чуркап барып:

- Расулалланын учурунда да ушундай нерсе болду беле? - деп сурадым. Ал:

- Алла сактасын! Расулалланын мезгилинде шамал бир аз катуу соксо эле, кыямат журуп кетет экен деп мечитке чуркайт элек, - деп жооп берди.»

Анткени намаз – бул дуйнөдө көптөгөн кырсыктардан сактаган, акыретте болсо тозок отунан коргогон калкан. Алла Таала Куранда:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُواْ اسْتَعِينُواْ بِالصَّبْرِ وَالصَّلاَةِ

**«Эй, ыйман келтиргендер! Сабыр жана намаз менен жардам сурагыла!»** (Бакара, 153)

Илгери Египетти башкарып турган фараондор династиясы жалпыбызга маалым. Алар өздөрунун ашынган зулумдугу жана текебердиги менен тарыхта калышкан. Азирети Ибрахим доорунда да ошол династия Египетке өкумдарлык кылып турган. Өкумдар Фараон өлкөсунө келген чоочун, сулуу аялдарды дароо карматып, куйөөлөру бар болсо, аларды өлтуртуп салчу. Эгер эркек бир тууганы бар болсо, аялды андан суратып алчу.

Ибрахим алейхиссалам Намруд өлгөндөн кийин, Урфадан чыгып, жанына Саара энебизди ала Египеттин чегинен өтуп баратышканда, Фараон билип калат. Фараондун адамдары аларга жетип келип, Ибрахим алейхиссаламдан жанындагы аялдын ким экенин сурашат. Халилуллах шарият уруксат берген жалганды колдонуп, «дин боордошу» маанисин көзгө тута, «карындашым» деген сөзду колдонот. Бул жоопту угушкан жоокерлер Ибрахим алейхиссаламга тийбестен, Азирети Саараны сарайга алып келишет. Сахих-аль-Бухарийде жазылгандай:

«Саара Фараондун сарайына келгенде дароо даарат алып, эки иреket намаз окуду. Алла Таалага жалбара кайрылды. Алла Таала аны өз коргоосуна алды.»

Натыйжада, Саарага жакындаганга аракеттенген Фараондун деми кутулбөгөн жерден кыстыгып, денесинин эч бир жери кыймылдабай калат. Анткени Алла Таала Азирети Саараны Фараондун жамандыгынан сактап жаткан.

Мындан Фараон абдан коркуп, Азирети Саараны бош коё берет. Муну менен гана тим калбастан куңу Ажарды ага тартуу кылат. Сарайда таң кала карап калышкан адамдарына:

«Бул аял – бир жин экен. Дагы бир аз болгондо, өлуп калмакмын. Мага зыяны тийбесин деп ага Ажарды бердим!» - деп жооп берет.

Мына, Алла учун чыныгы ыкылас менен окулган эки иреket намаздын бул дуйнөдөгу жардамы ушундай болот!

Бул өңуттөн алганда, Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) кандайдыр бир кыйынчылыкка дуушар болгондо уй-булөсунө дароо намаз окушту буюруп, төмөнку аятты окучу:

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِالصَّلَاةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا

لَا نَسْأَلُكَ رِزْقًا نَحْنُ نَرْزُقُكَ وَالْعَاقِبَةُ لِلتَّقْوَى

**«Эй, элчим! Жакындарыңа намазды буюр жана ага** (кыйынчылыкка) **көтөрумдуулук менен сабыр кыл. Биз сенден ырыскы сурабаиу быз, ырыскыны сага биз беребиз. А акыбет такыбалыкка таандык** (такыбалыкта жатат).» (Таахаа: 132)

Ушундаис ча кандаис дыр бир коркунуч, же кырсык тооруган кезде, уис -булөсунө жана уммөтунө намаз окууну буюрган Азирети Паис гамбарыбыз (саллаллоху алеис хи васаллам) башка паис гамбарлардын да мындаис кездерде намаз окушкандарын билдируу иретинде:

«Мурдагы паис гамбарлар да кыис ынчылык, кырсык учурунда намаз окушчу.» (Фазаил Амал, 249) – деген.

Кээде төмөнку хадисти да аис тчу:

«Алла бул уммөткө алсыздардын дубасы, намазы жана ыкыластарынан улам жардам берет.» (Насаи, Жихад, 43)

Аалым Шараани мындаис деис т:

«Намаз окубагандардын жергеси балээ менен кырсыктарга кандаис жакын болсо, намаз окугандардын жергеси алардан ошондоис оолак болот. Эч ким «Мен өз намазымды окуис мун, башкасы мени кызыктырбаис т!» дебесин[45]. Анткени кырсык менен балээ келсе, баарына тегиз келет. Арииc не, Алланын элчисинен (саллаллоху алеис хи васаллам):

- Арабызда салих кишилер болсо да бизге кырсык келеби? – деп сурашканда, ал минтип жооп берген:

- Ооба, эгерде жамандыктар көбөйуп, жакшылыкты басып кетсе... (Муслим, Фитен, 1)

Андыктан ар бир момун колунан келишинче жакшылыкка чакырып, жамандыктан кайтаруусу зарыл. Бул анын жоопкерчилиги.»

Кунөөлөрдөн арылуу да тообо жана намаз аркылуу мумкун. Абдан катуу тообо кылып, Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) мажилисине келип, аны менен бирге намаз окуган бир кунөөкөргө Пайгамбарыбыз:

«Алла сенин кунөөлөрундү кечирди» - деген. (Муслим, Абу Давуд, Бухарий)

## Толук окулган намаз

Куранда Алла Тааланын намазга тиешелуу берген буйруктары «Намаз окугула!» деп эмес, «Намазды толук окугула!» - деген мааниде айтылган.

Толук окулган намаз – момунду напсиге таандык жаман арзуулардын айлампасынан куткарган, эң лаззатуу сезимдерге ээ кылган, абдан пазилеттуу ибадат. Аятта минтип айтылат:

وَأَقِمِ الصَّلَاةَ إِنَّ الصَّلَاةَ تَنْهَى عَنِ الْفَحْشَاءِ

وَالْمُنكَرِ وَلَذِكْرُ اللَّهِ أَكْبَرُ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ

«**Намазды толук окугула! Чынында, намаз абийирсиздиктен, жамандыктан тыят. Алланын зикири, калетсиз, эң улуу. Алла силер эмне кылып жатканыңарды билет.»** (Анкабут: 45)

Намаздын жамандыктардан тыйышы намаздан мурун, намаз маалында жана намаздан кийин да уланат. Эгерде намаз окуган киши жамандыктардан тыйылбаган болсо, анда ал чыныгы намазкан[46] эмес. Мындайлардын намазы боюнча Алланын Элчиси:

«Ким намаз окуп, намазы аны ачык, же көмускө жамандыктардан тыйбаса, ал бир гана Алладан алыстыгын арттырат.» (Жамиул Фаваид 1,339) – дейт.

Ошондуктан намазда хушууга абдан маани бериш керек.

## Кайдыгер окулган намаз

Намаздын адеби жана эрежесинен оолак бир көңул менен окулган жана ичине шайтан аралашкан намаз, адатта, пенденин жузунө урулган кунөө чупурөгу сыяктуу. Куранда минтип айтылат:

**«Намаздарын кайдыгер окугандарга; (аны) эл көрсун деп окугандарга жана дунуйөсун ийне-жибине чейин (элден) аягандарга наалат болсун.»** (Мааун: 4-5)

Тафсирчилер намаздагы кайдыгерликти уч турдө тушундурушкөн:

1. Намазды убагында окубай, каза кылуу;

2. Денеси намазда болсо да, журөгу (ой-санаасы) башка жактарда болуу;

3.Фыкх эрежелерине көңул бурбоо.

Азирети Мавляна:

«-Ыйман деген эмне? - деп акылыман сурадым. Ал журөгумдун кулагына ийилип: - Ыйман адептен турат. - деп шыбырады. Андай болсо, адеби болбогон киши Алланын мээриминен кур калат.» - дейт.

Эн башкы адеп – бул, Алла Таалага урмат көрсөтуу. Бул урмат көрсөтуунун эң жакшы жана эң кучтуу чагылышы ибадаттарда, айрыкча, намазда болушу керек.

Намаздын мазмунуна, адебине жана парздарынын тигил, же мунусуна кылынган кайдыгер мамиле – шайтандын пенденин намазынан уурдаган нерсеси. Намаз окуган кишинин кайдыгерликке ыкташы шайтандын илешуусунө шарт тузөт. Албетте, шайтан тарабынан начарлатылган намаз кабыл кылынбайт.

Кээ бирлер исламдын кызуу кандуу талапкерлери болушканы менен намаз ибадатынын канчалык маанилуу экенин толук тушунө албай, намаздарына ыкшоо, кайдыгер мамиле жасашат. Ал тууралуу Куранда жана пайгамбарыбыз тарабынан айтылган буйрук, осуяттарды жеңил санап, анча маани беришпейт. Намаздагы хушууну аткармак тугул, анын эрежесине жөндөп баш ийишпейт. Окуган намаздары – эптемей-септемей. Алла Таала мындай кайдыгерликтен бардыгыбызды сактасын!

Бул кайдыгерлик аңгегине тушуп калгандар колундагы тоодой чоң байлыкты чыгашага учуратып, банкрот болгон адамга окшош. Анда калган нерсе – бир гана чарчап-чаалыгуу. Хадисте бул тууралуу минтип айтылат:

«Канчалаган намазкандар бар, алардын намаздан алган насиби – чарчап-чалыгуу менен убарадан башка эч нерсе эмес.» (Насаи)

«Намазын зыянга учуратканына карабастан, намазын окуй берген кишинин башка кылган жакшылыктарына Алла маани бербейт.» (Табаранийй)

Мындан тышкары, намаздын негиздерин так аткарбай жана анын башка адептерин да чала-бучук орундоону Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) «уурулук» катары сыпаттап, мындай дейт:

«Эң жаман ууру – намаздан уурдаган киши.» (Ахмед, Хаким)

Бул уурулук шайтандын иши болгондуктан, жогорудагы хадистерде билдирилгендей, адамга чарчоодон башка эч нерсе алпкелбейт. Андыктан намаздан уурдагандар Алланын төмөнку наалатын эстеши керек:

**«Намаздарын кайдыгер окугандарга наалат болсун!»** (Мауун: 4-5)

Бул аят билдиргендей, жалкоолук кылгандар намазга жакындай алышпайт, ал эми напсинин тоскоолунан өтө албагандар намазды формалдуу турдө гана окушат, анын руханиятынан пайдалана алышпайт. Тагыраак айтканда, талап кылынган турдө намаз окубаса, Алланын көзөмөлундө экендерин унутушуп, эс-дартынын баары соодасатыкта, же башка дунуйөлук иштер менен алек болсо, ал эч качан намазкан болуп саналбайт. Ал окуган намаз бул дуйнөдө гана калат. Журөктөгу ыймандын кемтигин толуктаган намаз мындай кайдыгерлерди натыйжада куржалак калтырат. Тескерисинче, моюндарына оролгон азап сыйыртмагы, же чыныгы жуздөрун көрсөткөн кузгу катары жан кыйнаган азаптын кабарчысы болот:

«**Чынында, эки жуздуулөр Алланы алдайбыз дешет. Акыйкатта, Алла аларды алдоодо. Эгер алар намазга турушса, жалкоолонуп, эл көрсун деп гана турушат жана Алланы аз гана эстебесе, башка эстешпейт.»** (Ниса: 142)

## Намаздан оолак болгондор

Олуялар намаздан оолак болгондорду эскертуу иретинде мындай дешет:

«Мал-мулктун, байлыктын көптугунөн кайдыгерликке тушуп, намазга жакындабагандар хашр куну Карун менен кошо тирилишет. Бийлик, башчылыктан улам жакындабагандар Фараон менен кошо тирилишет. Мамлекеттик жогорку кызматтан улам жакындабагандар Хаман менен бирге тирилишет. Соода-сатык, материалдык кызыкчылык себептуу жакындабагандар пайгамбарыбыздын душманы болгон Убай бин Халаф менен кошо тирилишет...»

Намаздан алыс кишилер бул дуйнөлук жашоосун берекесиз өткөрушөт. Жузундө Алла берген сулуулуктун нуру калбайт жана андайлардын кылган эч бир жакшылыгына сооп жазылбайт. Дубалары кабыл кылынбайт. Салих инсандардын суйуусунөн кур калат. Эзелтен бери байкалып келе жаткандай, «Кандай жашасаң, ошондой өлөсуң» демекчи, акыркы деми коркунучтуу натыйжаланып, кыйналып жатып жан беришет. Жаткан кабыры аны кысып, ал жер тозоктун чуңкурунан бир чуңкур болот. Кыяматта да Алла Таала ага каарын төгөт. Эсеби өтө оор болуп, натыйжада, тозокко ыргытылат.

Бухарийдин хадис китебине таянсак, Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) багымдат намазынан кийин сахабаларынан кандай туш көргөндөрун сурачу. Бир куну да ошондой кылып, анан:

«Мен бир туш көрдум, эки киши келип мени алып кетти.» - деп баштап, андан кийин тушундө көргөн бейишти, тозокту жана тозоктогу кишилерге берилген азапты бир-бирден айтып берет. Алардын бири башы таш менен жанчылып, азапталып жаткан киши болчу. Таш ушунчалык катуу тийгендиктен, тийгенде башы чачырап кетип, кайра ордуна келип калып жатты. Азап болсо ушинтип токтобой улана берди.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) өзун алып келген эки кишиден:

- Бул ким? - деп сурайт. Алар:

- Бул киши Куран окуганды билсе дагы, аны окубаган жана парз намазын окубай, уктап жаткан киши, - деп жооп берет.

Ибилис адам баласын башка ибадаттарга караганда намаздан көбүрөөк азгырып, «Намазы жоктун дини жок.» (Табараний) – деген хадис сыпаттаган кишилердин тобуна кошконго аракеттенет жана ошону менен ал адамды Алланын мээриминен алыстатууну көздөйт.

Андыктан баам-парасаттуу момун-мусулмандар шайтандын бул жолдогу тузактарынан өздөрүн коргоп, тигил, же бул себептен улам окуй албай калган намаздардын казасын шашыла окушат жана намаз үчүн эч бир аракетин аябайт.

Эгер хадисте айтылган:

«Кимде-ким бир намазды унутуп калса, аны эстери менен дароо окусун, анын мындан башка каффараты жок.» (Муслим, Масажид, 314) – деген баянга көңүл бурулбаса, карыз намаздары тоодой үйүлүп, натыйжада, пендени акыретте оор жоготууга дуушар кылат.

## Намаз – бул, өзгөчөлүк

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мусулман баласына:

«Исламдын белгиси – намаз. Кимде-ким буткул дитин намазга коюп, убагында, сүннөтү менен бирге окуса, ал – момун.» (Фазаил Амал, 255–256) – деп, эң оболу намазды үйрөтүп, кээ бир хадистеринде болсо намаз диндин тиреги экенин баса белгилей, момун менен каапырды айырмалоочу сыпатка ээ экенин билдирчү.

Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) сахабалары да, намазды башка амалдардан айырмалай аны билип туруп эле таштап койгонду каапырдык деп эсептешчү. Азирети Абу Бакир (Алла андан ыраазы болсун) намаз убагы келгенде, жанындагыларга:

«Эй, адамдар! Тургула! Жаккан (тозок) отуңарды намаз менен өчүргүлө!» - дечү.

Намаз каапыр менен момунду эле эмес, момун менен момунду да даража жагынан бири-биринен айырмалайт. Абу Хурайра (Алла андан ыраазы болсун) бул тууралуу төмөнкү окуяны баяндайт:

«Удаа деген уруудан эки киши Азирети Пайгамбарыбызга келип мусулман болду. Кийин алардын бири бир согушта шейит кетти. Экинчиси болсо бир жылдан кийин өлдү. Бир жыл кийин өз ажалы менен өлгөн киши шейит болгон кишиден мурун бейишке киргенин түшүмдө көрүп:

«Шейиттин даражасы бир топ эле жогору турат. Алгач ал бейишке кириши керек эле...» - деп таң калдым.

Муну Азирети Пайгамбарыбызга айтканымда, мындай деди:

«Кийинчерээк өлгөн кишинин сооптору канчалык көп экенин көрбөй турасыңарбы? Ал шейит болгондон кийин, бул киши бир куттуу Рамазан орозосун толугу менен кармады. Анан алты миң ирекет намаз жана да ушунча, ушунча ирекет намазды бир жыл бою окуп, тигиге караганда көбүрөөк ибадат кылды.» (Ахмед, Ибн Маажа)

Так эле ушуга окшогон бөлөк бир окуяда Расулалла сахабаларынан:

- Бир жыл кийин өлгөн киши дагы бир жылга көбүрөөк ибадат кылбадыбы? - деп сурайт: Сахабалары:

- Ооба, так ошондой, – деп жооп беришет. Анда Азирети Пайгамбарыбыз:

- Ал бир жылдык намаздарында андан көбүрөөк саждага жыгылбадыбы? – дейт. Сахабалар:

- Албетте, көбүрөөк жыгылды, - дешет. Анда Азирети Пайгамбарыбыз:

- Андай болсо, ал экөөнүн ортосунда асман менен жердей айырма бар, - деген.

Намаздын бул улуу өзгөчөлүгү төмөнкү хадисте да баян кылынган:

«Алла Таала эч нерсени ыйман менен намаздан жогору коюп, парз кылган эмес. Эгерде андан да жогору болгон нерсени парз кылганда, аны периштелерине буюрмак. Ал эми периштелердин кээ бири дайыма рукууда, кээ бири болсо, дайыма саждада.»

«Намаз – жихаддын эң барктуусу.»

«Киши намазга турганда, Алла ага бурулат. Ал намазын бутургөндө, Алла да жузун андан бурат.» (Фазаили Амал, 256)

«Асмандан апаат жана кырсык тушкөндө, мечиттегилерден ошол кырсык алыс болот.» (Фазаили Амал, 256)

«Бейиштин ачкычы – намаз.» (Термезий, Тахарат, 3)

«Намаз – ар бир такыбанын (чалган) курмандыгы.» (Кузаи, Муснад, I. 181)

«Кимдин бир эле намазы (убагында окулбай) өтуп кетсе, ал бардык мал-мулкужанабала-бакырасынан колжуугандай болот.»(Насаи,Ахмад)

Намаздагы бул бийиктик жана маанилуулуктөн улам ислам баланы ага эрте жашынан эле тарбиялай баштайт. Буга олуттуу жана кылдат мамиле жасалып, кайдыгерликке жол берилбеши керек экенин Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнкучө баяндайт:

«Балдарыңарга жети жашынан баштап намаз окуганды буйругула. Он жашында (эгер окубаса) бир аз какыс-кукус кылгыла, төшөктөрун болсо бөлуп койгула.» (Абу Давуд)

**Корутунду**

Исламда кайгы-капаны кубанычка айланткан майрамдар намаз менен башталат. Андыктан бул дуйнөдө намаз окуган кишилерге акыреттик жашоо көңул көкөлөткөн майрам сыяктуу десек, жаңылышпайбыз. Анткени намаз пенденин кемтигин ар тараптан толуктоо менен бирге аны Алланын сыйлыгына даярдайт. Намаздын касиеттери тууралуу корутундулап, кыскача төмөнкулөрду айтсак болот:

Материалдык жактан намаз:

Адам денесинин намазда ички жана тышкы кыймылдарда болушу жана ар турдуу убакыттарга бөлунуп окулуп, убакытты көзөмөлгө алышы жашоодо мыйзамга ылайык өмур суруугө даярдоочу көнугуулөр системасын тузөт.

Моралдык жактан намаз:

Алланын алдында болуу абалы, Ал тууралуу ойлонуу; корккон кезде өзун жооткотуу; суйунгөндө лаззат алуу; руханиятты көтөруу; ыйманды сактоо; Аллага жакындыктын артышы сыяктуу кут, берекелерге толо.

Коомдук баалуулуктары жагынан намаз:

Биригуу; таанышуу; жакындык; ынтымак; ыйман жана боордоштук байланыштарын бекемдөөгөөбөлгө тузөт.

Руханият жагынан намаз:

Алланын алдында экенин сезуудөн пайда болгон ыкылас жандуйнө ааламына рухий бир көктөм алып келет.

Мында айта кетчу нерсе, намаз окубоо адамзаттык эч бир шылтоо жарабайт! Эркектер согуштарда дагы кезектешип намаз окушат. Аялдар болсо белгилуу себеби бар кундөрдун тышында эч нерсени шылтоо кылбашы керек.

Бул тууралуу Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) акыркы деминде тили суйлөөгө дарманы жетпей бараткан кезде да, кайра-кайра айткан: «Намазга, намазга көңул койгула!» деген буйругун ар дайым көңулубузгө туйуп журушубуз шарт.

Мына ушул буйрукка көңул коюп, намаздын маңызын тушунгөн инсандар аны көздөрунун нуруна айлантат. Намазга турушкандарында бул жалган дуйнөну унутушуп, руханият ааламына суңгуп, Алла менен рухий турдө жолугушат.

Намазын чыныгы турдө окуган кишиде намаздын буткул өзгөчөлуктөру бар. Мааъариж сурөсундө бул сыпаттардын ичинен төмөндөгулөр белгиленген:

**1. Алар дайыма намаз абалында;**

**2. Жайын тушундургөн жарды жана андан намыстанып тартынган муктаждарга мал-мулкунөн улуш бөлушөт;**

**3. Жаза кунунө ишенип, тастык кылышат;**

**4. Алланын азабынан коркушат;**

**5. Абийирлерин сакташат;**

**6. Аманатты сактап, сөзгө турушат;**

**7. Жалган кубө болушпайт;**

**8. Намаздарын дайым окушат;**

**Мына ушулар – бейиштерде урматка бөлөнгөндөр.»** (Мааъариж: 33-35)

**Йа, Рабби! Намаздарыбызды чыныгы мааниси жана хикмети менен окулган жана мираждa сенин берекең менен ардакталган намаздардан кыл! Намазыбыз көзубуздун нуру жана эки дуйнөдө тең жан-дуйнөбуздун суйунучу болсун!**

**Оомийин!**

## ФЫКХ ТЕРЕЗЕСИНЕН

## ДААРАТ, ГУСУЛ, ТАЯММУМ, НАМАЗ

### ДААРАТ

**Даараттын парздары:**

1.Бетти жууш;
2.Колду чыканакка чейин жууш;
3.Баштын төрттөн бирине суу тартуу (масх);
4.Буттарды кызыл ашыкка чейин жууш.

**Даараттын суннөттөру:**

1.Даарат алууга ниет кылуу;
2.Даараттык «Аузу бисмилла» менен баштоо;
3.Даараттан мурда колду билекке чейин жууш;
4.Тиштерди мисвак, же щётка, же болбосо, бармак менен тазалоо;
5.Даараттык узгултуккө учуратпоо;
6.Суу жеткен жерлерди жышуу;
7.Оозго уч жолу суу алуу;
8.Орозо тутпаган учурда тамакты суу менен чайкоо;
9.Мурунга уч жолу суу алып, сол кол менен чимкируу;
10. Даараттын мучөлөрунун ар бирин уч сыйра жууш;
11. Дааратта жуп мучөлөрду оң жактан баштап жууш;
12. Колу-бутту жууганда, манжалардын учунан баштоо;
13. Сакалчан болсо, сакалын салаалоо;
14. Шакекчек болсо, аны тегеретип, астына суу киргизуу;
15. Кулактарга суу тартуу;
16. Моюнга суу тартуу;

17. Баштын бардык жерине суу тартуу;
18. Манжалардын арасын жуу.

**ГУСУЛ**

**Парздары:**

1.Оозго суу алып, тамакты чайкоо;
2.Мурунга суу алып, жууш;
3.Бардык денени жууш.

**Суннөттөру:**

1.Гусулга ниет кылуу;
2.«Бисмилла» менен баштоо;
3. Денеде бир кир болсо, аны гусул кылардан мурун жууп кетируу;
4.Аурат (тизеден киндикке чейин) жерин жуу;
5.Гусулдан мурда даарат алуу;
6. Денесине уч сыйра суу куюнуу жана сууну дененин бардык жерине жеткизуу;
7.Суу куюнууну баштан баштоо, анан оң ийинге, андан соң сол ийинге куюу жана дененин бардык жагына жеткизуу;
8.Бутунун алдына суу топтолуп калса, буттарды эң акырында жуу.

**ТАЯММУМ**

**Парздары:**

1.Ниет кылуу;
2. Топурак, же топурак кыртышынын турунөн болгон бир нерсеге алакандарды эки жолу уруп, жузду, анан колдорду чыканакка чейин сыйпоо.

**Суннөттөру:**

1.«Аузу бисмилла» менен баштоо;
2.Ирети менен кылуу;
3.Үзгултуксуз кылуу;
4. Кол топуракка тийгенде, оболу, алдыга карай, анан артка карай суртуу;
5.Манжалардын арасын ачык кармоо; 6.Колго жабышкан топуракты кагып тушуруу.

**НАМАЗ**

Намаздын 12 парзы бар. Булардын бир бөлугу намаздан мурун намазга даярдык көруу иретинде аткарылып, намаздын шарттары, же болбосо сырткы парздары деп аталат. Экинчи бөлугу болсо намаз учурунда аткарылып, «намаздын ички парздары» деп аталат.

**Намаздын сырткы парздары**

**1. Хадастан тахарат:** Көзгө көрунбөгөн кирлерден тазалануу. Булдаарат, гусул, же булар мумкун болбогондо таяммум алуу менен болот.

**2. Нажасаттан тахарат:** Көзгө көрунгөн кирлерден тазалануу. Мындай кирлер намаз окугандын денесинде, кийиминде жана намаз окуй турган жеринде болушу мумкун.

**3. Аурат жерлерди жабуу:** Эркектерде тизе менен киндиктин ортосун, ал эми аялдарда болсо кол, жуз жана буттан сырткары бардык жерин жабуу. Намаз учурунда дененин жабылышы тийиш болгон жеринин төрттөн бир бөлугу ачылып калса, намаз бузулат.

**4. Кыбылага бурулуу:** Намаз окуган адамдын Каабага бурулушу. Көкурөгун кыбыладан башка тарапка бурган кишинин намазы бузулат.

**5. Убакыт:** Парз жана важиб болгон ар бир намаздын белгилуу бир убактысы бар. Ар бир намаздын өз убактысында окулушу – парз. Ал убактысынан мурда окулбайт. Аны эч кандай орчундуу себепсиз кийинкиге калтыруу – кунөө.

**6. Ниет:** Окуй турган намазын эстөө. Имам имамдыкка, жамаат болсо имамга ыктыда кылганга ниет кылышы керек.

**Намаздын ички парздары**

**1. Ифтитах такбири:** Намазды баштоо такбири. Ниеттен кийин «Аллоху Акбар» деп такбир айтып, баш бармактар кулактын жумшагына тиет.

**2. Кыям:** Тике туруу. Кучу жеткендер тике туруп, кучу жетпегендер кучу жеткен абалда намаз окушат.

**3. Кыраат**: Намазда Куран окуу. Кыраат кыямда аткарылып, жок эле дегенде уч кыска аяттын көлөмунчөлук аят окулушу керек.

**4. Рукуу:** Кырааттан кийин колдор тизеге жеткидей абалда ийилуу.

**5. Сажда**: Рукуудан кийин бут, тизе жана колдор менен бирге чеке менен мурунду жерге коюу. Бир гана чекенин, же мурундун жергекоюлушу жетиштуу эмес. Чеке жердин катуулугун сезиши керек. Эл абдан көп болгон кезде, арткы саптагылар алдыңкы саптагылардын далысына сажда кылса да болот.

**6. Акыркы отуруш:** Намаздын аягында «Аттахияту» дубасы окула турганчалык мөөнөттө отуруу.

**Намаздын важибдери**

1. Намазды «Аллоху Акбар» деп баштоо;

2. Парз намаздын алгачкы эки ирекетинде, ал эми витир жана нафил намаздарынын ар бир ирекетинде «Фатиха» сурөсун окуу;

3. Фатиханы заммы (кошумча) сурөдөн мурун окуу.

4. Парз намаздардын алгачкы эки ирекетинде, ал эми витир менен нафил намаздардын ар бир ирекетинде бир сурө, же эң кыска сурөчөлук уч кыска аят, же болбосо бир узун аят окуу;

5. Саждада мурун менен маңдайды жерге тийгизуу;

6. Эки сажданы узгултуксуз кылуу;

7. Намаздын ар бир шартын так аткаруу;

8. Үч, же төрт ирекеттуу намаздардын экинчи ирекетинен кийин отуруу;

9. Алгачкы жана акыркы отуруштарда «Аттахиятуну» окуу;

10. Үч жана төрт ирекеттуу парз намаздар менен витир намазынын экинчи ирекетиндеги «Аттахиятудан» кийин өөдө туруу;

11. Жамаат менен окулган кезде багымдат, шам жана куптан намаздарынын биринчи жана экинчи ирекеттеринде, мындан тышкары жума жана майрам намаздарынын бардык ирекеттеринде имамдын «Фатиханы», кошумча сурөну, же аяттарды унун чыгарып окуусу;

12. Бешим жана дигер намаздарынын бардык ирекеттеринде, шам жана куптандын намаздарынын биринчи отурушунан кийинки ирекеттеринде өзу гана уга тургандай кылып ичтен окуу;

13. Тараба намазында жана тарабадан кийин окулган витир намазында имамдын «Фатиханы», заммы сурөну, же аяттарды ун чыгарып окуусу;

14. Имамга ыктыда кылган кишинин «Фатиханы», кошумча сурө, же аяттарды» окубашы;

15. Витир намазында кунут дубасын окуу;

16. Майрам намазына байланыштуу кошумча такбирлерди алуу;

17. Намаздын аягында оңго жана солго салам беруу;
18. Керек болгон учурда сахв саждасын кылуу;
19. Намазда сажда аяты окулганда сажда кылуу.

**Намаздын суннөттөру**

1. Намазды баштаганда, витирдин кунут дубасын окуурда жана майрам намазынын такбирлеринде колдордору кулакка чейин көтөруп, кайра байлоо;
2. Ар бир намаздын алгачкы ирекетинде «Субханака» менен «Аузу биллахини» купуя окуу;
3. Жалгыз, же жамаат менен окулган намаздарда «Фатихадан» кийин «Аамиин» деп айтуу;
4. Намаздагы парз болгон ифтитах такбиринен тышкаркы бардык такбирлер;
5. Рукуудан туздөлуп турганда «Самиъаллоху лиман хамида» жана анын аркасынан дароо «Раббана лакал хамд» деп айтуу;
6. Рукууда уч жолу «Субхаана Раббиял азиим» жана ар бир саждада «Субхана раббиял аъла» деп уч жолу айтуу;
7. Рукууда манжаларды ачык кармап, тизени кармоо; тизени, чыканакты жана далыны баш менен бирге туз кармоо;
8. Саждага жыгылып жатып алгач тизени, анан колду, андан кийин мурун менен маңдайды жерге тийгизип, саждадан өөдө болордо алгач жузду, кийин колдорду, андан кийин тизелерди көтөруу. Эч кандай узурсуздөр учун саждада жузду эки колдун ортосуна коюу;
9. Отурушта колдорду тизеге коюу; «Аттахиятуну» купуя окуу; акыркы отурушта «Аттахиятудан» кийин «Аллохумма салли» менен «Аллохумма барикти» башка дубалар менен бирге окуу;
10. Салам берибатканда, оболу, оңго, анан солго башты буруп «Ассалоому алейкум ва рахматулло» деп айтуу.

**Намаздын адеби**

Намазда кыямда турганда сажда жерине; рукууда буттардын учуна; отурганда тизенин устундөгу колдорго жана салам берибаткан ийиндерге кароо – намаздын адептеринен.

**Сахв саждасы**

Сахв саждасы «байкабай жаңылуу, же унутуу» дегенди билдирип, парз намаздарынын биринин кечиктирилишинде, же важибдердин унутулушунда, же кечиктирилишинде кылынат.

Мисалы, витир намазында кунут дубасын унутуу; «Фатихадан» кийин кошумча-заммы сурө окулушу тийиш болгон жерде окубай туруп рукууга кетуу; биринчи отурушта отурууну унутуу; намазда сажда аяты окулган кезде сажда кылбоо сыяктуу жагдайларда важиб аткарылбаганы учун сахв саждасы кылынат.

Үч, же төрт ирекеттик парз намаздары менен витир намазында экинчи ирекеттен кийин тахиятты окуган соң, дароо өөдө турбастан, «Салли-Баарикти» окугандан кийин өөдө туруу; «Фатиханы» окубай туруп, кошумча-заммы сурө окуу; андан соң «Фатиханы» окубай калганын эстеп, «Фатиханы» окуу сыяктуу абалдарда да важиб аткарылбаганы учун, сахв саждасы талап кылынат.

Сахв саждасы талап кылынган учурда, ал да унутулуп, салам берилип калса, намазды кайра окуу шарт эмес.

Эки дуйнөдө тең мээрим менен берекенин өбөлгөсу

## ЗЕКЕТ ЖАНА СООПКЕРЧИЛИК

Адам баласы бардык макулуктардан өзгөчө ардактуу болуп жаратылган. Кучтуу - алсыз; дени сак - оору, сабаттуу - сабатсыз, бай - кедей, сыяктуу индивиддердин ортосундагы айырмачылыктар жана өйдө-төмөндуктөр коомдук тартиптин сакталып, системасынын камсыздалышы учун дайыма жашайт.

Бул теңсиздиктерди пайда кылууда башкы ролго ээ болгон байлык менен кедейлик бири-бирине карама-каршы эки экономикалык айырмачылыкты айгинелейт. Байлык жана кедейлик сыяктуу турдуу мумкунчулуккө ээ болуу сыноо максатын көздөгөн теңирдик тагдырдын даанышман сырларын өз ичине камтыйт. Байлык жогорку даража, кедейлик болсо төмөнку даража эмес, бул Алланын бөлуштуруусу. Ал мындай дейт:

**«...Алланын мээримин ошолор бөлуп береби?! Алардын бул жашоодогу турмуш-тиричилигин** (азык-зат, керек-жарактар) **биз бөлуштурдук. Ошондой эле бири-бирине баш ийсин деп, биринин даражасын биринен өйдө кылдык. Раббиңдин мээрим-ырайымы алардын жыйган-тергенинен артык.»** (Зухруф: 32)

Бул аятта айтылгандай, байлыкты бөлуштуруу ар турдуу болгон, бирок жоопкерчиликтер дагы ошого жараша болуп, коомдук теңсалмактык эң кемтиксиз турдө тузулгөн. Башкача айтканда, айрым адамдардын байлыкка ээ болушунун натыйжасында, мумкун болгон чектен чыгууларга бөгөт коюу, муктаждардын да байларга карата жеккөруу жана кектөө сыяктуу терс сезимдеринин баш көтөрушунө тоскоол болуу, коомдук турмушту сактоо жана индивиддерди бири-бирине суйуу менен карым-катнашта болуусу учун, зекет **парз** кылынган. Исламдын коомдук шарттарында кедей менен байдын ортосундагы теңсалмактыкты жана суйууну камсыз кылыш учун **«зекет жана соопкерчилик»** ибадаты өзгөчө мааниге ээ.

Бай адам өзунун байлыгын кандай жолдор менен таап, кайда жумшаганы боюнча, башкача айтканда, адал, же арам кирешелеринен, зекет, кайыр-садага жана башкалардан Алланын алдында эсеп берет. Ал байлыгынын белгилуу бир бөлугун кедейлерге беруугө милдеттендирилип, мойнуна байлыгына жараша чоң сыноо коюлган. Эгер бул сынактан өтсө, Алланын ыраазылыгына жана бейишке татыктуу болот.

Кедей болсо жокчулуктагы сабырсыздык, даттануулар, башкаларга жук болуу, зарыл болбосо деле ашыкча нерселерди каалоо, жек көруу, көрө албастык, баш көтөруу сыяктуу сезимдерге ээ болу менен бирге адеп-ахлак жана абийирин сактоо, же сактабоо боюнча суракка тартылат. Эгер Алланын ыраазылыгына татыктуу болсо, анын бул дуйнөдөгу кыйналуусу тубөлуктуу акырет бакты-таалайына айланат.

***

**Зекет** Куранда 27 жерде намаз менен кошо эскерилет. Анын мынчалык көп эскерилишинин өзу эле канчалык маанилуу экенин айгинелеп турат. Бир гана жерде («Момундар» сурөсундө) намаз зекетсиз айтылат, бирок анда да намаз окугандардын зекет бериши тууралуу сөз болот. Мунун себеби – денелик жана экономикалык болуп экиге бөлунгөн ибадаттардын ичинен бул экөөнун биринчи орунда турушу. Арийне, амалдар бири-биринен айырмаланып, өз алдынчалуулукка ээ болсо да, тактап айтканда, бир ибадаттын аткарылбашы экинчисин жоюп жибербесе да, зекетке динибиз канчалык маани бергенин караңыз, Азирети Пайгамбарыбыздан (саллаллоху алейхи васаллам) зекетсиз намаздын, дээрлик, эч нерсеге арзыбай турганы тууралуу өкум чыккан жана ал бир хадисинде мындай деген:

«Намаз окуп, бирок зекет бербеген кишинин намазы (нын кайыры) жок!» (Мунави, Кунузул Хакаик, 143)

Бул себептерден улам момундардын эмири, Азирети Абу Бакир (Алла андан ыраазы болсун), намаз окуп, бирок зекет бербегендердин иш-аракеттерин Кудайды тануу деп тушунуп, аларды динден баш тартуучу катары тааныган жана аларга каршы курөш жарыялаган. Анткени зекет – колунда бардын муктаж кишиге Алла тарабынан дайындалган карызы. Аятта минтип айтылат:

وَفِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ

**«Алардын байлыктарында сурагандын** (муктаждын) **жана ко лунда жоктун** (намысы себептуу сурай албагандардын) **акысы бар.»** (Зарият: 19)

Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу мындай дейт:

«Байлыктын зекетин бергениңде, ээлигиңерге караштуу малмулктөгу жардылардын акысын төлөгөн болуп саналасың.» (Термезий)

Андыктан зекет – бул, нисаб чен-өлчөмунөн көбурөөк байлыкка ээ болгондордун жардыларга Алланын салыгы катары төлөшу жана ал аркылуу колунда калган байлыгын адал кылышы. Зекет катары жыйналган мулк коомдун муктаж кишилерине таратылат. Ошону менен коомдо теңсалмактык, адилеттуулук жана ынтымак-ырашкерлик пайда болот. Байдын байлыгы рухий турдө тазаланып, ээсине толугу менен адал болот. Муну толук тушунуш учун:

**«... Зекетти бергендер** (да тазаланып (тозоктон) кутулду).» (Момундар: 4) деген аятка назар салыш зарыл.

Дагы бир аятта төмөнкучө айтылат:

خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِم بِهَا

وَصَلِّ عَلَيْهِمْ إِنَّ صَلَاتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ

«(Эй, Пайгамбар!) **Алардын байлыктарынан садага ал: муну менен аларды** (кунөөлөрдөн) **тазалайсың, арылтасың жана алар учун дуба кыл! Анткени сенин дубаң – алар учун бир башпаанек.»** (Тообо: 103)

Коомдогу муктаж адамдарды суйундургөн зекеттин аны бергендерге алпкелген кирешеси андан да чоң. Чынында эле, «тазалык» жана «арuулук» деген маанилерди билдирген «зекет» деген сөз адам баласынын кээ бир дил ооруларынан, жамандыктардан арылышын жана мал-мулктун тазаланышын камсыз кылуу сыяктуу зор пайдаларга ээ. Дилдин тазаланышы, рухтун, напсинин жамандыктардан арылышы – пайгамбарлардын жиберилиш сырларынын бири.

Мындан тышкары, зекет – аны беруучу менен алуучунун ортосундагы достук байланыштын жана суйуунуун бекемделишине өбөлгө. Зекет – муктаждарга берилчу салыктын эң азы жана баштапкысы. Толук ыйман ээлери байлыктарын кайыр-садага, кайрымдуулуктар менен аземдешет.

Көпчулук жардылар байларга карата көрө албастык, жек көруу сезиминде болуп, байлар болсо кедейлерди карапайым, эч кандай маанисиз адамдар катары көруп, текебердик жана менменсинуу менен аларды кор тутуп келгендиктен, адамзат тарыхында илгертен бери эле бай-кедейлер арасында араздашуулар жана тирешуу-курөшуулөр болуп келген. Мындан чыгуу – бир гана Алланын дининдеги өзгөну ойлоочулук, айкөлдук,

мээримдуулук, ырайымдуулук жана боордоштук сезимдеринен келип чыккан зекет, кайыр-садага сыяктуу ар туркун соопкерчилик жолдору аркылуу коомдук турмуш бакытка бөлөнгөн «алтын доорлордо» мумкун болгон. Учурда да зекет толугу менен берилсе, коомдо кедей-жардылар, дээрлик, жоголот.

Умар бин Абдулазиздин доорунда акимдер **зекет ала турган кишини таппай калышканы учун**, халифадан кеңеш сурашкан. Анткени байлардын бардыгы зекетин беришчу. Бул себептен улам Умар бин Абдулазиздин доору төрт халифадан кийинки эң сонун доор болуп эсептелет. Чынында, бул – байлыгын жана жанын Алла Таала учун аябоонун мээрим чачкан чагылышы.

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) төмөндөгу сөзундө кедей-кембагал, жардыларга жардам кылуунун тийгизген рухий байлыгын кандай гана сонун чагылдырган:

«Муктаждыкта мукураган көңулдөр тутун толуп кеткен уйгө окшош. Сен алардын дартын угуп, дартына дарман табуу менен ошол думуккан уйгө бир терезе ач: анын тутуну таркасын жана сенин журөгуң жумшарып, рухуң тазарсын!»

Мына ислам адамзаттын бай-кедей деген «жарасын» ушинтип айыктыра алат, ал эми ислам динин тышындагы системалар болсо бул проблеманы толугу менен жоё алышкан эмес, же өтө эле аша чаап көп берип, же болбосо таптакыр бербей коюшкан. Арийне, бул системалардын кай бири башкасынан бир нерсе суроону таптакыр тыйып салган, кай биринде болсо тилемчилик абдан куч алган. Ислам болсо зекет жана соопкерчилик жолу аркылуу бул дартка өтө аяр, өтө акылдуу мамиле жасап, эң сонун чараларды көргөн.

Чынында зекет – исламдын адамзатка берген чоң белектеринин бири. Зекет аркылуу коомдогу кембагалдын, мукураган муктаждын, жолдо калган жолоочунун, жетим-жесирлердин көйгөйлөру белгилуу чен-өлчөмдө чечилет. Мындан тышкары өткөн замандарда болуп өткөн кулчулук чынжырын адам баласынын моюнунан ислам дини бошоткон. Исламдын кулдарды эркиндиктерине жеткизуу, аларга сый мамиле кылуу учун сунуштаган чараларынын эң таасирдуулөрунун бири зекет жана соопкерчилик, кайрымдуулук экени талашсыз.

Ушинтип ислам кыйын абалдарда калган кишилерге эч кандай милдет кылбастан, жардам колун сунуп, көптөгөн айыкпас жараларды туп-тамырынан айыктырган. Мындан тышкары, адамдарга жардам жана жеңилдик сыяктуу болуп көрунгөн, ал эми, чынында, кыйын абалда калгандарды эзуудөн башка эч нерсеге жарабаган суткордук (көп процентке акчалай кредит беруу) илдетине тыюу салган.

Анткени суткор өзунөн башкалардын кыйналышын жана алардын бул абалдарынан пайдаланышты каалайт. Зекет берген киши болсо муктаж кишилердин дартын тең бөлушөт. Анын максаты – Алла Тааланы ыраазы кылуу учун гана пенделердин дартына даба болуу.

Ач көз кишинин мал-мулку канчалык көп болсо да, өзунө аз көрунөт. Бирок кайыр-садага жана зекет берип көнуп калган кишилер март келишет. Аз гана дунуйө аларга жетиштуу. Суткордун болсо жандуйнөсун ачкөздук ушунчалык ээлеп алгандыктан, башкаларды жексен кылуу учун өз байлыгын көбөйткусу келет. Дуйнөнун чоң соода борборлорунун, дээрлик, бардыгында мындай окуяларды жолуктурууга болот. Бул чындыктарга белги иретинде Куранда минтип айтылган:

يَمْحَقُ اللَّهُ الرِّبَا وَيُرْبِي الصَّدَقَاتِ

**«Алла суткордукту кууратат, кайыр-садагаларды өстурөт.»**(Бакара: 276)

Башкача айтканда, Алла суткордук менен акча тапкандардын мал-мулктөрунун берекесин кетирет. Бул берекесиздик пенденин акыретке куржалак барышы дегенди

билдирет. Бул куржалактык кээде бул дуйнөдө да ишке ашат жана арам жолдон табылган опол тоодой байлыктар же бир балээ, же бир оорунун айынан, же болбосо өтө ысырапкор бир мурасчынын колунда самандай сапырылып, бат эле тугөнуп бутөт.

Суткордук, башка өңуттөн алганда, бирөөдөн алынып экинчи бирөөгө берилгени учун, тактап айтканда, бирөөнун тишин булөп курчутуш учун башкалардын канын соргону себептуу коомдук байлыкка зыянын тийгизет. Элди сормо сазга апкелет. Акыры суткордун акыреттик байлыгы менен бакты-таалайы кыйрап жок болот.

Мунун жанында коомдун жарды жана колунда жок жарандарына жардам көрсөтуу иретиндеги садага менен кайрымдуулуктар – коомдук теңсалмактык менен мыйзамдын уланышын камсыз кылганы учун, бул дуйнөдө да, тигил дуйнөдө да береке булагы. Төмөнку мисал бул чындыкты кандай гана сонун чагылдырат:

Бир куну бир тилемчи Азирети Алиге (Алла андан ыраазы болсун) бир нерсе сурап келет. Азирети Али уулдары Хасан менен Хусеис инге (Алла алардан ыраазы болсун): «Апаңарга барып уис дөгу алты дирхемди алып келгиле!» – деис т. Хасан менен Хусеис ин барып алты дирхемди алып келишет. Азирети Али аларды тилемчиге берет. Чынында, ошол учурда алардын өздөрунун да андан башка тыйыны калбай, ага муктаж болчу: азирети Фатима ага ун сатып алмак. Андан соң Али (Алла андан ыраазы болсун) уйунө эми кирейин дегенде, жанына төөмду сатат элем деп бирөө келип, акчасын кийин берерсиң деп, Азирети Алиге төөсун 140 дирхемге сатып, эшигине байлап кетет. Андан көп убакыт өтпөстөн, дагы бирөө келип, ал төөну 200 дирхемге сатып алып, акчасын дароо төлөп кетип калат.

Азирети Али (Алла андан ыраазы болсун) 140 дирхемди төөну саткан кишиге берип, артып калган 60 дирхемди Азирети Фатимага бере, мындай дейт:

«Бул – Алланын: **«Кимде-ким бир жакшылык кылса, ага ошол кылган жакшылыгынын он эсеси берилет.»** (Анъам: 60) деп, Азирети Пайгамбарыбыз аркылуу бизге берген убадасы. Биз алты дирхем бердик, Алла болсо бизге он эсесин тартуулап жооп кайтарды!» (Хаятус-Сахаба)

Бул берекелерге кошумча катары Алла Таала:

«Жакшылыкка жакшылыктан башка сыис лык барбы?!» (Рахман: 60) – деп аис тканындаис , зекет жана каис рымдуулуктар пенделерге көптөгөн мээрим каалгаларын ачып, көптөгөн кырсыктардын, жамандыктардын каалгасын жабат.

Стамбулда баш-аламандык туу чокуга жеткен кундөрдун биринде болуп өткөн төмөнку окуя – жогоруда аис тылган чындыктын кандаис  гана ибараттуу чагылышы:

Беш-алты ууру чоң маркетке кол салып, кассадагы акчанын баарын алып чыгууну талап кылат. Карыган сатуучу аргасыз кассанын ачкычын колуна эми алганда, эшикте сак-сактап кузөтуп турганы аны тааный коюп, дароо сатуучунун жанына учуп жетет жана аны аркасына коргой, досторуна тапанчасын кезеп:

- Бул жерден бир тыйын да албастан чыгып кетебиз! – деп кыйкырат. Эмне болуп кеткенине тушунбөй нес болуп калган достору:

- Эмне болду сага? Ушуга чейин канча дукөнду уурдадык, эчтеме деген жоксуң! Эми эмне болуп кетти? Тур мындай, ишибизди бутурөлу! – дешет. Ал болсо:

- Жок! Бул жерден бир ийне дагы албайбыз. Мени мажбурлабагыла! Мындан мени өлтуруп гана бирдеме ала аласыңар! Бул карыянын ким экенин билесиңерби?! Бул мен кумарканаларда, аракканаларда уй-булөмду, балдарымды унутуп, темселеп жургөндө, аларга мээримин төгуп, кайрымдуулук колун сунган, ата ордуна ата болгон, балдарымды чоңойтуп, окутуп киши кылган адам!

Ал мындай дегенден кийин достору баштарын шылкыйтып, баары жапырт кечирим сурашып, ал жерден кетип калышат.» (Ыраматылык Тимурташ Учар устаздан бир эскерме)

Мынакей, Алла учун жасалган кайрымдуулуктун дуйнөлук пайдасынын мисалы жана «Аз садага көп балээни жок кылат.» - деген хадистин чагылышы!

***

Кедей жана колунда жоктордун ачуу жарасын таңып, аларга бейпилдик тартуулоонун эң сонун мисалдары Ааламдардын Сыймыгы Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) улгулуу турмушунда көп кездешери талашсыз.

Ал бир жактан, жоомарттык ар бир мусулмандын табигый мунөзунө айланышын абдан каалап:

«Берген кол – алган колдон артык.» (Бухарий, Зекет, 18) жана «Эки кишиге гана суктанса болот: бири – Алла ага мал-мулк берип, аны Алланын жолуна жумшоону насип кылган киши; экинчиси – Алла ага илим берип, аны менен амал кылган жана ал илимди Алланын жолунда башкаларга уйрөткөн киши.» (Бухарий, Муслим) – десе, дагы бир жактан:

«Йа, Рабби! Мени кедей кылып жашат. Мени кыямат кунундө кедейлер менен бирге тирилт!.» (Термезий, Зухд, 37) – деп дуба кылган жана куттуу уйунун бир бурчун кедей-кембагал, бей-бечара баш калкалай турган мээрим уясына айланткан. Ал бардык жардылар менен мамиле кылгандай эле, «Асхабы Суффа» деп аталган кишилер менен да тыгыз карым-катнашта болуп, алардын бардык көйгөйлөрун чечкенге аракет кылган жана өзунун кичипейил жашоосу менен эң сонун жооткотуу тартуулаган.

Хадистеринде болсо:

«Алланын алдында байлык боюнча эсеп бербей турган кедейлер байлардан кырк жыл мурун бейишке киришет.» (Термезий, Китабы Зухд)

«Байлар чынында кедейлерден да кедейирээк.» (Бухарий, Китабур Рикак, Бабул Муксирин) – деп, чыныгы иззат менен шарапаттын чен-өлчөму байлык эмес, пазилеттуулук жана такыбалык экенин дайыма айтып келген. Ошондой эле ал уммөтунун ичиндеги кайрымдуулук кылуу насибинен кур калган жардыларга:

«Кимде-ким бере турган эч нерсеси болбосо, бирок жакшы мамиле кылса жана көңулду жумшарткан жагымдуу сөздөрду суйлөсө, бул дагы садаганын бир турунө кирет.» (Бухарий, Адеп, 33) – деп соопкерчиликтин бардык жагдайда мумкун экенин билдирип аларды суйундургөн.

Мындай сөздөр байдын да, кедейдин да баркын көтөрбөйт. Тескерисинче, экөөнун тең өздөрунө тиешелуу жакшы жактарын жана ошолорго карай иш кылуунун зарылдыгын билдируу менен, ар кимдин өз абалына ыраазы болуусу канчалык маанилуу экенин баяндоо болуп саналат. Тагыраак айта турган болсок, эгерде пенде Алланын ыраазылыгын көздөп жашаса, байлык дагы, кедейлик дагы жаман нерсе эмес...

***

Зекет менен кайрымдуулуктагы сырлардын бири – жеке байлыктын болуп көрбөгөндөй чоңоюшуна жана бул себептен улам алсыздардын эзилишине, ошондой эле аларды байларды жек көруу сезими ээлеп алышына тоскоол болуу. Анткени байлык манчыркоо, же текебердикке өбөлгө болсо, бай учун кайгылуу натыйжаланат. Себеби коомдо жардам берген жардам алган – бардык жандар материалдык жана рухий турдө бири-бирине муктаж. Алланын бул системасы даанышмандыктар жана ибарат-сабактарга толо.

Бардык мулк абсолюттук турдө Аллага таандык. Адамдардын байлыгы болсо улам кийинки муунга өткөрулөрун унутпашыбыз керек.

Юнус Эмре (куддиса сиррух) бул боюнча төмөнку саптарында мындай дейт:

Байлык ээси, мулк ээси,
Кана мунун алгачкы ээси?
Байлык дагы, мулк да жалган,
Муну бир аз сен да ойлон.

Арийне, Куранда да минтип айтылат:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ أَنْتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى اللَّهِ وَاللَّهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ

**«Эй адамдар! Аллага силер муктажсыңар! А Алла болсо – беймуктаж, даңктуу зат!»** (Фаатир: 15)

Аяттан тушунуктуу болгондой, мал-мулк жалгыз кишиге да, коомго да таандык эмес. Мулк бир гана Аллага таандык. Биз Алла Таала берген байлык, ырыскы менен жашап журөбуз. Адамдарга берилген нерсе болсо – белгилуу убакыт тилкесинде мал-мулктун убактылуу пайдаланылышы гана.

Бул өңуттөн адып караганда, байлык, мансап – адамдар учун эң чоң сынак. Сулайман алейхиссалам да атактуу падышалыгынан учурунда толук кол жууган, бирок истигфар-тообо кылуунун натыйжасында ал кайра кайтарылган. Бул окуядан ибарат алган Алланын бир олуя пендеси мындай дейт:

«Ырыскынын эмес, Раззактын (ырыскы беруучунун) аркасынан жугур!»

Байлык – бул, Алланын пендесине берген аманаты. Адамдардын аны өздөру каалагандай колдонушу таптакыр туура эмес. Аны Алла көрсөткөн жолдо гана колдонуш керек. Эгер мал-мулк Алланын буйруктарына терс келген таризде сарпталса, адамдар бат эле азоолонуп, ар кандай текебердиктерди, зулумдуктарды жана адилетсиздиктерди кыла баштайт. Мындай апаатка ыктагандардын журөгун байлыкка болгон суйуу ээлейт. Алла Тааланын дуйнө ырыскыларынын ичинде бир гана мал-мулк менен баланы «фитна» (бузукулук) деп эскертиши – булардын журөккө кирип, идолго айлануу коркунучунан улам. Бул бактысыздыкка тушкөндөр учун Алла Таала мындай дейт:

**«...Алтын жана кумуш топтоп, аларды Алла учун соопкерчиликке жумшабагандарга жан чыдагыс азапты суйунчулө! Ал алтынкумуштөр тозок отуна кызытылып, алардын маңдайларына, аркаларына, капталгандарына басылган куну, аларга: «Бул жаныңар учун топтолгон нерселер. Эми топтогон нерсеңердин даамын таткыла!» - деп айтылат.»** (Тообо: 34-35)

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) дагы бир хадисинде мындай дейт:

«Ар куну таңкысын жер бетине эки периште тушөт. Алардын бири:

«Йа, Рабби! Байлыгын сенин жолуңа жумшаганга жаңы байлык бер!» – деп дуба кылат.

Экинчиси болсо:

«Йа, Рабби! Сараңдын мулкун азайт!» – деп наалат айтат. (Муслим, Зекет)

Дагы бир хадисте Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Жоомарттык – бутактары бул дуйнөгө чейин созулган бейиш дарактарынын бир дарагы. Ким анын бутактарынын бирин кармаса, ал аны бейишке алпарат. Сараңдык болсо - бутактары бул дуйнөгө чейин созулган тозок дарактарынын бир дарагы. Ким анын бутактарынын бирин кармаса, ал аны тозокко алпарат.» (Бейхаки, Шу- абуль-Иман, VII, 435) – деп, зекет, кайыр-садага, ушур (дан турунөн ондон бири берилчу зекет) ж.б. кайрымдуулуктар сыяктуу экономикалык ибадаттарды аткаргандарды суйунчулөп, ал эми сараңдыгынан улам буга кайдыгер болгондорду катуу эскерткен!

Жогорудагы аят жана хадистерде байлыктын жүрөктү ээлеп алышы менен муктаж адамдын акысын жеген адам кайгылуу акыбетке дуушар боло турганы билдирилүүдө. Алланын бул эскертүүсү тууралуу терең ойлонуп, байлыкты зекетке кошумча катары кайыр- садага менен кайрымдуулуктарга да жумшоого аракет кылыш керек. Алла Таала бул тууралуу бизге төмөнкүдөй багыт берет:

وَيَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ الْعَفْوَ

«... (Расулум!) **Сенден кайрымдуулук жолунда эмнени жумшай тургандыктарын сурашат. Айткын: Муктаждыктарынан ашыкчасын!»** (Бакара: 219)

Бул себептен улам сахабалар ар дайым кайрымдуулук кылып турушчу. Табук сапары үчүн Азирети Умар (Алла андан ыраазы болсун) байлыгынын жартысын; Азирети Абу Бакир (Алла андан ыраазы болсун) болсо бардыгын алпкелет. Ага:

- Бала-бакыраңа эмне калтырдың, йа, Абу Бакир? – деп сураган Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам):

- Алланы жана анын элчисин! – деп жооп берет.

Бир факих (ислам укукчусу) менен Шейх Шиблинин ортосунда болуп өткөн төмөнкү окуя абдан ибараттуу.

Факихтердин бири Шейх Шиблини сыноо максатта канча зекет бериш керектигин сурайт. Азирети Шибли минтип жооп берет:

- Мунун жообун факихтердин мазхабы боюнча айтайынбы, же факирлердин (кедейлердин) мазхабы боюнча айтайынбы? Факих:

- Экөөнү тең айт, - дейт. Анда Шибли минтип жооп кайтарат:

- Факихтердин мазхабы боюнча 200 дирхемге бир жыл өтсө, анын кырктан бири болгон 5 дирхемин бериш керек. Факирлердин мазхабы боюнча 200 дирхемдин бардыгын берип, «жанымды куткардым» деп, шугур кылыш керек. Анда факих мындай дейт:

- Биз бул мазхабды дин адамдарынан үйрөндүк. Шибли болсо төмөнкүчө жооп берет:

- Биз болсо бул мазхабды Абу Бакир Сыддыктан үйрөндүк. Ал колунда эмнеси бар болсо бардыгын Ааламдардын Сыймыгы Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) алдына тартты. Мындан тышкары «Кутулдум» деп шугурчулук үчүн кызын кошуп берди. (Мектуб, 34, 3-кылым)

Сахабаларын байлыгын Алла жолуна жумшоого шыктандырган Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) өзү бул кайрымдуулук боюнча эң сонун үлгү болчу.

Айша (Алла андан ыраазы болсун) бул тууралуу мындай дейт:

Расул Акрамдын (саллаллоху алейхи васаллам) үй-бүлөсү бир койду курбандык чалган болчу. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ал койдун этин кедей-кембагалдарга таркаткандан кийин:

- Койдон эмне калды? – деп сурады. Мен: - Бир далысы гана калды, – деп жооп бердим. Анда Расулалла(саллаллоху алейхи васаллам):

- Бир далыдан башкасы баары биздики болду дечи! – деп жооп берди. (Термезий, Шафаатул Кыяма, 35)

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) үйүндө бир аз алтын, же күмүш болуп калса, аны түнгө калтырбай садага кылмайынча, көңүлү жай алчу эмес. Бирок үммөтүнө муну парз кылбастан, сахабаларын жан-дүйнөлөрүнө жараша кайрымдуулукка үйрөткөн. Башкача айтканда, Абу Бакирден (Алла андан ыраазы болсун) мал-мүлкүнүн

бардыгын Алла жолунда садага кылышын кабыл кылып, ошол эле учурда башка бир сахабага:

«Мулкуңдун бир бөлугун өзуңө алып кой. Бул сен учун жакшыраак.» (Р. М. Сами, Табук Сапары, 66) – деп сунуштаган.

Кыскасы, ислам зекет сыяктуу белгилуу чен-өлчөмдөгу мажбурлуу соопкерчиликтен башка кайрымдуулуктарды материалдык мумкунчулугунө карай каалашынча кайыр-садага кылуу учун эркин калтырган. Ушундан улам Абу Зарр (Алла андан ыраазы болсун) тапкан акчасын сарптабай эртеңкиге калтырышты өзунө арам деп эсептеген. Абдуррахман бин Афв (Алла андан ыраазы болсун) болсо өзу ачка журуп, башкалардын курсагын тойгузчу. Өзу кыйналса да, өзунөн башка мусулмандардын ыракатын ойлочу. Анткени алардын ээлигиндеги байлыктар Алланын аманаты экендигин эң жакшы билишчу.

Кыскасы, тозоктон тубөлук кутулууну көксөгөн бардык байлар бул дуйнөдө аманатчы экенин жана албетте, бир куну мал-мулктун чыныгы ээси болгон Алла Таала тарабынан суракка тартыларын билип журушу керек. Куранда минтип айтылат:

**«Кийин ошол куну ниметтер** (ырыскылар) **боюнча, албетте, суракка тартыласыңар!»** (Такасур: 8)

Бул чындыктан улам аарифтер төмөнку сөзду эч качан унутушпайт:

**«Адалдын эсеби, арамдын азабы бар.»**

Ошондуктан дунуйөлук каалоолорго туткун болуп, кайрымдуулук кылалбаган байлар тозоктогу өз отуна өзу отун ташыган адам сыяктуу болуп эсептелет.

Иштеп адал жол менен байлык табуу - албетте, жакшы сапат. Бирок байлыкты журөккө идол кылып орнотуп албастан, Алла жолунда жумшай да билиш керек. Антпесе байлык – бул дуйнөдө артыкбаш оор жук, акыретте болсо кайгылуу азап.

Байлыктагы эң башкы максат - «Адамдардын эң жакшысы – адамдарга эң пайдалуусу.» (Табараний, Мажмуа Авсат, VII, 58) – деген хадистин сырына жетуу. Акчанын орду журөк эмес – капчык! Арийне, аариф бир акындын төмөнку ыр саптары адамдын кайдыгерлигин эң жакшы тушундурө алат:

Тубу жок бул дуйнө - бир мейманкана,
Анда бар: хан сарайлар, кепелер да.
Белчемден баттым чыккыс ышкы отуна,
Салдырып, уй-жай кутөм деп мен анда.

Кедей-кембагалдардын, бей-бечаралардын дубалары колунда барлар жана алдуулар учун бейпилдиктин булагы экенин биле жургөн эп. Алардын дубасы – байларга рухий жардам. Анын устунө жардылык кордук эмес, тескерисинче, акыреттик тарабы жарык болгон Алланын мээриминин чагылышы.

Кудайга шугур кылган, ынсаптуу, жоомарт байлар менен сабырдуу жана топук кылган жардылар Алланын ыраазылыгына жетуудө бирдей деңгээлде. Бирок исламда текебер, зыкым байлар жана калп эле жарды болуп көрунгөндөр айыпталат. Арийне, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Йа, Рабби! Кедейлик менен байлыктын фитнасынан сага калкаланам!» (Муслим, Зикир, 49) – деп дуба кылчу.

Андай болсо, канаат, тобокел жана Аллага моюн сунуучулук кимде көбурөөк болсо, чыныгы бай – ошол.

Андыктан Алла Тааланын адеп-ахлагына, мээримине ээ болгусу келген ар бир пенде колундагы дуйнө ырыскыларынан муктаждарга, бей-бечараларга да беруулөру зарыл.

Максат – колунан жана тилинен адамдарга пайда келген бир момун болуп, Алланын ыраазылыгына ээ болуш.

Зекет - мал-мулккө жана байлыкка шугур кылуунун белгиси. Шугур кылса, ырыскынын көбөйө турганын Алла Таала өзу убада кылган.

Алла Таала мындай дейт:

لَئِن شَكَرْتُمْ لأَزِيدَنَّكُمْ

**«Эгер силер шугур кылсаңар, калетсиз, көбөйтмөкмун.»** (Ибрахим: 7)

Арийне, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам)кайрымдуулук кылышты абдан жакшы көрчу. Бир хадисинде:

«Садага бер, эй, адам баласы! Сага да садага берилсин.» (Бухарий, Муслим) – деген.

Катасын билип, тообо кылыштын ордуна журөгун карарта Алла Тааланы унутуп, «Мен иштеп, мен таптым!» - деген ой менен кедей- кембагалдарды кордогондордун абал кандай гана аянычтуу!!! Алар бетпак Карундун тагдыры сымал тагдырга туш болору шексиз.

Мурда адамгерчиликтуу жарды адам болгон Каарун Азирети Муса алейхиссалам уйрөткөн симья илиминин натыйжасында өтө чоң байлыкка ээ болгон. Бирок жан-дуйнөсун дунуйөкордуктан сактай албаганы себептуу, буткул жакшы сапаттарынан ажырап калган. Ээ болгон ашыкча байлыктын айынан текебер болуп көпкөн. Куранда айтылгандай аша чаап кетуучулөрдөн болду. Алла Таала мындай дейт:

**«Чынында, Каарун Мусанын элинен эле, анан ал аларга наадандык кылды. Биз ага ушундай кен-байлыктарды бергенбиз: ачкычтарын** (колдошо) **көтөргөндө куч-кубаттуу эр азаматтардын да бели бекчейчу. Ошондо эли ага: «**(Көтөрулуп) **көп суйунбө! Чынында, Алла** (көтөрулуп) **көп суйунгөндөрду суйбөйт!» - дейт.»** (Касас: 76)

Бирок Каарун элинин да, Муса алейхиссаламдын да насааттарын кулагынын сыртынан кетирген. Алтургай Муса алейхиссалам ага мал-мулкундөн зекет бер деп келгенде, ал Муса пайгамбар аркылуу байлыкка жеткенине карабастан:

«Эмне эле менин байлыгыма көзуң тушуп калды?! Бул байлыкты мен өзум таптым!» - дейт.

Бул окуя Куранда төмөнкучө баяндалат:

**«Алла сага бергендердин арты менен акырет жашоосуна умтул. Бул дуйнөдөгу насибиңди да унутпа: Алла сага жакшылык кылгандай эле, сен да жакшылык кыл жана жер бетинде бузукулукка ыктаба! Чынында, Алла бузукуларды суйбөйт.»**

**Каарун: «Чынында, бул** (байлык) **мага өзумдөгу илим аркылуу берилди» - деди. Калетсиз, Алла андан мурунку муундардын ичинен андан куч-кубаты боюнча да, саны боюнча да артык болгондорду жок кылганын билбейби! Кылмышкерлердин кунөөлөру суралып да койбойт!**

**Ошентип Каарун баймалуу санжыргасы менен элинин алдына чыкты. Бул жалган дуйнө жашоосун арзуу кылгандар: «Атаганат, Каарунга берилгендер, бизде да болсочу! Ал кандай гана бактылуу!» – деп шыпшынышты.**

**Илим берилгендер болсо: «Силер жерге киргиле! Ыйман келтирип, жарамдуу** (салих) **амалдарды аткаргандар учун Алланын сыйлыгынан өтөру жок. Ага сабырдуулардан башкасы жете албайт.» - дешти**.

**Биз аны да, сарайын да жерге жуткурдук. Ага Алласыз жардам берем деген бир да топ болбоду жана ал өзун-өзу да куткаргандардан болгон жок.**

**Кечээ эле анын ордунда болууну тилеп жаткандар: «Капырай! Алла ырыскыны кулдарынын ичинен каалаганына чачып, каалаганына өлчөп коет бейм! Эгер Алла бизге акпейилдик кылбаганда, бизди да жерге жуткуруп салмак экен. Капырай! Каапырларга кутулуу жок окшойт!» - дей башташты.»** (Касас: 77- 82)

Мынакей, дунуйөгө көбурөөк ыктап, акыретти унуткан мал- мулк ашыктарынын акыбеттери кандай боло турганын көрсөткөн картина! Мынакей, Кудай берген байлыктын айынан тубөлук куржалактык! Бул абал тууралуу терең ойлонгон бир акын мындай деген экен:

Бороонду эске албай желпине,<br>
Кыйырсыз мухитке жел кайык мине.<br>
Бул кандай бир байлык айтчы, эй, Каарун?<br>
Айланткан бейумут сени тилемчиге.

Ырда айтылгандай, Каарун азыр акырет кайырчысы... Анткени акыреттеги жашоо өмур бою ыкылас жана чын журөктөн ибадат кылып жашаган такыбадарларга таандык. Аятта минтип айтылат:

تِلْكَ الدَّارُ الْآخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوّاً فِي
الْأَرْضِ وَلَا فَسَاداً وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ

**«Мына ушул акырет жашоосу! Биз аны жер бетинде көтөрулууну жана бузукулук кылууну каалабагандар учун даярдаганбыз.** (Эң жакшы) **акыбет болсо, такыба ээлериники.»** (Касас: 83)

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) дунуйөгөөтө берилип, акыретке куржалак барган кишилердин абалына таң калып, мындай дейт:

«Адамдарга эмне болгон, алтындын, дунуйөлук байлыктын кулу болуп жатышат? Алла жолунда тыйын чыгарбоо деген эмне кеп?! Мунун өзу эмнени каңкуулап жатат?! Дунуйөнун туткуну болуп, анын босогосуна жыландай оролуп, жерлерде соймолоо кордугу – адамды акыретке куржалак жөнөткөн пастыктын себепкери эмей, эмне?»

Каарунга окшоп дунуйөгө кул болуп, рухий жактан чөккөн Салабанын[47] абалы да – абдан ойлоно турган ибараттуу бир окуя:

Мадина мусулмандарынын бири болгон Салаба абдан бай болгусу келип, бул боюнча Расулалладан (саллаллоху алейхи васаллам) дуба кылуусун суранат.

Анын бул талабына Алланын элчиси минтип жооп берет:

- Шугур кылган аз байлык шугур кылдырбаган көп байлыктан артык.

Анын бул сөзунөн кийин өз тилегинен баш тарткан Салаба көп өтпөй байлыкка умтулуусу кайра жанданып, кайра Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) келип, ошол эле нерсени өтунөт. Бул сапар Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

- Мен сага жетиштуулгу эмесминби? Аллага ант кыламын, эгер кааласам ушул тоолор аркамдан алтын-кумуш болуп агып келет эле. Бирок мен байлыктан баш тарттым.

Салаба тилегинен дагы баш тартат. Бирок ичиндеги байлыкка болгон суйуу, ач көздук сезими ташкындап турган эле. Жаман оюнда: «Бай болуп калсам, кедей-кембагалдарга жардам берип, көбурөөк сооп табам!» деп ойлоп, напсисинин катуу талабына жеңиле учунчу ирет Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) алдына барып:

- Сени чыныгы пайгамбар катары жиберген Аллага ант болсун, эгерде мени бай кылса, бей-бечараларды коргоп, ар бир кишиге өз акысын беремин! – деп суранат.

Акыры мынчалык көп суранганынан, Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

- Йа, Рабби! Салабага каалашынча дунуйө бер! – деп дуба кылат.

Көп өтпөй эле бул дубанын арты менен Алла Таала Салабага чоң байлык берет. Короо-короо малга ээ болот, бирок буга чейин «мечит кушу» деген атка конгон Салаба мал-мулк менен алек болом дебатып, акырындап отуруп жамаат менен окулчу намаздарга келе албай калчу болот. Акыркы кундөрдө бир гана жума намаздарына келчу болуп калат. Дагы бир аз убакыт өткөндөн кийин, жума намаздарын да унутат.

Бир куну анын абалын сураштырып билген Алла Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

«Салабага убал болду!» - дейт.

Салаба бул кайдыгерлиги менен гана чектелип калбастан, зекетчогултканы келген кызматкерлерге:

«Силер зекет эмес эле, салык алып жатасыңар!» - деп мурда убада кылгандары мындай турсун, кедей-кембагалдардын аят менен аныкталган акысын дагы бериштен баш тартып, эки жуздуулөрдөн болду. Бул абал Куранда мындайча баяндалат:

**«Алардын** (эки жуздуулөрдун) **бири: «Эгер Алла өз артыкчылыгынан бизге да берсе, калетсиз, кайыр-садага берип, салихтерден болот элек!» – деп Аллага сөз берди**.

**Бирок Алла аларга өз артыкчылыгынан** (байлык) **бергенде, алар сараңдык кыла** (Алланын буйруктарынан) **жуз уйруп, сөздөрунөн айнышты.»** (Тообо: 75-76)

Озунун акмактыгынын айынан Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) эскертуусунө кулак салбастан, кайгылуу акыбетке дуушар болгон Салаба дуйнөнун убактылуу байлыгына алданып, тубөлуктуу ааламдын жардысы болду. Бул кылганына өзөктуөрттөгөн өкунуч менен өлуп бараткanda, кулагына Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнку сөздөру жаңырып турду:

- Шугур кылган аз байлык шугур кылдырбаган көп байлыктан артык.

Бирок бул эскертуугө кулак салбаган Салаба убактылуу жалган байлыктын адамды жексен кылган айлампасынын ичинде, тубөлук кайгы- капага дуушар боло жан берген. Бакты-таалай деп ойлогон кыска гана убакыттагы байлыкка алдана тубөлуктуу байлыгы болгон бейишин жексен кылып алды! (Ахмед Шахин, Тарыхтын шарапаттуу барактары, 27)

Баарыбызга тең байкалгандай, адам баласы жаратылышынан эле дунуйөгө ыктап турат. Дунуйөлук мал-мулк болсо напсиге дайым кооз көрунөт. Ага алданып калгандардын көздөру тойбойт. Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бул чындыкты төмөнкучө баяндайт:

«Адам баласынын эки короо толо мал-мулку болсо, учунчусун каалайт. Андыктан адам баласынын көзун топурактан башка эч нерсе тойгуза албайт...» (Бухарий, Муслим)

Анткени байлык жыйылган сайын адамдын ач көздугу арта баштайт. Көзу мал-мулк, байлыктан башка эч нерсени көрбөй калган адамда мээримдуулук жана ырайымдуулук сезими азаят. Соопкерчилик, кайрымдуулук кылуу ага абдан оор келет. Напсиси ага: «Дагы бир аз байыгын, анан көбурөөк кайрымдуулук кыласың!» - деп алдай баштайт. Мындай киши рухий жактан ооруп, денелик жактан жабыр тартат. Мезгилдин, убакыттын баркына жете албаган бул адамдар «Эртең кылам дегендер оңбойт!» - деген наалатка калышат.

***

Салабанын жогоруда айтылган икаясы – дунуйөлук мал-мулккө алдануунун азабын тушундуруу менен бирге эле, тагдырды зордоонун жана дубанын эрежесине баш ийбөөнун кайгылуу акыбетин аңдашыбыз учун да, эң сонун улгу. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхивасаллам) ал тууралуу Алланын каалоосун билсе да, уммөтунө бул нерсе сабак болсун деп, Салаба кайра-кайра суранган дубаны кылган. Биз болсо Алла Тааладан бир нерсе сурарда, анын бизге пайдалуу, же пайдасыз экенин аныктоодо акылыбызга артыкча ишенип, аны Алладан көшөрө кайра-кайра талап кылыштын ордуна, талабыбыз Аллага жагабы, жакпайбы - мына ошого көңул бурганыбыз абзел. Антпесе сыртынан мээрим болуп көрунгөн нерсенин ичинде турдуу каарлар камтылуу экенин биле албай, башыбыз дабасыз дартка чалдыгат. Дубанын (садага сыяктуу) мутлак (абсолюттук, өзгөрбөс) тагдырды болбосо да, муаллак (абсолюттук эмес) тагдырды өзгөртө турганы – диний чындык. Бирок ошол өзгөруу (тышкы жана ички жактан) пайдалуу, же пайдасыз экенин чектелуу акылыбыз менен гана аныкташыбыз – абдан чоң ката. Дуба – Раббибиздин бизге берген уруксаты, ырыскысы, ал тургай буйругу. Бирок анын мазмунун жекече акыл жана сезимдерибиз менен толтурсак да, мунун сөзсуз турдө биз учун пайдалуу экенине көшөрө ишенип албай, Алла Тааладан:

«Йа, Рабби! Эгер пайдалуу болсо, бергиниң!» - деп жалбарышты унутпаш керек.

***

Байлыкты зыянсыз абалга келтирууучун, аны Алла көрсөткөн жолдо сарпташка мажбурбуз. Бул индивид жана коомдун дуйнөлук жана акыреттик саламаты учун абдан зарыл.

Зекет нисабдан арткан байлыктын камарий (ай жыл суруусу) эсеби боюнча, башкача айтканда, 355 кунгө 2,5 % берилет. Бирок учурда соода-сатыктык уюмдар шамсий (кундук) жыл эсебине жараша эсеп жургузушуудө. Кундук жыл суруу болсо 365 кун болгону учун, ортодогу 10 кундук айырманы да зекетке кошуш керек. Тагыраак айтканда, зекет 2,5% болсо да кундук жыл эсеби себептуу 2,6 % берилет.

Зекетти эсептөөдө дагы бир негиз – инфляцияга көңул буруш керек. Тагыраак айтканда, зекетти жашаган өлкөсундөгу инфляцияга жараша бериш керек. Антпесе зекеттин чен-өлчөму кырктан бир деген чен-өлчөмдөн ылдый тушуп, муктаждар жабыр тартат, зекет ибадаты кем болуп калат.

Ошондой эле эске туйуп алчу дагы бир нерсе, зекет бир гана индивиддерге негизги муктаждыктар учун берилет, уюмдарга, фонддорго берилбейт. Андыктан мечиттер, мектептер, Куран курстары жана ооруканалар зекет менен эмес, соопкерчилик менен кайрымдуулуктардын эсебинен тузулөт. Сый катары муктажга берилген тамактар зекет эмес, соопкерчилик болуп саналат, анткени анда менчиктөө жок.

Зекет бериле турган жерлер Куранда апачык турдө белгиленгендиктен, мунун көптөгөн даанышман сырлары жана пайдалары бар. Бул аркылуу муктаж кишилердин башкаларга жалдырап, ызаты менен намысын кетируунун алды алынган. Мындан тышкары, тилемчилик сыяктуу эмгек кылбай жашоого жол бербөө маселеси чечилген.

Бир куну айылдык сахабалардын бири пайгамбарыбызга келип, кайыр-садага сурайт. Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ал кишинин алты саны аман, кучкубаттуу экенин көруп:

- Сенин эмне дунуйөң бар? – деп сурайт. Ал:

- Бир кабым жана бир кесем бар, - деп жооп берет. Анда Пайгамбарыбыз мындай дейт:

- Аларды сатып, бир балта ал. Аны менен токойго барып, отун кыйып сатсаң, турмушуңду жөндөйсуң.» (Абу Давуд, Китабуз-Зекат)

Ал киши буга кулак салып, пайгамбарыбыз айтканындай кылгандыктан, Алла ага береке берип, тилемчилик кылуу пастыгынан толугу менен кутулган.

Ислам мукураган муктаж адамдардын башкалардан бир нерсе суроосуна тыюу салбоо менен катар адеп-ахлактык жактан туура көргөн эмес. Тартынуу дегенди билбей, туш келген кишиден тиленууну адатка айланткандар тууралуу Алла Таала Куранда төмөнкучө баяндайт:

**«Алардын ичинен кайыр-садагалар боюнча сага тил тийгизгендер бар: аларга** (садага) **берилсе, ыраазы болушат. Берилбесе эле, дароо ачууланышат.»** (Тообо: 58)

Мындай кишилердин бири пайгамбарыбызга келип зекет сураганда ал ага:

«Алла Таала зекетти бөлуштуруу боюнча тигил, же бул кишинин, ал тургай, пайгамбардын каалоосуна уруксат берген эмес. Анын жумшалышы учун 8 турдуу абалдагы адамдардын тобу көрсөтулгөн. Эгерде сен ушул 8 топтун бирөөнө кирсең, ошондо гана зекеттен улушуңду аласың.» (Байхаки, Сунанул-Кубра, VII, 7- 6) – деп жооп кайтарган.

Мында зекетти орду-орду менен туура жумшоо боюнча өтө чоң кылдаттык бар. Анткени зекет бир гана аятта белгиленген абалдагы адамдарга берилет. Мунун тышында жумшалган каражат соопкерчиликтин бир турунө кирет. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) зекетти таратканда, Куранда белгиленген абалдагы киши эмес болсо, берчу эмес. Бирок зекеттин тышындагы соопкерчилик жана кайрымдуулуктарда мындай мамиле кылбастан, тескерисинче, аятта буйрулган:

وَأَمَّا السَّائِلَ فَلَا تَنْهَرْ

«**Ал эми сурагандын болсо, көңулун оорутпа!»** (Духаа: 10) – деген баяндан шыктанып мындай деген:

«Силердин адамдык баалуу сапаттарыңар - силерге алакан жайып, бирдеме сурагандарга бир курма болсо да берип, кур жөнөтпөгөнуңөр.» (Бухарий, Китабуз- Зекат)

Бул хадистен илхам алган Алланын бир олуя пендеси тиленууну кесипке айлантышкандарга, башкача айтканда, кайырчыларга садага берип, минтип айтчу:

«Бербегенге көнуп калбоо учун, аз болсо да беруу керек!»

Исламда өтө чоң муктаждык туулганда гана тиленуугө жол берилет. Анткени башкалардан сурануу – негизи, адамды абдан пастыкка тушуруучу нерсе. Бул себептен улам Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларынан ант алыбатканда, көбунө «Эч кимден тиленбөө» деген шартты кошкон.

Андыктан кедейлердин ичинде уялбас, тартынбас, туш келген кишиден акча тиленген кишилер менен жардылыгын, кыйналганын жашыргандар бири-биринен ажыратылып каралышы шарт.

Бул тууралуу Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

- Тигинден, мындан суранып тапкан киши кедей деп саналбайт.

Анда сахабалар:

- Йа, Расулалла! Андай болсо ким кедей? – деп сурашат. Расул Акрам (саллаллоху алейхи васаллам) минтип жооп берет:

- Кедей – бул, муктаж болуп кыйналып турса да, муктаждыгын жашырган, эч кимден эч нерсе тиленбеген киши. (Муслим, Китабуз-Зекят,Бабул-Мискин)

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) Пайгамбарыбыз бул куттуу хадиси менен төмөнку нерсени айткысы келген:

Туш келген кишиден тиленгендер бир нерселерге жетиши мумкун. Андыктан кыйналган абалын жашырып, сабырдуулук, топук кылуу менен жардылыкка чыдагандарга жардам кылышты унутпаш керек. Абалын билдирбей жашырган кишилерге кылына турган кайрымдуулуктун канчалык маанилуу экени Куранда төмөнкучө баяндалган:

لِلْفُقَرَاء الَّذِينَ أُحصِرُواْ فِي سَبِيلِ اللّهِ لاَ يَسْتَطِيعُونَ ضَرْبًا فِي
الأَرْضِ يَحْسَبُهُمُ الْجَاهِلُ أَغْنِيَاء مِنَ التَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُم بِسِيمَاهُمْ
لاَ يَسْأَلُونَ النَّاسَ إِلْحَافًا وَمَا تُنفِقُواْ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللّهَ بِهِ عَلِيمٌ

«Соопкерчиликтериңерди Алла жолунда камала (соода кылып) **жер кезе албагандарга жумшагыла! Билбегендер аларды ариеттеринен улам бай деп ойлошот, сен болсо аларды жуздөрунөн билесиң, алар элге жабышып тиленишпейт. Жакшылыкка эмнени жумшасаңар, калетсиз, Алла – аны билуучу зат.»** (Бакара: 273)

Бул аяттан алынган нерсе, зекет бере турган киши зекеттин **тамлик** жана **тахарри** эрежелерине абдан аяр мамиле кылышы шарт. Тамлик – бул, мулкту менчик кылып беруу; тахарри – зекетти берерден мурун иликтөө, башкача аис тканда, зекет ал кишиге берилсе, кабылболобу, ошону жакшылап аныктоо. Эгер зекет тахарри (иликтөө) жургузулбөстөн берилип, киис инчерээк зекет алуучунун зекеттин 8 шартынан сырткары экени билинсе, анда ал зекет болуп саналбаис т жана каис радан берилиш керек.

Зекетте көңул бурулуучу дагы бир негиз адам, эң оболу, өзун оис лош керек, андан киис ин уис -булөсун, андан соң урук-тууганадарын оис лоис т. Мурасты бөлуштуруудө да ушул эле ирет сакталат. Үлуш ээлеринин эки нерсеге таянган өз ара ирети бар: биринчиси – зекет бергендердин жакындык жана туугандык даражасынын кучтуу болушу; экинчиси – муктаждардын муктаждыктарынын даражалары.

Зекетти, эң алгач, туугандарга беруу – муктаждыктан кыис налгандарды көз жаздымда калтырып, азыраак муктаж болгондорго беруу эмес. Эки тарап тең бирдей муктаждыкта болгон кезде гана алгач жакындарга берилет. Андыктан муктаждыктын даражасына дайыма көңул буруш керек. Эгер чоочун киши тууганга караганда көбурөөк муктаж болсо, анда алгач туугандарга беруугө болбойт.

Бул чен-өлчөмдөр исламдын адамга мээримдуу болууну уйрөтуусунөн сырткары анын теңсалмактуулугун айгинелейт. Анткени ыймандын алгачкы мөмөсу мээрим болгону учун, андан узак турган көңулду тируу деп болбойт. Ар бир кайрымдуу иштин башаты болгон «Бисмиллах» менен **«Ф**атиха» Алланын **Рахман** жана **Рахим** деген ысымдары менен башталат. Пайгамбарлардын жана олуялардын өмур баяндарында мээримдуулуктун көптөгөн улгулөрун көрсө болот. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам);

«Жер бетиндегилерге мээримдуу болгула, көктөгулөр да силерге мээримдуу болушсун!» (Абу Давуд, Адеп, 58) – деп, мээрим буткул макулуктарды камтый турганын билдирет.

Мээримдин эң жетик чагылыштары – кулчулук милдеттеринин бири болгон кайрымдуулук, зекет жана ушур сыяктуу экономикалык ибадаттар.

### Үшур

Акыркы кездерде унутулуп бараткан экономикалык ибадаттардын бири ушур – бул, дыйканчылык тушумунөн алынган зекет. Эмгек сарпталбаган, жамгырдын суусу менен

сугарылып, алынган тушумдун 10%ы, эмгек сарпталып, сугаруу жолу менен алынган тушумдун 5%ы ушур катары берилет.

Эч кимге мулк катары бөлуштурулуп берилбеген жерлер «мамлекеттик жер» деп аталат. Бул жерлер мамлекетке таандык болуп, буларды пайдалангандар ижарачы статусунда. Мамлекетке берилчуулуштөр, же салыктар ижара акысы болуп саналат.

Бул жерлерден алынган тушумдөн ушур, башкача айтсак, зекет берилбейт.

Бирок бул жерлердин кээ бир бөлугу акчага сатылып, менчикке айланган. Бул менчик жерлерден ушур алынат. Эгер бул ушур мамлекет тарабынан алынбаса, малдан берилген зекет сыяктуу ээлери тийиштуу жерлерге өздөру беруулөру керек.

Бул ушурду бербегендер, зекет бербегендердей эле, Алланын алдында кунөөкөр болуп эсептелет. Анткени алар кедей-кембагалдардын, муктаждардын, Алла жолунда курөшкө чыккандардын акыларын жеп жатышат.

***

Куранда айтылган баянга караганда, йемендик бир жоомарт зат Санага жакын бир жерде жузум, курма жана эгин эккен бакчасы, талаасы бар эле. Бул жоомарт киши тушум жыйноо учурунда кедейкембагалдарга ушурду ашыгы менен берчу. Ал киши өлгөндөн кийин балдары ач көздөнуп:

«Үй-булөбуз көп. Байлык аз. Кедейлерге эч нерсе бербей эле коёлу. Алар келип сурай электен мурда тушумду жыйнап алалы!» - деп макулдашышат.

Алла Таала алардын мындай жаман ойлоруна каршы алардын бакчаларын адам таанығыстай жер менен жексен кылып салат. Муну көргөн сараң жигиттер: «Башка жакка келип калдыкпы?» - деп таң калышат.

А негизи алардын атасы ушурду ашыгы менен берип, элден бата алышы бакчага ашыкчасы менен береке кошуп турчу. Бардык кедей- кембагалдар, карыптар, бей-бечаралар ошол бакчадан пайдаланышчу. Бирок балдарынын көздөрунө абдан көп көрунуп, аны бергилери келишкен эмес. Алар Алланын ошол бакчага жана талаага берген берекесинин кайдан келгенин билишчу эмес. Анткени кайдыгерлик алардын көкурөгун көр кылган эле.

Бул себептен улам Алла Таала:

**«Кайдыгерлерден болбо!»** (Аъраф: 205) – деп буйрууда.

***

Жогоруда айтылган баян Курандын «Калем» сурөсундө төмөнкучө эскерилет:

**«...Алар** (бактын ээлери) **таң заардан** (эч ким көрө электе) **аны** (тушумду) **терип алууга антташты. Андан башка жагдайды көңулгө алып да коюшкан жок.** («Кудай буюрса» дешкен эмес жана жардылардын улушун беришкен эмес)

**Ошондо алар уктап жатканда аны** (бакты) **Раббинден келген балээ чырмап өтту. Ал** (бак) **көөдөй капкара болуп жатып калды.»** (Калам: 17-20)

**«Алар болсо таңзаардан: «Эгер терчу болсоңор, эртерээк багыңарга жургулө.» - деп, бирин-бири чакырышты.** (Жакшылык) **алардын колунан келип турса да, бей-бечараларды ырыскыдан куржалак калтыруу ниети менен: «Бугун ага** (бакка) **эч кандай бей-бечара кирбесин!» - дешип шыбыраша жөнөп кетишти. Качан гана аны** (бакты) **көргөн кезде: «Чынында биз адашкан экенбиз!» - дешти**. (Калем: 23–26)

Бул аяттарда кедей-кембагалдардын ушур акысын бербеш учун, аларды алдагысы келген ырайымсыз бак ээлеринин аянычтуу акыбеттерин Алла Таала бизге сабак катары билдирууде. Дилдердеги бардык ниеттерди Алла Таала билет. Анын улуктугу бардык жерди камтыган.

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) мындай дейт:

«Бул дуйнөлук жашоо туш сыяктуу, дуйнөдө байлыкка ээ болуу тушундө казына табууга окшош. Дуйнө байлыгы укумдан тукумга өтуп, ушул дуйнөдө эле калат.

Олум периштеси кайдыгердин жанын алуу менен бирге аны уйкудан ойготот. Ал чындап ээ болбогон мал-мулк учун дуйнөдө тарткан машакатына таң калат. Ушунчалык өкунөт. Бирок абдан кеч болуп, бардык нерсе буткөн болот...»

Арийне, Алла Таала өлум учурунда кайдыгерликтен уйкудан ойгонгон сыяктуу өзунө келген адамдын абдан өкунөрун төмөнку аятта минтип билдирет:

**«Силердин айрымдарыңарга өлум келип, ал болсо: «Йа, Рабби! Менин ажалымды бир аз кечиктирсең го, мен кайыр-садага берип, жарамдуу** (салих) **иш ээлеринен болсом...» - деп өкунуудөн мурда, биз берген ырыскыдан соопкерчиликке жумшагыла.»** (Мунафикуун: 10)

***

Курандын 200 жеринде эскерилген соопкерчилик деген – бул, мал-мулктун да, жандын да Аллага арналышы. Ушундан улам мусулман деген – бул, жанын да, малын да Аллага арнаган киши.

Экинчи «Акаба» антташуусунда Абдуллах бин Раваха:

- Йа, Расулалла! Раббиң жана өзуң учун койгон шарттарың кандай? – деп сурайт. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) минтип жооп берет:

- Раббим учун койгон шартым – ага ибадат кылууңар, ага эч нерсени шерик кошпооңор. Өзум учун койгон шартым болсо – жаныңарды, малыңарды кандай коргосоңор, мени да ошондой коргооңор!

Ага дагы бир суроо беришет:

- Айтканыңызды аткарсак, бизге эмне берилет?

- Бейиш берилет! – деп жооп берет Пайгамбарыбыз. Бул жоопко ошол жерге чогулгандар:

- Кандай гана пайдалуу соода! Биз мындан эч качан кайтпайбыз, кайткыбыз да келбейт! – деп жиберишет. (Ибни Касир, Тафсир, II, 406)

Мына ушул суйлөшуулөрдөн кийин төмөндөгу аят тушкөн:

إِنَّ اللهَ اشْتَرَى مِنَ الْمُؤْمِنِينَ أَنْفُسَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ بِأَنَّ لَهُمُ الْجَنَّةَ

**«Алла момундардын жандарын жана байлыктарын бейиш менен сатып алды.»** (Тообо: 111)

Бул аятта жандын жана мал-мулктөрдун Аллага сатылышы жана арналышы бар. Жан казатка чыгуу жана шейит кетуу менен сатылат.

Исламда эң алгачкы болуп шейит кеткен аял Сумаййанын баяны биз учун кандай гана ибараттуу! Ал өз жанын улуу ыйман кумары менен Алла жолуна аябастан арнаган. Учурда бейишти сатып алып, кыяматка чейин келе турган момундардын журөгунөн орун таап, тубөлук сыйлык берилчу кунду кутуудө. Демек, биз жаныбыз менен да, малыбыз менен да соопкерчиликке багыт алышыбыз керек.

Мал-мулктун Аллага сатылышы болсо соопкерчилик менен ишке ашат. Алла Таала такыба адамдардын (туура жолдон адашпагандардын) сыпаттарын төмөнкучө баяндайт:

«Биз аларга берген ырыскыдан соопкерчилик кылышат.» (Бакара: 3)

Алла жолунда жумшоонун жалпы аталышы болгон садага жанасоопкерчиликтин көптөгөн туру бар.

Садага жана соопкерчилик колдо болгон нерсени беруудөн башталат. Ушундан улам жарым курма болсо дагы садага болуп эсептелип, кулду тозок отунан сактайт. Андыктан

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) ар бир момунду бай деп санайт. Анткени ал куттуу хадистеринде момун адам кылган: такбир, тавхид, жакшылыкка буйуруу, запкы жегендерге жардам беруу, момунду жооткотуу, чөккөн көңулдөрду көтөруу, жолдо жаткан тоскоолдуктарды алып салуу, бейтапты барып көруу ж.б.у.с нерселердин баары садага жана соопкерчилик экенин айтат.

Бул жагдайды эске алсак, байлык – пейилдин кенен болушу. Ар ким пейилинин кеңдигине жараша бай.

Пейили кенен, жан-дуйнөсу бай адамдардын бир жылмаюусу да садага катары саналат. Анткени пейили кенен, жан-дуйнөсу бай адамдын жылмаюусу – бул, бир кубаныч, ал ошондой эле айлана-чөйрөсун да суйуу менен кубанычка бөлөйт. Чынында эле бул кандай гана жакшы садага! Мунун тескериси болгон жан-дуйнөсу жардыларды эч нерсе байыта албайт.

Демек, чыныгы байлык материалдык байлык эмес, пейил байлыгы. Чыныгы момундар – бул, байлык ырыскысына ээ болуу менен соопкерчилик кылгандар. Соопкерчилик – бул, момун жоопкер болгон өзгөгө кам көруучулуктун эң кемчиликсиз чагылышы.

Азирети Умар (Алла андан ыраазы болсун) Шамга баратып, төөгө минуу кезеги кулуна келгенде, шаардын дарбазасына келип калганына карабастан, кулун ой-боюна койбой төөгө мингизиши жана өзу жөө, ал эми кулу болсо төөгө мине Шамга кирип келиши – соопкерчиликтин теңдешсиз улгусу.

Ошондой эле Азирети Али (Алла андан ыраазы болсун) менен Фатиматуз-Зехра (Алла андан ыраазы болсун) ооз ачканга гана жетерлик азыктары болгонуна карабастан, уч кун катары менен жетим-жесирлер, мискиндер келип Алланын ыраазылыгы учун бирдеме сурашканда, саардык тамактарын берип, өздөру болсо суу менен орозо кармагандары соопкерчиликтин кандай гана сонун улгусу!

Ошондой эле Йармук согушунда уч жарадар мужахиддин шейит болордон мурунку абалы да буга эң сонун улгу боло алат. Алар канчалык оор жарадар болсо да, сууну ичпестен бири-бирин ойлошкон, натыйжада, алардын баары тең бир уртам суу уртабай шейит кетишкен. Бир көөкөр суу болсо ошоерде ичилбей кала берген.

Булар – соопкерчиликтин эң бийик даражасы болгон исарлар[48].

Исар – бул, өз акысын боордошуна ыраа көруу болгондуктан, учурда коомубузда, дээрлик, жокко эсе. Бирок зекеттен бир аз дагы ары өтуп, кайрымдуулук иштерди көбөйтуугө шыктандыруу жана бул ишти уюмдашкан турдө бир системага салуу зарыл. Бул уюмдарда ошол эле учурда исламга кызмат кыла турган тири карак инсандар өсуп чыгышы керек. Мындан тышкары ислам умметтөру пайдалана турган ооруканалардын, карылар уйлөрунун курулушу – учурдагы коомчулуктун мойнундагы эң маанилуу карыздардын бири.

Соопкерчилик чыныгы момундун табияты менен жуурулушу шарт. Алла Таала:

الَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ وَالْكَاظِمِينَ

الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ النَّاسِ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ

**«Такыбалар молчулукта да, жокчулукта да Алла учун соопкерчилик кылышат; ачууларын басышат жана адамдарга кечиримдуу болушат. А Алла болсо жакшылык ээлерин суйөт.»** (Аали Имран: 134) – дейт.

Риваяттарга караганда, Азирети Жафар Садыктын бир кулу бар эле. Бир куну ал кул бир чыны шорпону Жафар Садыктын устунө байкоостон төгуп алат. Үсту-башы булганган Азирети Жафар дароо ачууланып, кулдун жузунө карайт. Кул болсо :

- Таксыр, Куранда **«ачууларын жеңгендер»** деген буйрук бар, - деп ушуга тиешелуу бөлугун окуйт. Анда Азирети Жафар Садык:

- Ачуумду жеңдим, - дейт. Бул сапар кул:

- Куранда ошол эле жерде «адамдардын каталарын кечиргендер» деп буйрулат, - дегенден кийин аяттын буга тиешелуу жерин окуп берет.

Азирети Жафар:

- Болуптур, сени кечирдим! - дейт. Бул жолу кул мындай дейт:

- Куранда ошол эле аяттын уландысында **«Алла кайрымдуулук жана жакшылык кылгандарды суйөт!»** - деп буйруган, - деп аяттын акыркы суйлөмун окуйт. Анда Азирети Жафар:

- Эмесе, мындан кийин сен бошсуң, сени Алла учун азат кылдым, - деп жооп кайтарат.

Булар – уммөткө эң сонун улгу боло турган соопкерчиликтин эң сонун көрунуштөру.

Алла Расулу билдиргендей, суусап өлөйун деп калган итке суу берген кунөөкөр аял ага ырайым көрсөткөнуучун гана, миңдеген кунөөлөру кечирилип, бейишке кируугө татыктуу болгон. Мунун тескерисин кылган, башкача айтканда, мышыгына боору оорубай, аны ачка камап коюп, өлушунө себепкер болгон бир аял тозокко өкум кылынган. Бул мисалдар мусулмандын жан-дуйнөсун туура жолго салышы учун абдан маанилуу.

Момун караңгы тундө жаркыраган ай нуру сымал терең, кылдат, өзгөгө кам көруучулук сезимдерине ээ, ырайымдуу, мээримдуу жана жоомарт болууга тийиш.

Бирок Алланын назарында өтумдуу болгон жоомарттык мал- мулктун эң жакшысынан беруу экенин унутпаш керек. Анткени кайрымдуулуктар, бул нерсеге көңул бурулганда гана, кулду Алланын ыраазылыгына жеткизет.

Асры Саадатта өмурун бир гана исламга арнап, Аллага ибадат кылуудан башка эч нерсени ойлобогон Асхабы Суффа оокат табыш учун иштөөгө убактылары болгон эмес. Бул себептен улам башка мусулмандар аларга курма алып келишчу. Бир куну аларга бузулуп калган курма алып келишет. Алар ачка болгондуктан, ошол бузулган курмаларды жегенге мажбур болушат. Асхабы Суффа дуушар болгон бул окуянын аркасынан муктаждарга тамактын жаманынан бергендер тууралуу Алла Тааланын төмөнку эскертуусу келип тушкөн:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Иштеп тапканыңардын жана биз силер учун жерден чыгаргандардын жакшыларынан соопкерчилик кылгыла. Өзуңөр көргуңөр келбеген нерсени Алла жолунда соопкерчилик кылам деп ойлобогула! Чынында, Алла беймуктаж (бай), даңктуу Зат экенин билип койгула!»** (Бакара: 267).

Башка бир аятта Алла Таала ага жакын болушубуз учун, биз жакшы көргөн нерселерибизден садага кылышыбыз керектигин төмөнкучө билдируудө:

لَن تَنَالُواْ الْبِرَّ حَتَّى تُنفِقُواْ مِمَّا تُحِبُّونَ

**«Жакшы көргөн нерсеңерден соопкерчилик кылмайынча, кайрымдуу** (бирр) **боло албайсыңар. Эмнени садага кылсаңар, Алла аны толугу менен билет.»** (Аали Имран: 92)

Бул аят тушкөн кезде сахабалар арасында эң жакшы көргөн нерселерин садага беруууучун атаандаштык башталган.

Абу Талханын Пайгамбарыбыздын мечитине жакын жерде 600 курма дарагы болгон багы бар эле жана бул жерди абдан жакшы көрчу. Расулалланы ал жерге тез-тез чакырып коноктогону себептуу багы берекелуу болчу.

Абу Талха мындай дейт:

- Йа, Расулалла! Менин байлыгымдын ичинен эң баалуу, эң суйкумдуу болгону – ушул шаардын ичиндеги сиз билген багым. Ушул таптан баштап аны Алланын элчисине калтырамын. Аны каалаганыңыздай колдонуңуз, каалаган кедей-кембагалдарыңызга бериңиз.

Ал бул сөзун дароо орундатуу учун багына барат. Абу Талха аерге барганда, аялы анда бир дарактын алдында көлөкөлөп отурган экен. Абу Талха бакка кирбей, ордунда туруп калат. Аялы таң калып:

- Йа, Абу Талха! Эмне сыртта турасың, ичкери кирбейсиңби? - деп сурайт. Абу Талха:

- Мен ичкери кире албайм, сен да буюм-тайымыңды жыйнап, сыртка чык, - деп жооп берет. Эч кутулбөгөн жоопко таң калган аялы:

- Эмнеге, йа, Абу Талха? Бул бак биздики эмеспи? - дейт. Абу Талха:

- Бул бак эми Мадинанын жардыларыныкы, - деп аяттын суйунучун жана кылган соопкерчилигинин артыкчылыгын кубанычтуу турдө билдирет. Аялы андан бул сапар минтип сурайт:

- Сен бакты экөөбуздун атыбыздан бердиңби, же жалгыз өзуңдун атыңан элеби?

- Экөөбуздун атыбыздан, - деп жооп берген Абу Талхага аялы төмөнку жагымдуу жоопту берет:

- Алла сага ыраазы болсун, йа, Абу Талха! Айланабыздагы кедейлерди көргөн сайын мен да ушул нерсени ойлочумун, бирок сага айталчу эмесмин. Алла соопкерчилигибизди кабыл кылсын!

Абу Талхага бул нерсени кылдырган бул баалуу сапат адамдардын рухуна бекем орноп, дуйнөгө жайыла турган болсо, жер бетине кандай бактылуу доор келе турганын элестетуу кыйын деле эмес.

***

Жогорудагы аятта эскерилген «кайрымдуу» деген сөз арабча «бирр» деп айтылып, жакшылыктын туу чокусу, Алланын мээрими, ыраазылыгы жана бейиши деген мааниде колдонулуу менен бирге Алла Таала башка бир аятта бул тууралуу мындай дейт:

«(Кайрымдуулук) **Бирр - жузуңөрду чыгышка жана батышка буруу эмес. Бирок ал бирр - Аллага, акырет кунунө, периштелерге, китептерге, пайгамбарларга ыйман келтирген, (көзу кыйбай) жакшы көруп турса да байлыгын тууган-уруктарына, жетим-жесирлерге, бей-бечараларга, жолдо калган мусаапырларга, тилемчилерге жана кулдарды азат кылууга берген; намазды толук окуп, зекетти толук берип жургөн; эгер келишим тузсө, келишимин аткарган; айрыкча, кыйынчылык кундөрдө жана согуш кездеринде сабыр кылган адамдар. Мына ушулар – чынчылдар жана мына ушулар – чыныгы такыбалар.»** (Бакара: 177)

Байкалгандай эле, «бирр» деген сөзду сурөттөгөн бул аят адамдарда зарыл болгон бардык сапаттарды камтыган. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бул боюнча мындай дейт:

«Кимде-ким бул аят боюнча иш кылса, ыйманы толук болот.» (Насаи, Мадарикут-Танзил, I, 249)

***

Боордоштук сезимдери алсыраган, коомдук бейпилдик жана тынчтык жоголгон, жек көруу жана душмандык сезими көбөйгөн коомубуз азыр соопкерчиликке ушунчалык муктаж. Биз мукурап кыйналган, муктаж адамдардын ордунда болушубуз толук мумкун болчу. Андыктан аларга кылган кайрымдуулугубуз – Раббибизге кылган шугурчулугубуз.

Кайрымдуулук боюнча атаандашуу өзубуз, ошондой эле балдарыбыз учун да абдан маанилуу. Биз балдарыбызды жаштайынан намазга көндуруудөн жоопкер болсок, дал ошондойчо кайрымдуулук кылууну, кыйналган жанды кубантуу ибадатына уйрөтуугө мажбурбуз. Эгер бул ишке аларды жаштайынан көндурбөсөк, аларга убал болот. Алар мал-мулктун ээси Алла экенин сезип чоңоюшу шарт.

Исламды жандандыргысы келген киши мумкунчулуктөру чектелуу болсо да колунан келишинче муктаждардын, жардылардын көңулун алганга, аларга дуба кылганга мажбур. Бир дарттуунун дартын тең бөлушуу да соопкерчилик. Учурдагы эң чоң кызмат – бул иштин көзун билген кишилерди даярдай турган уюмдарды жандандыруу, аларга демөөрчу болуу. Бир ойчул айткандай:

«Кучтуу коом менен кучсуз коомдун ортосундагы айырма - бир ууч жакшы жетилген адам.»

Аалам мына ушул бир ууч инсанга чаңкап турат.

Ислам жандуу эмес болуп, мусулмандар кордук көруп аткан болсо, кайрадан бир силкинишибиз керек. Оболу, буга чын дитибизди коюшубуз абзел. Коом биз аркылуу чыныгы мусулман журөгунун кандай экенин тааныйт. Бул учун кылдаттыкка жана өзунө эмес, өзгөгө кам көруучулуккөулгу болушубуз өтө зарыл. Бул болсо соопкерчилик аркылуу болот.

Арийне, исламда эң улуу уюмдардардын бири вакфтын (ислам фондунун) руху, пайдубалы кайрымдуулук аркылуу гана тузулөт.

Башкача айтканда, соопкерчиликти уюмдаштыруу аркылуу вакф пайда болот. Вакф – бул, мал-мулктун Аллага арналышы; менчиктештируугө тыюу салынган байлыктын Алла учун тубөлук калышы. Чыныгы адамгерчилик жаралган бардык нерсеге мээрим, ырайым менен кароодон пайда болуп, жашайт. Жанды, малды Алла учун беруу бейишти сатып алуу аракети болуп саналат.

Адам баласы журөгун көбунчө мал-мулк, бала-бакырыга берип, Алладан кайдыгер болот. Бул себептен улам Алла Таала мындай дейт:

**«Чынында, мал-мулкуңөр жана бала-бакыраңар – силер учун сыноо. Эбегейсиз чоң сыйлык болсо Алланын алдында.»** (Тагаабун: 15)

**«Эй, ыйман келтиргендер! Мал-мулкуңөр жана балдарыңар силерди Алланы эстөөдөн азгырбасын!»** (Мунафикун: 9)

**«...Ким напсисинин сараңдыгынан сактанса, мына ошолор кутулуучулар!»** (Тагаабун: 16)

**«Эгерде Алланы жакшылык менен карыз кылсаңар, Алла аны эселеп арттырат жана силерди кечирет. Алла ыраазыгер, өтө жумшак Зат, жаза беруудө шашылбайт.»** (Тагаабун: 17).

Ошондуктан колунда жоктор, жардылар жана карыптар колунда барлар учун чынында абдан чоң дөөлөт. Бейиштин каалгалары алардын дубалары аркылуу ачылат.

Кайрымдуулуктар байлыктын чирип жок болушуна эң сонун тоскоол болуп, аны айыктырган эң кемчиликсиз дары болуп саналат.

Андыктан бул дабанын материалдык-рухий таралуу жайы болгон вакфтар – коомдун мээрим тартуулоочу уюмдары; кайрымдуулуктардын эң жакшы таркаган жерлери; байлардын садагаларына чоң көпүрө. Бул аркылуу бай менен кедейдин ортосундагы жек көруу, көрө албастык сезими жоголуп, коомдо мээримдуу теңсалмактыктын пайда болушуна өбөлгө тузулөт.

Мисалы, Осмон Мамлекетинде жуз миңдеген вакфтар тузулгөн, булардын ар бири кайрымдуулукка эң сонун улгу болуп, кылымдар бою жашап келген жана ушул тапта талоондорго карабастан 26 798и калып, өз ишмердуулуктөрун жигердуулук менен улантышууда. Терең, улуу сезимдер менен ислам боюнча эң татыктуу турдө жашаган Осмон турктөру буткул дуйнөгө мусулмандын журөгундөгу айкөлдук менен мээримдуулукту эң сонун чагылдырышкан. Адамзатка кызмат кылуу эң кынтыксыз турдө аткарылып, муну менен бирге кыш мезгилинде ачка калган куштардан баштап башка майып айбанаттар дагы корголгон.

Башка сөз менен айтканда, вакф – бул, исламдын бул дуйнөдө жаралган бардык нерселерге мусулманды жоопкер кылган сезим. Вакфтар – Жараткан учун жаралгандарды суйуу, мээрим көрсөтуулөрдөн пайда болгон уюмдар. Алла Таала ааламды жана анын ичиндеги бардык нерсени аманат катары эсептейт. Андай болсо, ааламдагы бардык нерсе адамга аманат катары берилген. Бала-бакыра, мал-мулк, денсоолук – баары бизге аманат. Адам баласы буларды өтө кылдаттык менен коргошу керек. Аманаттын ээсине тапшырылышы Алланын мээримине, берекесине себепкер.

Арийне, Алла Тааланын «садага» боюнча кылган буйругунан кийин, сахабалардын арасында бул боюнча атаандаштык башталып, баары колунда эмне бар болсо Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) алпкелишкен. Алар ар дайым: «Садагаларды Алла алат!» - деген аятка шыктанышып, апкелген нерселерин Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) Алла жолунда чын көңулдөн тартуулашчу.

Соопкерчилик материалдык турдө гана болбойт. Алла берген бардык нерсени садага кылса болот. Ислам боюнча эң татыктуу турдө жашоо – бул эң сонун кайрымдуулук. Сахабалар төгөрөктун төрт бурчуна «иълайи калиматуллах» кумары менен жайылып, өмурун исламга арнашкан. Булардын экөөсу: Аббастын (Алла андан ыраазы болсун) уулу Кусам (Алла андан ыраазы болсун) менен Азирети Осмондун (Алла андан ыраазы болсун) уулу Мухаммед (Алла андан ыраазы болсун), ислам нурун, бейпилдигин Самаркандга чейин таратышкан. Бул чын көңулдөн болгон соопкерчилик ниети Алланын берекелуу мээрими болуп чагылганы учун алардын аркасынан Имам Бухариий, Касаний, Термезий жана Шах Накшибандий сыяктуу көптөгөн Алла досторунун өсуп чыгышына себепкер болушкан.

Учурда да ошол эле толкундуу сезимдер менен исламдын шарттарын толук аткарып, аны жайылта, жашоо таризи катары буткул дуйнөгө сунуштоо эң сонун кайрымдуулук болот.

## Соопкерчилик кылуунун адеби

Зекет менен садага беруудө адеп маселеси абдан маанилуу. Айрыкча, берген киши алган кишиге ыраазы боло бериши керек. Анткени кедей байды милдеттуу болгон бир карыздан куткарууда. Берилген садагалар ошол эле учурда берген кишини оорудан, кырсыктан сактаган калкан болот.

Садага берип жатканда сакталчу адептуулукту Куран төмөнкучө белгилейт:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Аллага жана акыретке ишенбей туруп, эл көрсун деп соопкерчилик кылган кишидей, садагаңарды милдет кылуу, көңул оорутуу менен берип, аны текке кетирбегиле!»** (Бакара: 264)

Бул аятта кайрымдуулук, жакшылык кылууга ундөө менен бирге анда сакталышы зарыл болгон адептуулук дагы камтылган. Башкача айтканда, жардынын шагын сындырып, журөгун оорутуп, кемсинтип жана милдет кыла берген садаганын Алланын алдында эч кандай баасы жок.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Үч киши бар, кыямат куну Алла алар менен суйлөшпөйт, аларды карабайт жана аларды актабайт. Алар учун катуу азап бар.»

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бул сөздөрдууч жолу кайталагандан кийин Абу Зарр (Алла андан ыраазы болсун):

«Булар кимдер, йа, Расулалла?» - деп сурайт. Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Кийимин (текебердене жерге) суйрөй баскан, бергенин милдет кылган жана жалган ант менен малын базарда саткан киши!» - деп жооп берет. (Муслим, Иман, 171)

Бул баяндар төмөнку нерсени көрсөтөт: милдет кылып жана адам көңулун оорута берилген кайрымдуулуктар – пендени тозок отуна турткөн оор кунөөлөрдун бири. Анткени журөктөрду Алла дайым карап турат. Азирети Мавляна мындай дейт:

«Сен байлыгыңды жакшылап садага кылып, адамдардын көңулун ал. Себеби ал адамдар кылган дуба караңгы мурзөдө сага жарык чачат.»

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) дагы бир жерде Алла Таалага шугурчулук кылуунун аткарылышына себепкер болгон жардылар, кедей-кембагалдар жоомарттар учун жакшылык экенин, андыктан алардын көңулун оорутпаш керектигин төмөнкучө баяндайт:

«Колунда жок киши – жоомарттардын кузгусу. Ал кузгугө көңул ооруткан сөз айтып бууландырба!» (Башкача айтканда, жардынын көңулун оорутпа. Анткени көңулдөргө Алла назарын салып турат)

Алланын жоомарттыгы жардылар аркылуу чагылып көрунөт. Жардылар болсо жоомарт байларга кайрылышат. Мунун башка берекеси катары бай жардынын көңулун алса, анын мээрими, суйуусу ойгонот.

Ушундан улам жардылар – Алланын жоомарттыгы чагылган кузгу. Колунда барлар өз жоомарттыктарын ал кузгудөн көрушөт. Аллага толук моюн сунуп, чындап берилген байлар байлыктарынын аманат экенин тушунуп, Алланын алдында өз напсилерин тааный, Алланын жоомарттыгын чагылдырышат.

Аздыр-көптур ээ болгон байлыгына журөгунөн орун бербей аны андан сырткары алып жургөндөрдөн башкалар акыретте бактысыздыкка дуушар болушат. Мындай кишилердин байлыктары көрулгөн туштөн айырмасы жок.

Булар – жан-дуйнөлөру Алладан оолак калган чыныгы байкуштар жана руханият жардылары. Убактылуу байлыктары болсо – бактысыздыктарынын жансыз кооздугу, будөмук сурөту. Булар чындыктан кабарсыз кишилер болгондуктан, булардан оолак болуу абзел.

Мындай кишилер байлыктын туткуну.

***

Зекет, садага жана кайрымдуулук иштеринде көңул бурула турган маанилуу негиздердин бири – садагаларды жашыруун турдө беруу. Анткени апачык турдө берилген

садага алган кишинин уялуу сезимдерин азайтат, акырындап отуруп көнумуш адатка айланса, жумуш кылуу аракети да жоголот. Мындан башка, бул садага берген кишини өзунө-өзу маашырланып, канааттанууга жана текебердикке туртөт.

Бирок кээде садага берип, кайрымдуулук кылууну калкка жарыя кылуу пайдалуу болушу мумкун. Бул аркылуу элди кедей-кембагалга жардам көрсөтуугө шыктандырууга болот. Куранда Алла Таала:

**«Эгерде садагаларды көз көрунөө берсеңер, ал – жакшы нерсе. А эгер аларды көмускө турдө кедейлерге берсеңер, ал – силер учун артык.»** (Бакара: 271) - деп буюрган.

Тафсирчилер бул аяттан зекет ачык турдө, ал эми башка кайрымдуулуктар жашыруун турдө берилиши керек деген тыянак чыгарышат.

Соопкерчилик боюнча көрсөтулгөн эң жакшы адептуулук - оң колдун бергенин сол колдун билбеши. Мусулмандардын туу туткан эрежеси, чен-өлчөму, хадисте айтылганга караганда, кыяматта Арштын көлөкөсундө болчу кишилер – мына ушул тариздe кайрымдуулук кылгандар. Бизден мурда жашап өткөн мусулмандар бул турдөгу садаганын эң сонун улгулөрун көрсөткөн. Арийне, бул боюнча турк падышасы Фатих Султан Мехмед Хандын мээримдуулукту чагылдырган кайрымдуулуктарынын кээ бири төмөнкучө:

«Мен, Ыстамбул фатихи, Алланын алсыз кулу Фатих Султан Мехмед, маңдай терим менен ачкан 136 дукөнумду төмөнку шарттар ичинде садага кылдым:

Мен курдурган ашканада шейиттердин аялдары, жетимдери жана Ыстамбул кедей-кембагалдары учун бекер тамак берилсин! Бирок тамак жештен, же келип алып кетиштен тартынгандардын улуштөру, кеч киргенден кийин, жабылуу аяктарда уйлөрунө алпарылсын!»

Бул буйруктан көрунуп тургандай, Фатих Султан Мехмед Хан коомдун муктаж кишилери учун эң кылдат адеп чен-өлчөмдөру менен эрежелерин орноткон.

Падышасы ушундай адептуулукту көрсөткөн коомдун байлары да зекеттерин бир нерсеге ороп, мечиттердеги кутучаларга таштaшчу. Муктаж кишилер болсо ал жерден өздөрунө керектуу бөлугун гана алышчу.

***

Диндин негизги максаты – Алланын бир экенин тастыктагандан кийин адеп-ахлактуу, абийирдуу инсандарды өстуруп чыгаруу жана бул аркылуу бейпил коомду тузуу. Бул улуу даражага жетуу жан-дуйнөдө чагылган мээримдуулук, ырайымдуулук жана анын эң жакшы көрунушу болгон зекет, соопкерчиликтер менен гана жузөгө ашат. Момундун журөгу Алла Тааланын буткул макулуктарын мээримдуулук менен бооруна басышы зарыл.

Биз Алланын мулкундө жашайбыз. Анын ырыскылары менен азыктанабыз. Материалдык ибадаттарда ыкшоолук көрсөткөндөр: «Бул кимдин мал-мулку, ким берибатат?» - деп ойлошпойбу?

Суйуунун натыйжасы - өзгөну ойлоочулук. Суйгөн суйгөнун канчалык суйсө, өзун ага курман чалууну ошончолук милдет көруп, ошончолук кумардана оруңдайт. Алланын макулуктарына болгон соопкерчилик – кишинин суйгөнунө болгон суйуусунун эң сонун чагылышы. Анткени зекет жана кайыр-садаганын Алла учун берилишинен улам, буларды «Алла алат» деген тушунук пайда болгон. Арийне, Куранда бул тууралуу минтип айтылат:

أَنَّ اللهَ هُوَ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِ وَيَأْخُذُ الصَّدَقَاتِ

**«Чындыгында, Алла кулдарынын тообосун кабыл кылат**, (чын ыкыластан берген) **садагаларды** (зекет менен соопкерчиликтерди) алат (кайра кайтарбайт)!» (Тообо: 104)

Муну Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнкучө тушундурөт:

«Садага муктажга жете электе эле, Алланын (кудурет) колуна жетет (башкача аис тканда, муктажга берилген зекет менен садагаларды, оболу, Алла алат, анан жардыларга берет).» (Мунавиис, Кунузул–Хакаик, 34) – деген.

Андыктан зекет менен садага беруудө эң маанилуу нерсе – чын ыкыластан Алланын ыраазычылыгын көздөө. Соопкерчилик кылгандардын боис көтөрушу, алкоо кутуулөру таптакыр туура эмес. Мындаис оис -пикир бул каис рымдуулуктардын соопторун жоюп салат. Тескерисинче, берген алганга ыраазы болуп, Алланын ыраазылыгынын тышында эч кандаис максаты болбоого тиис иш. Анткени Алланын алдында ушундаис нерсе гана кабыл кылынат. Азирети Али менен Азирети Фатиманын (Алла алардан ыраазы болсун) бул мааниде кылган бир каис рымдуулуктары мактоого татырлык. Андыктан буткул уммөттун каис рымдуулугу да дал ошолор кылган таризде болууга тиис иш экени аятта төмөнкучө аис тылат:

**«Оздөру каалап турса да, тамактарын жетимдерге, колунда жокторго жана туткундарга беришет жана аларга: «Муну силерге Алланын ыраазылыгы учун берип жатабыз. Силерден буга-жооп иретинде жакшылык да, ыраазылык да каалабайбыз. Чынында, биз Раббибиздин томсоргон, катаал кунунөн коркобуз.» - дешет. Алла аларды ошол кундун жамандыгынан коргойт жана аларды жадыраган жаркын маанай менен тосуп алат.»** (Инсан: 8-11)

Эгерде соопкерчилик кылган киши бул аяттагы абалды жана адеп- ахлакты орундата алса, анда анын жан-дуйнөсундөгу чын ыкыласту- улугу карым-катнашта болгон кишилерине да өтуп, садаганы алган киши ал садагага татыктуу болбосо да, Алланын мээриминен улам туура жолго тушөт.

Бул чындыкты чагылдыруу иретинде Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Илгери бир киши: «Мен сөзсуз бир садага беремин.» - деди.

Ал тун ичинде садагасын алып чыгып, аны байкоостон бир ууруга кармата берди. Эртеси куну эл:

«Таң калычтуу! Тундө бирөө бир ууруга садага бериптир!» - деп суйлөй башташты.

Садага берген киши:

«Йа, Рабби! Сага шугурлөр болсун. Мен сөзсуз дагы бир садага беремин!» – деди.

Дагы садагасын алып уйунөн чыкты. Бул жолу аны байкабай бир сойкуга берип койду. Эртеси куну калк кайра:

«Шумдугуң кур! Тундө бирөө бир сойкуга садага бериптир!» - деп ушак айта башташты.

Садага берген киши:

«Йа, Рабби! Сойку болсо да садага бергеним учун сага шугурлөр болсун. Мен сөзсуз дагы бир садага беремин!» – деди.

Ошол туну кайра уйунөн чыкты да, садагасын билбей бир байга берип салды. Эртеси куну эл:

«Бул эмнеси?! Тундө бирөө байга садага бериптир!» – деп суйлөнө баштады.

Садага берген киши:

«Йа, Рабби! Ууруга, сойкуга жана байга да болсо, садага бергеним учун, сага шугурлөр болсун!» - деди.

Бу ыкыласы учун тушундө ал кишиге минтип айтылды:

«Ууруга берген садагаң аны, балким, уяткарып, уурулуктанбаш тарттырат. Сойку, балким, кылганынан баш тартып, намыстуу аялга айланар. Бай болсо, балким, мындан сабак алып,Алла ага берген мал-мулктөн муктаждарга таратар.» (Бухарий, Зекет, 14; Муслим, Зекет, 78)

Бул хадисте айтылган окуянын миңдеген улгусу ишке ашканы талашсыз. Мунун бир улгусун пайгамбар мураскору, Алланын досу Саами устаздан (куддиса сиррух) көруу мумкун:

Бир киши бул устазга келип: «Ажы ата! Алла ыраазылыгы учун мага бир тамекинин акчасын берчи!» - дейт.

Жеткен жоомарт Саами устаз эч ойлонбостон, жанындагыларды таң калтыра тигил киши сураган акчаны берет. Киши суйунгөн бойдон ал жерден кетип калат. Бул окуя бир кишинин көңулун өзгөчө буруп, тамекиге акча алган кишинин артынан аңдып жөнөйт. Ал кишинин тамеки эмес, нан сатып алганына таңдануу менен кубө болот.

Мынакей, Алла учун чын ыкыластан берилген садаганын оң таасири! Ошондуктан садага беруудө алуучуга караганда өз жан-дуйнөбузду көбурөөк көзөмөлдөп, чыныгы байлыкка жете алсак, кандай гана чоң бакытка ээ болор элек!

**Йа, Рабби! Ырайымың жан-дуйнөбуздун тугөнгус казынасы болсун! Оомийин!**

## ФЫКХ ТЕРЕЗЕСИНЕН

## ЗЕКЕТ

**Зекеттин парз болушунун шарттары**

Зекет берчу киши төмөнку сыпаттарга ээ болууга тийиш:

1. Мусулман, акыл-эси соо, эркин жана балагатка жетуу;
2. Негизги муктаждыктарынан жана карыздарынан башка нисаб чен-өлчөмундөгу байлыкка ээ болуу;
3. Мал-мулккө толук ээ болуу.

Байлык төмөнкудөй өзгөчөлуктө болушу керек:

1. Колдогу байлыктын табигый жана айлантуу жолу менен[49] көбөйушу;
2. Зекети бериле турган мал-мулккө бир камарий жыл (355 кун) толушу.

**Зекет бериле турган мал-мулк жана анын чен-өлчөму**

Нисаб (чен-өлчөм): кой менен эчкиде кырктан бири; уй менен өгуздө отуздан бири, төөдө бештен бири зекетке берилет. Алтындын нисабы – 81 грамм, кумуштун нисабы – 561 грамм. Алтын менен кумуштун нисабы туруктуу болсо да, айбанаттардын нисабы жана бериле турган зекеттин чен-өлчөму алардын саны көбөйгөн сайын өзгөрөт.

**Зекет кимдерге берилет?**

Алла Таала төмөнкучө буюрат:

إِنَّمَا الصَّدَقَاتُ لِلْفُقَرَاءِ وَالْمَسَاكِينِ وَالْعَامِلِينَ

عَلَيْهَا وَالْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِي الرِّقَابِ

وَالْغَارِمِينَ وَفِي سَبِيلِ اللهِ وَابْنِ السَّبِيلِ فَرِيضَةً مِّنَ اللهِ وَاللهُ عَلِيمٌ

**«Чынында, садагалар** (зекеттер) **Алладан бир парз катары: кедейлерге, бей-бечараларга,** (зекет жыйнаган) **кызматкерлерге, көңулу алынчуларга** (муаллафайи кулуубга), **кул азат кылууга, карыздарларга, Алланын жолундагыларга жана жолдо калгандарга тиешелуу. Алла билерман жана акылман.»** (Тообо: 60)

Бул аятта зекет кимдерге бериле тургандыгы даана көрсөтулгөн. Булар:

1. Жардылар: Дин боюнча бай болуп саналбагандар, т.а., нисаб чен-өлчөмундөгу байлыкка ээ болбогондор. Мындай кишилер иши бар болуп, алдуу-кучтуу болсо да, зекет ала алышат;

2. Бей-бечаралар: Кунумдук жей турган тамак-ашы жок болгон абдан жакырлар;

3. Зекет чогулткан кызматкерлер; 4. Муаллафайи кулууб: Журөгу исламга жылына турганкишилер;

5. Кулдар: Кул болуудан кутула турган кишилерге зекет берилет, бирок учурда кулчулук жоюлгандыктан зекеттин мындай туру жок;

6. Карыздарлар: Карызы мал-мулкунөн көп болгондорго зекет берсе болот;

7. Алла жолундагылар: Алла жолунда курөшкөндөр, ажыга барып, жолдо акчасыз калгандарга жана Алла учун илим алгандарга;

8. Жолдо калгандар: Жашаган жеринде бай болсо да, акчасы тугөнуп калган жолоочуларга зекет берилет.

**Зекет кимдерге берилбейт?**

Ата-энеге; чоң ата, чоң энеге; балага; кызга; неберелерге; байларга жана мусулман эместерге зекет берилбейт. Мындан тышкары, куйөөсу менен аялы да бири-бирине зекет бере албайт.

**ҮШҮР (Талаа тушумдөрунун зекети)**

1. Абу Ханифанын (Алла андан ыраазы болсун) көз карашы боюнча талаа тушумдөрунун зекетинде нисаб чен-өлчөмунө көңул бурулбайт, т.а., тушумдун устунөн бир жыл өтушу жана белгилуу ченөлчөмгө жетиши шарт эмес.

2. Жылына бир жолудан көп тушум алынган жерлерде ушур ошого жараша кайра алынат.

3. Өлгөн кишиден калган чарбалык жерлерден алынган тушумдөрдөн; бала-бакыра, же акыл-эси жагынан оорукчандарга таандык талаалардын тушумунөн да ушур алынат.

4. Абу Юсуф менен Имам Мухаммеддин көз карашы боюнча чарбалык тушумдөрдун нисабы – 1 тонна. Башкача айтканда, тушумдун салмагы бир тоннадан ашкандан кийин гана ушур берилет.

5. Үшур бериле турган чарбалык тушумдөр бир жыл бузулбай сактала турган сапатта болушу керек. Бул себептен улам жашылчажемиш турунөн ушур берилбейт. Мисалы: алма, алмурут, өрук, шабдаалы, помидор, калемпир сыяктуу. Анткени бул тушумдөр бир жылга жетпей бузулуп кетет.

6. Талаа жамгыр суусу, же арыктагы суу (эгер акча төлөнбөсө) менен сугарылса, анда ондон бири; суу насосу, же акча төлөнгөн суу менен бир жыл, же жарым жылдан көп сугарылса, жыйырмадан бири ушургө берилет. Мындан тышкары, урөндук, талаада иштегендерге эмгек акы, сугаруу, дарылоо ж.б. сарптоолор эсептелбейт.

7. Зайтун (оливка), кунжут (сезам), кункарамадан ушур алынса да, кийин анын майларынан кайра ушур алынбайт. Бирок муну соодасатык максаты менен сатып алган киши зекет берет.

8. Үшур алынчу тушумдөрдөн алынчу белгилуууулуштөр толук бышкандан кийин алынат, ага чейин алынбайт. Ал тургай али өсө элек өсумдуктөрдун ушурун бериш туура эмес. Бирок булар жер бетине белгилуу болуп өсуп чыкканда, эгер ээси кааласа, ушурун берсе болот.

9. Али ушуру бериле элек дан азыктарынан, же мөмө-жемиштерден желсе, ушурун төлөө ниети менен жеши керек. Мисалы, Абу Ханифанын көз карашы боюнча 10 кг жузум терилсе, 1 килосу ушур катары берилиши керек.

Жан-дуйнөлөрду тирилткен жеке жана коомдук ибадат

## АЖЫЛЫК

Ажылык – исламдын беш негиздеринин бири. Ажылык пайгамбарлардын алгачкысы Адам алейхиссаламдан баштап акырзаман пайгамбарына чейин уланып келген, адамдардын ыйманын туу чокуга чыгарган, махшардын бул дуйнөдөгуулгусун элестеткен жана «Өлөрдөн мурун өлгулө!» деген сөздун чындыгын тушунушкө себепкер болгон улуу ибадат.

Ажылык исламдан мурун да болгон. Бирок бутпарастар муну ибадаттыктан чыгарып, куч-кубаттууларга көрсөтулгөн адеп-ахлаксыз, расмий ырым-жырымга айлантып салышкан. Арийне, арабдардын курайш уруусу Каабаны кийимчен айланышчу, ал эми башка арабдар Каабаны аял-эркек жалпы дырдай жылаңач болуп айланчу. Кийимдерин чечип салган бул арабдардын жылаңач жерлерин жабышы курайштын жоомарттыгына байланыштуу болчу. Тактап айтканда, курайштар буларга кийим берсе жамынып, бербесе, жылаңач бойдон Каабаны тооп кылышчу. Курмандык чалышканда да анын канын Каабанын каалгасына суртушуп, этин өрттөп салышчу. Мына, ислам бул уят-сыйытсыз урп-адаттарды жана мындай болбогон нерсеге ишенуулөрду жойгон. Анткени исламда ар бир ибадаттын негизги максаты – Алланы зикир кылуу, Андан кечирим суроо жана анын динин жайып, бийиктетуу.

***

Ажылыктын дуйнөлук жана акыреттик көптөгөн даанышмандыктары бар:

Ажылык Алланын чексиз мээрими чагылып көрунгөн, кечиримге татыктуу болгон мусулмандардын терең ыйман ичинде Алланы суйгөн берекелуу атмосферада жузөгө ашат.

Ажылык – бул, Азирети Ибрахим менен Ысмайылдын (алейхимуссалам) Аллага тобокел жана моюн сунуучулугунан сабак алуу; ичибиздеги «напси» деп аталган душманды, ал эми тышыбыздагы шайтандык каалоолорду ташбараңга алуу; улут жана даража айырмачылыгынан кутулуп, «кепинге» ороло Алла Таалага баш калкалоо; кыяматтын коркунучтуу көрунушун элестетип коркуу; мусулмандардын арасындагы алыс, чоочун коомдорду бир жерге чогултуу жана бир ыйман боордоштугун тузуу.

Башка өнуттөн алганда, ажылык – дене «кийимин» чечип, рухтун терендигине суңгуй напсиге тиешелуу «бороон-чапкындардан» кутулууга аракеттенуу.

***

Ажылык аткарылган жерлер болсо бөтөнчө ыйык атмосферага ээ. Мындай атмосферада Алланын берекеси абдан мол болот. Бул себептен улам Куранда ошол жерлерди сыпаттоо иретинде «Шааируллах» жана «Хурматуллах» деп айтылган.

Андыктан ажылыктын дагы бир максаты ошол куттуу жерлерди урматтоо, аердеги ыйык жайларды эстөө менен көңулдөрду жай алдыруу.

Бул куттуу жерлер Азирети Адамдан кунубузгө чейин ыймандуу журөктөрдун руханияты менен азыктанып, көз жаштарына сугарылып келген. Аариф көңул менен ажылык кылгандар ошол жайлардан пайгамбарлардын издерин издеп, аларды эстөө менен береке-кут алышат.

Ибадат жана ажылык ниети менен ошол куттуу жерлерге аяк баскандар Ибрахим пайгамбардын:

«**Йа, Рабби! Кунөөлөрубузду кечир! Сен улуу Мээрман жана Ырайымдуусуң! Йа, Рабби! Менин уулдарымды да менин жолума, менин диниме багытта!»** - деп айткан дубасына жана бул дубанын берекесине ээ болушат.

Көптөгөн момун көңулдөр ушул берекелуу жерди бир көруугө зар болуп, көксөшкөн. Мындай инсандар:

Көрбөс болдум узак менен жакынды
Каабатуллах барам сага жакында! – деп арман кылышкан жана:
«Эй, таңкы шамал, барып калсаң, Мекке-Мадинага
Салам айткын пайгамбарлар пайгамбарына!» - деп, Азирети Пайгамбарыбызга (саллалоху алейхи васаллам) салам-дубай жолдошкон.

Мындай суйуу көңулдөрдө терең орун алгандыктан, бул ыйык жерлерге бараткандарды бата берип атказуу салтка айланып калган. Ажылык сапарга аттануучуларга арналган жан- дуйнө талаптарын бир акын өзунун ыр саптарына төмөнкучө тушургөн экен:

Басып өткөн жолдорго,
Бизден салам айта бар.
Аллага дос кулдарга,
Бизден салам айта бар.
Баргыла ажылыкка,
Эргип чексиз бакытка.
Мухаммед Мустафага,
Бизден салам айта бар.
Мекке менен Мадина,
Теңдеши жок бир байлык.
Ушул эки байлыкка,
Бизден салам айта бар.
Аллахумма лаббайк деп,
Жугур замзам суусуна.
Бани Хашим уруусуна,
Бизден салам айта бар.
Киресиңер ихрамга,
Кол тийгизбей арамга.
Сахабайи кирамга,
Бизден салам айта бар.
Жалбара Раббибизге,
Дуба кылгыла бизге.

Улуу Каабабызга,
Бизден салам айта бар.
Киргендер ашык багына,
Тушпөйт жамандыктарга.
Ошол кооз нур тоого,
Бизден салам айта бар.
Кирип калби Катымга,
Сажда кылгын Аллага.
Макамы Ыбырайымга,
Бизден салам айта бар.
Актан келген бакытка,
Ачылган ар бир канатка.
Минага, Арафатка,
Бизден салам айта бар.
Бейишибиз чексизге,
Таза гулистаныбызга.
Ыйык жарыгыбызга,
Бизден салам айта бар.

Абалтан бери мына ушундай ашыктык ичинде жашап, оргуштаган жан-дуйнөлөрун оздуктай албаган көптөгөн Алла достору убакыт көз карандылыгынан Алланын уруксаты менен чыгышып, намаздарын ошол ыйык жерлерде окушкан. Ал тургай алардын кай бирлери ал жерлерди көксөп, бирок каражаттын жоктугунан баралбай, ажылык ышкысына чалдыккандарды өздөру менен кошо алпарып келишкен. Арийне, Азирети Азиз Махмуд Худайинин руханият асмандарына канат кагышына себепкер болгон төмөнку окуя дээрлик бардык мусулмандарга маалым:

Бурсада казы болуп турган кезинде, ага кызыктай бир арыз тушөт. Бир аял куйөөсунөн даттанып, төмөнкулөрду айтат:

- Казы таксыр! Куйөөм ар жылы ажыга барууну ниет кылат. Бирок кедейликтин айынан бара албай журөт. Быйыл да ажыга барам деди. Ал тургай: «Эгерде быйыл ажыга бара албасам, сага талакберем!» - деди. Кийин Курбан-айтка жакын жоголуп кетти. Беш–алты кун өткөндөн кийин ажыга барып келдим деп, пайда боло калды. Ушундай нерсе дагы болмок беле? Казы таксыр! Мен бул жалганчы киши менен ажырашканы келдим!

Казы Махмуд таксыр айтылган арызды текшермекке аялдын куйөөсун чакыртып, аялдын айткандарынын туура, же туура эмес экенин сурайт. Ал болсо жооп катары мындай дейт:

- Казы таксыр! Аялым айткан нерсе да туура, менин айткандарым да туура. Мен чындап эле ажыга барып келдим. Алтургай ал куттуу жерлерде кээ бир бурсалык ажылар менен көрушуп, аларга кээ бир аманаттарды калтырдым.

Казы Махмуд таксыр бул жоопко абдан таң калып:

- Бул кантип болушу мумкун? - деп сурайт. Ал киши тушундурө баштайт:

- Таксыр, жылдагыдай эле быйыл да ажыга бара албаганымдан кийин, капаланып Мехмед устага кайрылдым. Ал болсо менин колумду кармап, көзумду жум деди. Көзумду ачсам, Каабада экенмин.

Мындай рухий окуяга биринчи жолу кубө болгон казы таксыр мунун мумкун эмес экендигин айтып, анын берген тушунугун кабыл кылбай коет.

Казынын бул сөзунөн кийин дале да болсо ыйык жерлердин таасиринен кутула элек ал киши чын журөктөн чыккан, бирок абдан маанилуу жоопту айтат:

- Казы таксыр! Алла Тааланын душманы болгон шайтан көз ирмемде буткул дуйнөну кыдыра алат да, Алланын досу болгон аруу зат эмне учун көз ирмемде Каабага бара албайт экен?

Казы Махмуд таксыр болсо бул жоопту абдан маанилуу деп эсептеп, чечимин бурсалык ажылар келгенден кийин чыгарам дейт. Ошол ажылар келип, аялы даттанган кишинин чындап эле ажыга барганын тастыктагандын кийин абдан таң кала арызды жокко чыгарганга мажбур болот. Бирок журөгунө сырдуу чок тушкөн эле. Анан уста аркылуу Азирети Уфтаданын чөйрөсунө кабыл кылынып, олуяга айланат.

***

Сөздун кыскасы, ошол куттуу жерлерге материалдык жана рухий турдө чуркоо кумдуу чөлдөрду көруш учун эмес, ал жерлерге Ибрахим алейхиссаламдын макамын, Ысмайыл алейхиссаламдын мекенин зыярат кылыш учун барыш керек. Расулалла (саллалоху алейхи васаллам) туулуп-өскөн, исламды жайган жерлерди көруп келуу, ал дем алган абаны дем алуу жана аны жан-дуйнөгө орнотуу максаты менен баруу зарыл. Бир Алла досу мындай дейт:

«Кайсыл жака карабайын, сансыз мужиза-керемет журөгумө ийилип: «Сага ылайык ыйык жер ушул!» - дейт.»

Бул сөз акындын курулай сезимдери эмес, Алла Тааланын төмөнку аятына таянылып айтылган сөз:

فِيهِ آيَاتٌ بَيِّنَاتٌ

**«Анда канчалаган апачык белгилер бар...»** (Аали Имран: 97)

Андыктан ошол ыйык жерлерде көздөрдөгу пардаларды ачып, жан-дуйнө көздөру менен айлана-чөйрөгө карагандардын ыйманы оргуштап, Алланы суйуу сезими жанданат. Кайсы жерге карабасын, ал жерден дароо улуу сезимдерге бөлөнуп, көздөру жашылдана, тили дайыма тасбих айтат. Ал берекелуу жердеги буткул убактысын адептуулук жана урмат ичинде өткөрөт. Бул болсо аятта :

ذَلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ شَعَائِرَ اللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقْوَى الْقُلُوبِ

**«Кимде-ким Алланын белгилерин урматтаса, албетте, бул – журөктөрдун такыбалыгынан.»** (Хаж: 32) – деп айтылган сырдан алынган.

Бул өңуттөн алсак, ажылык бир гана материалдык ибадат эмес. Анын материалдык тарабы канчалык маанилуу болсо, руханий тарабы да ошончолук маанилуу болгон ибадат. Азирети Пайгамбарыбыз (саллалоху алейхи васаллам) тарабынан «хажжи мабрур», т.а., баштан-аяк жакшылыктан турган ажылык тууралуу айтылышы ушуну тушундурөт. Ажылыктын бул жагы менен тообо кылуу, дуба кылуу аркылуу дилдер Алланын берекесине карк болот. Ажылык – бул кунумдук жашоонун салих амалдар менен камыр-жумур болуп, ажылыктан кийин да бул абалдын уланышы учун Алла Таалага сөз беруу.

Арийне, Азирети Ибрахимдин төмөндөгу дубасы кандай гана сонун:

**«Эй, Раббибиз! Экөөбузду тең** (уулум Ысмайыл жана мени) **сага моюн сунуучулардан кыл. Урпактарыбыздан да сага моюн сунган бир уммөт кыл! Бизге ажылык жол-жобобузду көрсөт жана тобобузду кабыл кыл! Чынында, тооболорду кабыл кылган мээримдуу Зат - Өзуңсуң!»** (Бакара: 128)

Ажылыкты аткарууга камынган ышкылуу журөктөр бир тараптан дуба менен камыр-жумур болуп, экинчи жактан буткул Мекке көчөлөрундө Пайгамбарыбыздын (саллалоху алейхи васаллам) басканын, аерде жашаганын элестетип, балким, анын баскан издерине аяк басар бекем деген ой менен ошол издерге рухий турдө жузун суруп, чексиз толкундуу сезимдерге бөлөнөт. Мисалы, Сафаа тоосунда Азирети Пайгамбарыбыздын (саллалоху алейхи васаллам) Мекке мушриктерине кайрылып айткан сөздөрун аң-сезиминде жандандырса болот. Ошол учурда Пайгамбарыбыз меккеликтерге Абу Кубайс тоосун көрсөтуп, мындай деген эле:

- Силерге «Ушул тоонун ар жагында душман бар, алар бул жакка келе жатат. Согушка даярдангыла!» - десем, ишенесиңерби? Меккеликтер:

- Ишенебиз. Ошол тоонун аркасын көрбөсөк да, сен Мухаммедуль Амин болгонуң учун айтканыңан эч шек санабайбыз! – деп жооп беришкен.

Анда Пайгамбарыбыз:

- Буга ишенгениңер сыяктуу мына бул нерсеге да ишенгиле: Бул ааламды жараткан жалгыз гана кудуреттуу Алла бар. Сыйынган буттарыңар таш-топурактан башка эч нерсе эмес. Буларды таштап, бир Аллага ыйман келтиргиле. Билгиле, Алла мени силерге пайгамбар кылып жиберди! – дегенде өз абасы Абу Лахаб баш болгон бутпарастар:

- Сен бизди буерге ушул учун гана чакырдың беле? - деп андан жуз уйруп, таркап кетишкен. Жан-дуйнөлөру аны кабыл кылып турса да, напсилерине баш ийип, аны жалганга чыгарышкан.

Бирок Пайгамбарыбыз алардын каршы чыгууларына карабастан, өзунун элчилик кызматын талыкпастан улантып, исламды чаңкаган көңулдөргө мурөк суудай сунган.

Мына, ажылыкта ушул жана ушуга окшош ибараттуу окуяларды элестетуу менен буткул дитибизди коюп, Пайгамбарыбыздын таалим- тарбия беруу борборуна айланган Аркамдын уйунун алдында ичкеридеги хушуу менен окулган Курандын унун рухий турдөй тыңшай алабыз. Бул таалимдердин аркасынан жузөгө ашкан хижрат жана андан кийин да келген Алланын берекесине жан-дуйнө кумурабызды тоссок болот. Өзгөчө Савр уңкурундө Азирети Пайгамбарыбыз (саллалоху алейхи васаллам) жана Азирети Абу Бакирдин ортосундагы рухий алыш-бериштен өзубузгө насип алып, алар аерде уч кун калган теңирдик сырларга ээ болуу жана журөкту рухий турдөөркундөтуу багытында кылышкан жекече таалимдерине кошулсак болот. Ошол таалим менен башталган алтын чынжырчанын суйуу жана ашыктык атмосферасында жандуйнөбузду ыймандын туу чокусуна чыгара алабыз. Ушинтип ар бири жылдыз сыяктуу болгон сахабалардын артынан ээрчип, Мадина шаарына миңдеген акылман сырлар камтылуу таасирлерди калтыргандан кийин, кайра Меккеге кайтышы, т.а., Азирети Пайгамбарыбыз (саллалоху алейхи васаллам) тарабынан Меккенин алынышын элестетсек болот. Аердеги тоолорго карап, Меккеге өтө жакын келген сахаба кошуунун мушриктердин журөгунун ушун алыш максатта жаккан миңдеген отторун аң-сезимибизде жандандырып, тушкө окшош ааламда көрсөк болот. Билали Хабашинин ошол куну Байтуллахтын устунө чыгып, окуган мукам ундуу азанын уккандай болобуз. Азирети Пайгамбарыбыздын (саллалоху алейхи васаллам):

**«Акыйкат келди. Баатыл** (жалган) **сурулуп жок болду...»** (Исра: 81) - деген аятты окуп, Каабадагы буттарды жузтөмөн кулатышын элестетебиз.

Анын аркасынан биздин журөгубуз Кааба сыяктуу экенин, ал жердин да кээ бир напсилик суйуулөр менен бутканага (идолкана) айланганын тушунуп, ажылык ибадатынын ар бир этабынан биз ээ болгон рухий куч-кубат менен аларды талкалоого жана журөгубузду чындап Аллага бурууга аракет кылышыбыз зарыл.

Мына ушундай дагы канчалаган теңирдик сырларды камтыган ажылык ибадаты жалпыбыз учун акырындап башталган рухий жандануу болуп саналат. Мына ушундай ажылык парзы – кишини толук динге багыттаган көп кырдуу бир ибадат.

Ажылык – бул, инсан рухунун ыргагын, атмосферасын тапкан, аны рухий береке жамгырлары менен тазалап, аруулаган бир ибадат.

**Арафат** - кечирим суроо жана Кудай Таалага баш калкалоо жери.

Арафат – мурзөлөрдөн тирилип, кыямат таңына турууну жана топ-топ болуп махшар майданында жыйналууну эске салат. Бардык пенделер Алланын алдында алсыз, муктаж жана умуткөр турдө кечирим кутушөт. Журөктөрдөн жана көздөрдөн тообо жаштары куюлуп, Аллага көптөгөн чын ыкыластуу жалбаруулар айтылат. Жашоо дептеринде таптаза барак ачылып, Алла Таалага өмурдун мындан кийинки бөлугундө Ага баш ийип жашоого убада берилет.

Ошентип Арафат махшарды эске салат. Кыяматтагы абалдын бир бөлугу ошол жерде болгондой болот. Баш ачык, буттар жылаңаяк, кун абдан ысык... Эч кимдин бири-бири менен иши жок...

Мындан башка, Арафат бизди байыркы доорго алпарат. Жалпыбызга маалым, тыюу салынган мөмөну жеши себептуу, Алланын каалоосу менен Адам ата менен Обо энебиз бейиштен чыгарылып, бул дуйнөдө бири-биринен алыс бөлөк-бөлөк жерлерге тушурулгөн болчу.

Адам алейхиссалам Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) Алланын алдындагы даражасын эске алып, акыры Алла Тааладан анын урматына кечирим сураганда, Ал бул талапты кабыл кылып, ага Меккеге алып барар бир периштени милдеттендирген. Бул дубанын берекеси менен Жиддага тушурулгөн Обо энебиз да бир периште аркылуу Адам алейхиссаламды көздөй жолго чыгарылган жана алар арапа куну туштөн кийин дигер убагында Арафатта жолугушуп, бирге ыйлашып, бирге Аллага тообо кылышкан.

Берешендиги, марттыгы чексиз Алла Таала алардын тообосун кабыл кылгандан тышкары алардын тукумдары да кыяматка чейин жыл сайын ошол куну, ошол саатта, ошол жерге чогулуп, кечирим сурай, тообо кылса, кечируугө убада кылганы учун ажылар арапа куну Арафатка чыгышып, тообо-истигфар кылышат.

Ошол жолугушуудан кийин Адам ата менен Обо энебиз Алланын буйругу менен азыркы Мекке шаары турган жерге отурукташып калышкан. Бул себептен улам **Мекке** шаарынын дагы бир аты – (отурукташуу аймактарынын энеси деген маанини берген) Уммуль Кураа.

Анткени Мекке мекен, тус, кийим-кече ж.б. ажырымдарга бөлбөстөн ислам боордоштугу астында ыйман келтиргендердин баарын бир улутка айлантат. Ал жерде бай - кедей, сабаттуу -сабатсыз, падыша - карапайым, жаш – кары – бардыгы бир жерде, бирдей кий- имде, бир майданда жана бир сапта болот. Ал берекелуу жер – бейпилдик, бейкуттук жана суйуу кучагы, жан-дуйнөлөрду берекеге, мээримге толтурган пайгамбарлар жери. Учурдагы ислам ааламы башынан кечирип аткан буткул азаптарга, кордуктарга карабастан, ошол берекелуу жайда: ажылык менен умраларда тузулгөн биримдик, боордоштук жана суйуу башка элдерди абдан суктантатууда. Алар тузгөн улуттар аралык уюмдары аркылуу дайыма ушундай деңгээлге жетууну самап, бирок талап кылынган деңгээлдеги ийгиликке жете албай келет. Анткени алардын тоюу чегинен ашкан материалдык жыргалчылыктарынан сырткары рухий төмөндөөлөрунөн улам пайда болгон көп сандаган ажырымдар, жек көруучулук, душмандык, зулумдук, адилетсиздик жана теңсиздик эч кемибей келет.

***

**Муздалифа:** Куранда ишаарат кылынган «Аль-Машарул Харамдын» руханияты менен мээримдуулугунө чылк бөлөнгөн чөлкөм. Муздалифа - журөктөрду Алланын улуктугу, кудурети жана ырайымы менен жууруп дуйнө менен акыретти унутчу жер.

Ажылык жол-жоболу буткөндөн кийин, Ибрахим пайгамбардын рухий курмандыгын чагылдыруу иретинде чалынган материалдык **курмандык** ажылардын жан-дуйнөсунө ошол улуу пайгамбардын сезимдерин тартуулайт. Бул атмосфераны сезген Халилуллах (Куранда айтылган боюнча) мындай дейт:

**«Чынында, мен жузумду асмандар менен жерди Жаратканга туура жолдон четтебеген абалымда бурдум. Мен буттарга сыйына тургандардан эмесмин.»** (Анъаам: 79)

**«Айткын: Намазым, кулчулугум, жашоом жана өлумум ааламдардын Эгеси болгон Алла учун. Анын эч кандай шериги жок. Мага ушул нерсе буйрук кылынды жана мен мусулмандардын алгачкысымын.»** (Анъаам: 162-163)

Азирети Ибрахим (алейхиссалам) Бабилден (Вавилондон) Шамга баратканда:

**«Мен Раббиме баратам. Ал мага туура жолду көрсөтөт. Йа, Рабби, мага салихтерден бир уул бер!» -деген эле.»** (Саффат: 99-100)

Бул жерде жан-дуйнөдөн эң Улуу Досту көздөй кеткен сапарга ишаарат кылынган.

ОшолаяттынуландысындаАзиретиЫсмайылдын суйунчулөнушу жана курмандык чалуу окуясы берилген:

**«Ошондо биз аны жоош-момун бир уул менен кубанттык.»**(Саффат: 101)

**«Ал атасы менен бирге басып калган чакта,** (атасы) **ага: «Уулум, тушумдө сени муудзаганымды көруп жатам. Буга сен эмне дейсиң?» - деди. Ал ага: «Атаке, сен буйрулган нерсеңди аткар! Кудай кааласа, сен менин сабырдуулардан экениме кубө болосуң!» - деди.** (Саффат: 102)

**«Качан гана алар** (буйрукка) **моюн сунуп, баласын көмкөрөсунөн жаткырганда, биз ага: «Эй, Ибрахим! Калетсиз, сен тушуңду жузөгө ашырдың. Чынында, биз жакшылык ээлерин ушундайча сыйлайбыз. Чынында, бул – калетсиз, апачык, сыноо.» - деп ун каттык жана анын уулунун ордуна улуу бир курбандык тартууладык. Анын атын болсо муундан-муунга калтырдык... Ибрахимге саламдар жолдонсун! Биз жакшылык ээлерин ушундайча сыйлайбыз. Чынында, ал ыймандуу кулдарыбыздан эле.»** (Саффат: 103-111)

***

Азирети Ибрахим (алейхиссалам) Ажар апабыз менен Ысмайыл алейхиссаламды Меккеге калтыргандан кийин Саара энебизге кайткан эле. Анда-санда аларга барып турчу. Бир жолкусунда Меккеде жургөндө бир туш көрөт. Тушундө аятта айтылгандай, Ысмайылды курмандыкка чалат. Ибрахим бул тушу Алладанбы, же болбосо шайтанданбы, кумөнгө тушөт. Бирок бул тушууч кун кайталанат. Бул кундөр ажылык мезгилинин таврия, арапа жана майрамдын биринчи куну болчу.

Бир риваят боюнча Азирети Ибрахим: «Алла мага уул берсе, аны курмандыкка чалам!» деген экен. Мына ушул сөзу себептуу сыноого алынган.

Ибрахим алейхиссалам Раббисинен келген буйрукка моюн сунуп, Ажар энебизге: «Ысмайылды жуунтуп, ага жыпар жыттарды сыйпа, аны бир досума алпарам» - дейт. Азирети Ысмайылга болсо: «Жаныңа бычак, жип ал» - деп, төмөнку сөзун кошумчалайт:

«Уулум, Алла ыраазылыгы учун курмандык чаламын!»

Алар Арафатта ажылар токтогон жерди көздөй жол алат. Ошол учурда шайтан адам туспөлүндө Ажар энебиздин жанына келип, андан:

- Ибрахим уулуңду каяка алып баратат, билесиңби? – деп сурайт. Ал болсо:

- Досуна алпаратат, – деп жооп берет. - Жок, мууздаганы алпаратат! - Ал уулун абдан жакшы көрөт! - Алла буюрган учун мууздайт экен!

- Эгер Алла буюрган болсо, жакшы нерсе, Ага тобокел кылабыз.

Шайтан Ажар энебизди алдай албаган соң, Ысмайыл алейхиссаламдын жанына барып, төмөндөгүдөй собол таштайт:

- Атаң сени каякка алып бара жатканын билесиңби?

- Алланын буйругун аткарганы.

- Билесиңби, атаң сени мууздаганы алып баратат!

- Жоголгун наалаты! Биз Раббибиздин буйругун жан-дилибиз менен аткарабыз!

Азирети Ысмайыл ушундай деп жооп кайтаргандан кийин шайтанды кууп, ташбараңга алат.

Шайтан Ысмайылды да алдай албай, бул саам Ибрахим алейхиссаламга кайрылат:

- Эй, абышка! Уулуңду кайда алпаратасың? Шайтан сени тушуңдө алдады. Ал туш шайтандык туш болчу!

- Шайтан сенсиң! Дароо жаныбыздан кеткин! – деп жооп берет Азирети Ибрахим.

Ал колуна жети даана таш алып, шайтанды уч бөлөк жерде урду.

Мына, ажылыкта кыяматка чейин улана турган шайтанды ташбараңга алуу ушундайча башталган. Бул абал алардын Аллага тобокелчилиги жана моюн сунуучулугунун символу болуп, буткул уммөткөулгу болуп калган.

Ибрахим алейхиссалам менен Ысмайыл алейхиссалам Минадан Арафатты беттеп баратышканда, асмандагы периштелер абдан толкунданышкан. Алар таң калышып, бири-бирине:

«Субханаллах! Бир пайгамбар бир пайгамбарды курмандыкка чалганы бара жатат!» - дешкен.

Ибрахим алейхиссалам акыры уулу Ысмайылга бул иштин чындыгын айтат:

- Уулум, тушумдө сени курмандык чалууга буюрулдум.

- Атаке, муну сага Алла буюрдубу?

- Ооба!

- Атаке! Сага буйрулганды орундат! Иншааллах, мени сабыр кылуучулардан экенимди көрөсүң!

Ысмайыл алейхиссалам жанын курман кылышка даяр экенин билдирет. Ошол кезде ал али 7, же 13 жашта болчу.

Риваятка караганда, Жабрайил periште толкунданып, дароо учуп жеткен төрт учурдун бири - Ибрахим алейхиссалам Ысмайыл алейхиссаламды курмандыкка чалыш учун бычакты мойнуна такаган учур. Ошол учурда Жабрайил алейхиссалам бычакты кескис кылып мокотуп салат. Анан аларга Аллага моюн сунуулары себептуу, Алланын мээрими менен бейиштен алпкелген кочкордун курмандыкка чалынарын билдирет. Ошентип алар толкундуу сезимдерге берилип, суйунө такбир айтышып, кочкорду курмандыкка чалышат.

Ошондуктан курмандык чалуудагы негизги максат – бул окуяларды эстеп, алардагы Алланын даанышмандыгынан сабак алуу, Аллага моюн сунуу, такыбалык менен ибадат кылуу. Арийне, Алла Таала мындай дейт:

«(Курмандыктардын) **эттери да, кандары да Аллага жетпейт, Аллага жалгыз гана такыбалыгыңар жетет...»** (Хаж: 37)

Башка өңуттөн карасак, ажылыкта курмандык чалынгандан кийин **чачтардын алынышында**өзгөчө бир хикмет-сыр бар. Исламдан мурун киши кулун азат кылганда анын чачын кырдырчу. Бул кулчулуктун бир белгиси эле. Ажылыктагы чач алуу аркылуу ажылар Алланын берилген кулу экенин кабыл кылышат. Тактап айтканда, бул чач алуу - өзубузду Аллага арнашыбыздын жана Анын буйруктарын кыйшаюсуз аткара турганыбыздын белгиси.

***

Азирети Ибрахим менен Азирети Ысмайылдын шайтанды ташбараңга алып, жеңген жерлери болгон Мина – адамдардын Аллага тобокел кылуучу жана Ага моюн сунуучу жери.

**Шайтанды ташбараңга алуу болсо** - көбунчө ичибиздеги шайтанды ташбараңга алуу менен башталат. Бул Азирети Ибрахим, Азирети Ысмайыл жана Ажар энебиздин шайтанды кууп ташбараңга алууларынан калган таберик. Ташбараңга алуунун «наалаттоо» деген дагы бир мааниси бар. Анткени ошол доордо наалаттоо ташбараңга алуу таризинде жургузулчу. Арийне, шайтандын «ражим», т.а., «ташбараңга алынган» деп аталышы «наалатталган» деген маанини берет.

**Ташбараңга** алуу окуясында дагы бир тереӊ маани бар:

Каабаны бузуу учун көптөгөн чоӊ пилдер менен келген Абраха жана анын кошууну бедуиндердин адаты боюнча таш ыргыта баштаган. Буга жооп катары Алла Таала да ошол чоӊ пилдуу кошуунду Абабил куштары чеңгелдеген кичинекей таштар менен жексен кылган. Мына ушул шайтанды ташбараңга алуу ошол окуядан калган эскерме.

Сөздун кыскасы, шайтанды ташбараңга алуу – бул, жан-дуйнөну бардык кайдыгерлик жана шек-кумөндөрдөн оолак кармап, Аллага кайрылуу. Бул себептен улам Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Бул майда таштар менен ташбараңга алуудан максат – Алла Тааланы зикир кылуудан башка нерсе эмес.» (Мишкат, Термезий)

Ажылыктын максаты башка хадистерде төмөнкучө эскерилет:

«Ташбараң, Сафа менен Марванын ортосунда барып келуу жана Каабаны таваф кылуунун максаты - Алланы зикир кылуу (Аны унутпоо).» (Термезий, Насаи)

***

**Сафа менен Марва дөбөлөру** – азыркы замзам суусу турган жер. Булар – суу издеген Ысмайыл алейхиссаламдын апасы Азирети Ажардын кабатырлана ары-бери чуркаган эки берекелуу дөбө. Андыктан бизге ошол адамзаттык алсыздык менен Алла Таалага баш калкалоону эстетиш учун, ажылык милдетине «саъй» деген аталыш менен кошулган бир милдет берилген.

Алла Таала бул эки дөбөнун канчалык маанилуу экенин төмөнкучө баяндайт:

إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِن شَعَائِرِ اللَّهِ

**«Чындыгында, Сафаа менен Марва Алланын белгилеринен** (символдорунан)...» (Бакара: 158)

**Кааба** – Алла Таала Куранда **«Сажда кыл жана жакында!»** (Алак: 19) деген буйругу менен парз кылган намаз ибадатынын багыты. Ошол эле учурда бул буткул мусулмандар жуз бурган жер, т.а., ислам дуйнөсунун журөгу соккон жер. Адамдагы

Алланын чагылуусу журөктө болсо, ааламдагы чагылышы Каабада болот. Башкача айтканда, Кааба адам денесинин журөгу сыяктуу.

Ал жерде Аллага берген сөзун аткарган Халилуллахтын (Ибрахимдин) макамы бар. Алла Таала ажылык, же умраны насип кылган момун көңулдөр анын баскан издерин басып, анын макамынын аркасында таваф намазын окуусу милдеттендирилген.

Каабадагы **«Хажаруль Асвад»** болсо салам берилип, өбулгөн жана Аллага ибадат кылуу сөзу убада кылынган ыйык таш. Ага салам беруу – бул, ошол эле учурда буткул напсилик каалоолордон жана шайтандык арзуулардан баш тартууга сөз беруу.

**«Хажаруль Асвад»** - тавафтын башталгычын жана бутушун белгилейт. Учурга чейин Каабанын дээрлик бардык ташы алмаштырылган. Бирок хажаруль асвад эч өзгөрбөстөн бугунку кунгө чейин сакталып келет. Аны канчалаган куттуу эриндер өпкөн, ага канчалаган мубарек колдор тийген. Ушундайча ал жөнөкөй таш болсо да, ээ болгон улуу даражасы менен жан-дуйнөбузгө бөтөнчө таасир тийгизет. Бул чындыкты Азирети Умар ал ташты өөп жатып төмөнкучө тушундурөт:

«Эй, кара таш, мен сенин жөнөкөй эле таш экениңди билем. Сенден пайда да, зыян да келбейт. Сени өбушумдун себеби – Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) сени өпкөнун өз көзум менен көрушум.» (Муслим, Термезий)

Кыскасын айтсак, буткул өзгөчөлуктөру менен бирге Кааба – бул, Алланын аршынын көлөкөсу, ыракым жана береке булагы. Башкача айтканда, Кааба – Алла Тааланын ыракым жана кечирим сыпаттары чагылган жаркырак кузгу, жан-дуйнөлөргө жарык нур чачкан кун.

Төгөрөктун төрт бурчунан турдуу тилдерде суйлөгөн, жашоо тариздери, урп-адаттары бири-биринен бөлөк болгон көптөгөн адамдар Каабанын айланасында укмуштай сонун биримдик көрсөтушөт.

Каабанын курулушу жөнундөгу риваяттарга караганда, Азирети Адам менен Обо бейиштен чыгарылгандан кийин жер бетинде Арафатта жолугушуп, батышты көздөй бет алышат. Акыры азыркы Кааба турган жерге келишет. Ошондо Адам алейхиссалам бул жолугушууга шугур кылуу иретинде Раббисине ибадат кылгысы келип, бейиште жургөндө айланасында таваф кылган нурдан буткөн устундун кайра өзунө берилишин суранат. Мына, ошол нурдан буткөн устун ошол жерде чагылып, Азирети Адам аны айланып, Аллага ибадат кылат. Бул нурдуу устун кийин Азирети Шит пайгамбардын учурунда жоголуп кетип, ордунда кара тустуу бир таш калат. Ошондо Азирети Шит устундун ордуна таштан төрт бурчтуу имарат тургузуп, ошол кара ташты дубалдын бир бурчуна орнотот. Мына, учурда «Хажаруль Асвад» деп аталган кара таш – ошол таш. Кийин Нух пайгамбардын тушунда каптаган топон суудан кийин көп жылдар бою кум алдында билинбей калат. Анан Азирети Ибрахим Алланын буйругу менен Кааба турган жерге барып, уулу Ысмайылды апасы менен бирге ал жерге калтырып кетет. Андан соң Ысмайыл алейхиссалам экөө Алланынбуйругу менен Кааба турган жерди казып, Азирети Шит тарабынан жасалган бул имараттын пайдубалдарын таап, ошонун устунө Каабаны курушат.

Кааба курулуп буткөндөн кийин Азирети Ибрахим Аллага төмөнкучө дуба кылат:

**«Оо, Раббим! Бул жерди коопсуз кыл жана элинен Аллага жана акырет кунунө ишенгендерге ырыскы кылып турдуу мөмөлөрду бер.»** (Бакара: 126).

Кааба, болжол менен, 11 жолу кайрадан курулган.

Биринчиси периштелер тарабынан, экинчиси Азирети Адам, учунчусу Шит алейхиссалам, төртунчусу Ибрахим алейхиссалам, бешинчиси амалика уруусу, алтынчысы

журхумилер, жетинчиси Кусай, сегизинчиси курайш, тогузунчусу табиундардан Абдуллах бин Зубайр, онунчусу Хажжаж Залим жана он биринчиси Мурад IV тарабынан курулган.

ОсмонМамлекетининбулыйыкжерлергекөрсөткөн адептуулуктөру реконструкция учурунда байкалган:

Мурад IV доорунда сел журуп, Каабанын эки тарабы бир аз ылдый чөгөт. Аны оңдоо учун башкы архитектор Рыдван Ага дароо Меккеге жөнөтулөт. Тийиштуу иликтөөлөрду жургузгөндөн кийин, Улуу Кааба тууралуу «кулаган, же чөккөн» деген сөзду колдонуштан ыйбаа кылып, мындай дейт:

«Каабатуллахтын кээ бир жерлери саждага жыгылыптыр.»

Мындан тышкары, реконструкция учурунда керектуу курулуш материалдарын ташыган унаалардын ошол куттуу жерлерди кирдетпеши учун кылган аракети көңулдөрду бурбай койбойт.

Негизи, осмон турктөрунун бул куттуу чөлкөмдөргө болгон урматы тээ тактылары турган жерден башталат. Ошол доордо ажылык сапарында Европа материгинен Азияга өтуудөгу биринчи жерди «Харам» деп аташып, Каабанын руханиятына ошол жерден баштап эле бөлөнуп, жолго чыгышчу экен. Ошол сапарда Алладан кайдыгер болгон эч бир иш-аракет туура көрулчу эмес. Бул тууралуу Нааби деген бир акындын 1678-жылы мамлекеттик адамдар менен бирге чыккан бир ажылык сапарында башынан өткөргөн окуясы абдан ибараттуу:

Нааби ошол жолчулукта өзу менен бирге бараткан бир пашанын (чини падышадан төмөн болгон чиндин ээси) бутун кайдыгер турдө Куттуу Мадинаны көздөй сунганын көруп калат. Бул көрунушкө абдан капа болуп, белгилуу бир ырын жаза баштайт.

Кербен таңкы намазды утурлай Куттуу Мадинага жакындап калганда, Нааби жазган ырдын Масжиди Набави мунараларынан окулганын угат:

«Адебиңди сакта,
Алланын суйуктуусу,
Азирети Мухаммеддин
Куттуу жайында!
Эй, Наби! Эй, пенделер!
Адеп менен кир буерге!
Таваф кылган периштелер,
Пайгамбарлар өпкөн жерге.

Муну мунарадан уккан акын дароо азанчыны табат да: - Муну кимден, кантип уйрөндуң? - деп сурайт. Азанчы:

- Тундө Алланын элчиси тушубуздө бизге:

«Үммөтумөн Нааби аттуу бир акын мени зыярат кылганы келатат. Бул киши мени абдан жакшы көруп, суйөт. Бул суйуудөн улам аны Мадина мунараларынан өз ыры менен тосуп алгыла!» - деп буюрду. Биз болсо ал буйрукту аткардык.

Нааби дароо эчкире-эчкире ыйлай баштайт. Ыйлабатып мындай дейт:

- Демек, Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мага **«уммөтум»** деди! Демек, ал мени уммөтунө кабыл алды!

Мына, ажылык ибадатында эң маанилуу нерсе – ушундай улуу сезимдер менен ал куттуу жерге барып, Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) зыярат жана Байтуллахты (Каабаны) таваф кылуу.

***

Байтуллах, т.а., Алланын уйу деп сүрөттөлгөн Каабанын Азирети Адамдан баштап учурга чейин ыйык ибадаткана экени жана кучу жеткендердин ажылыкка барышы парз экени аятта төмөнкучө билдирилет:

**«Чынында, адамдар учун ааламдарга туура жол жана береке- кут болуп курулган алгачкы ибадаткана – Меккедеги** (Кааба).

**Анда апачык белгилер, Азирети Ибрахимдин орду бар. Ким ага кирсе, коопсуз болот. Ким анын жолун көтөрө алса, Алла учун ал уйгө ажылык кылуу – адамдардын мойнундагы милдет. А кимде-ким аны танса, чынында, Алла ааламдардан беймуктаж.»** (Аали Имран: 96-97)

Ислам рухунун бир чагылышы катары намаз саптарында бардыгы бирдей. Мамлекет башчысы да бир сапта болот. Эгер эртерээк келсе алдыда, кеч келсе арткы сапта турат. Карапайым бирөө келип калса, каерден бош орун таап калса, ошол жерге турат. Намаз саптарында униформанын, же кандайдыр бир чиндин эч кандай таасири жок. Ажылыкта бул сезим андан да кучтуу болот. Ал жерде ак кепинге оролгондой болот: мамлекет башчысы да, жөнөкөй киши да өлгөндө кандайча бирдей эле ак кепинге бөлөнуп, мурзөгө коюлса, ажылыкта да так ошондой атмосферада болушат. Ажылыкка баргандардын бардыгы кепин сыяктуу (ихрам) кийинишет.

Өлум Алла Тааланын бардык жандуу нерселер учун мажбурдуу мыйзамы экенин биле журушубуз керек.

Өмур саат, секундага чейин Алла тарабынан аныкталган. Ажалдын алдыга да, аркага да жылышы мумкун эмес. Ажалдан эч ким качып кутула албашы – кашкайган чындык. Ушул кунгө чейин ажалдан эч ким качып кутулуп көргөн эмес. Бул нерселерди жакшылап ойлонуп, ажылык милдетине кайдыгер мамиле кылыштан сактануу зарыл. Антпесек Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнку катуу эскертуусунө дуушар болобуз:

«Кимде-ким ичип-жей турган тамак-ашы жана мине турган унаасы, Байтуллахты зыярат кылуу мумкунчулугу болуп туруп, ажылык кылбаса, анын жөөт, же христиан болуп өлушунө эч кандай тоскоол жок.» (Термезий, Хаж, 3)

Пайгамбардын бул эскертуусу ажылыктын бардык шарттарын аткарууга кудурети жетсе да, кайдыгер мамиле кылуулары себептуу аны аткарбагандарга Алланын азабын билдирет. Анткени бул ибадатты аткарбоо аны кемсинтуу болуп саналат.

Ажылыкты өмурдө бир жолу гана деп аткарбай журө бериш натуура. Арийне, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу мындай дейт:

«Ажылык кыла турган киши шашылсын!» (Жам-ул-Фаваид, 2- 77)

Байтуллах Ибрахим алейхиссалам жана анын уй-булөсу Аллага кылган тобокел, моюн сунуучулукту көбурөөк эстете турган жер. Тобокел, баш ийуу, ажылык деген сөздөр айтылганда дароо оюубузга Ибрахим алейхиссалам менен Ысмайыл алейхиссалам келет. Анткени ажылык – алардын ыкыластуулуктарынын натыйжасында кыяматка чейин кайталана турган салих амалдардын бири.

«Тобокел» деген сөз сөздуктө «чыдоо, өкул тутуу жана өкулгө ишенуу» деген маанини туюнтат.

Тасаввуфта болсо жан-дуйнөсу Аллага тойгон кишинин бир гана ага ишенуусу жана сыйынуусу дегенди билдирет. Алла Таала Муса алейхиссаламдан колундагы таягынын эмне экенин сурап, анан ага: **«Ташта аны колуңдан!»** - деп буюрган. Анткени ал аса-таяк анын Аллага болгон тобокелине тоскоол болуп турган эле.

Куранда минтип айтылат:

**«Момундар Аллага гана тобокел кылышсын** (таянсын)!» (Ибрахим: 11; Тообо: 51)

**«...Ким Аллага тобокел кылса, Алла ага жетиштуу!»** (Талак: 3) – деп айтылат.

Хадистерде болсо төмөнкучө айтылат:

«Эгерде силер татыктуу турдө тобокел кылсаңар, эртең менен карындары ач, кечкурун ток болгон куштар сыңары ырыскыдан кур калбайсыңар.» (Термезий, Зухд, 33)

Аллага тобокел деген буткул алдын алууларды, иш-аракеттерди четке кагуу эмес, тескерисинче булардын баарын аткаргандан кийин, Алланын кудуретине таянуу дегенди билдирет.

Алла Таала мындай дейт:

**«Алар менен иш боюнча кеңеш, эгер бир чечимге келсең, Аллага тобокел кыл. Чынында, Алла тобокелчилерди суйөт!»** (Аали Имран: 159)

Алла – момундун эки дуйнөдөгу жардамчысы. Ким ага тобокел кылса, Алла ага жетет. Жеке керт баштык болсун, коомдук турдө болсун, бейкуттук жана бакты-таалай бир гана Алладан суроодо, Ага тобокел кылууда жатат.

Моюн сунуу араб тилиндеги «салима» деген этиштин жасалат. Бул сөзду кыргызчага котогондо моюн сунуу, башка келген окуяларды кыңк этпестен кабылдап, саламаттыкка жетуу дегенди туюнтат.

Арийне, Ибрахим алейхиссаламдын журөгундө Алладан башка эч нерсеге орун болгон эмес. Бирок периштелер:

«Йа, Рабби! Ибрахимдин жаны, бала-бакырасы жана мал-мулку бар. Кантип ал сага «Халил» (дос) болушу мумкун?» - деп сурашат.

Алла Таала болсо уч жерде анын кыңк этпестен моюн сунганын периштелерге көрсөтөт. Бул сынактар жана анын натыйжалары кыяматка чейин уммөткөулгу болуп кала берет.

Ибрахим алейхиссалам отко ыргытылар кезде периштелер жардамга келген болчу. Бирок ал:

«Силерге муктаж эмесмин! Отко куйуу кучун ким берген? Алла кандай жакшы өкул!» - деп Раббисине баш калкалаган эле.

Анын бул моюн сунуусуна сыйлык катары отко:

**«Эй, от! Ибрахимге муздак жана жанына тынч бол!»** (Анбия: 69) – деп буйрулган.

Ибрахим алейхиссалам Жабрайил периште Алланы уч жолу зикир кылганда мал-мулку бул зикирдин жанында эч кандай мааниге арзыбарын айтып: «Ал, буларды алып кет!» - деген.

Чыныгы кулдук – Аллага моюн сунуу. Анткени Алла Таала пендесинин өзунөн башкага жуз бурушун каалабайт.

Аллага моюн сунуу – Аны суйуугө таянган баш ийуу. Бул баш ийуу жана моюн сунуучулуктун берекеси менен Ибрахим алейхиссаламга жаны, мал-мулку жана бала-бакырасы Улук Жаратуучунунжолунда эч кандай тоскоол боло алган эмес. Ажылык ибадаты болсо Анын Раббисине тобокел кылып, моюн сунушунун кыяматка чейин улана турган эң сонун символу болуп калган.

Анткени Ибрахим алейхиссаламдын тили дилине тилмеч болуп, дайыма:

**«Мен ааламдардын Раббисине моюн сундум!»** (Бакара:131) – дечу.

***

Азирети Ибрахим менен Ысмайылдын Аллага тобокел жана моюн сунуучулугунун символу болгон ажылык - адамдык сапаттардан бошонуп, Алланын кечиримине моюн

сунуу жана тобокел менен кируу. Ажылык – суйуугө толгон кулчулуктун аткарылышы. Ажылык – бул, белден ылдый бир чупурөк, белден өйдө бир чупурөк, жылаңаяк, жылаңбаш, пенденин дунуйөлук буткул мансаптардан сыйрылышы, мурзөдөн тирилип махшар майданына келиши сыяктуу Раббисине чын ыкыластан жалбарып, Ага толук моюн сунуу.

Мына ушул ажылык ибадаты бизге төмөнку нерсени көрсөтөт: кунөөлөрдун тазаланышы бир гана Аллага жалбаруу, Ага тобокел кылып, моюн сунуу менен аткарылган ибадат берекеси аркылуу ишке ашат.

Алланын элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) коштошуу ажылыгы менен коштошуу кутбасы уммөтунун кыяматка чейин аткара турган ажылыктарына кандай гана сонун улгу болгон!

Коштошуу ажылыгында Азирети Пайгамбарыбыздан (саллаллоху алейхи васаллам) чоң суйуу таркаган. Мусулмандардын ортосундагы укуктун пайдубалдары суйуу жана мээрим «кирпичи» менен тургузулган.

***

Ажыга барарда керектуу материалдык-рухий даярдыктарды аткаруу зарыл. Йемен калкынан кээ бир кишилер ажыга баратып, эч кандай азык-тулук албастан, курулай гана «Биз Аллага тобокел кылдык!» деп эч кандай даярдыксыз сапарга чыгуулары жана Меккеге барышканда, ачкачылыктан тилемчилик кылгандыктары себептуу төмөнку аят келип тушкөн:

وَتَزَوَّدُوا فَإِنَّ خَيْرَ الزَّادِ التَّقْوَى

**«Озуңөргө кулазык камдагыла, албетте, кулазыктын эң артыгы - такыбалык.»** (Бакара: 197)

Аяттан тушунуктуу болгондой, ошол берекелуу жерлерге барарда ары материалдык, ары андан да маанилуу болгон рухий даярдыкка муктаждык бар. Бул болсо, албетте, такыбалыкка жеткен таза журөк аркылуу болот. Анткени Алланын адеп-ахлагына ээ болуунун эң табигый натыйжаларынын бири – такыбадар жан-дуйнөгө ээ болуу. Ибадаттардын, өзгөчө ажылыкты татыктуу турдө аткаруу мындай жан- дуйнө менен болорун Мавляна (куддиса сиррух) төмөнку аңгемеси менен билдирет:

«Үммөттун улуктарынын бири Баязиди Бистами ажылык менен умраны орундатуу учун, Меккени көздөй абдан ылдам баратты.

Барган ар бир шаарында ошол жердик салихтерди сураштырып:

«Бул жерде баам-парасаттуу, көкурөк көзу ачык болгон ким бар?» - деп жолуккан кишисинен сурап журду.

Анткени кайсыл жакка гана барбасын, оболу сөзсуз Алла досторун табууну зарыл деп билчу.

Алла Таала Куранда:

**«Эгер билбесеңер, билим ээлеринен сурагыла.»** (Анбия: 7) – деп айтат.

Муса алейхиссалам да теңирдик илимге ээ болгон Кыдырды зыярат кылууга буйрулган.

Баязид узун бойлуу бир пирди көрду. Анда олуялардын руханияты бар эле. Көздөру бул дуйнөгө жабылган көр, журөгу болсо кун сыяктуу жарык чачып турчу.

Баязид ал пирдин маңдайына барып отурду. Пир андан:

- Кайда бара жатасың? Денеңди кай тарапка алпаратасың? - деп сурады. Баязид:

- Ажылыкка ниеттендим. Жанымда 200 дирхем акчам бар, - деп жооп берди. Пир ага мындай деди:

- Сен бул акчаңдын бир бөлугун Алла жолундагы муктаждарга, карыптарга, бей-бечараларга тарат! Алардын көңулун ал, рухуң ачылсын! Өлумсуз өмургө жет! Оболу жан-дуйнөңө ажылык кылдыр! Андан кийин сезимтал жан-дуйнө менен ажылык парзыңды аткар!

Анткени Кааба – Алла Тааланын жакшылык уйу, т.а., аны зыярат кылуу парз болгон уй. А бирок адамдын журөгу – сыр казына.

Кааба – Азардын уулу Ибрахим курган имарат. Жан-дуйнө болсо – Улук Жаратуучу Алла Таала назар салып караган жер.

Эгерде сенде баам-парасат бар болсо, жан-дуйнөңдун Каабасын тавaф кыл! Сен топурактан жасалган деп ойлогон Каабанын негизги мааниси – бул, жан-дуйнө.

«Алла Таала көз менен көрулгөн, билинген Каабаны тавaф кылууну кирден тазаланган, арылган бир жан-дуйнө Каабасына ээ болорсуң деп сага парз кылган.

Муну жакшылап билип ал, сен Алла назар салып турган бир жандуйнөну иренжитип, шагын сындырсаң, Каабага жөө барсаң да, ээ болгон сообуң жан-дуйнөну кыйратуунун кунөөсун жууй албайт.

Бардык жактан жетилген инсан - Алланын сыр казынасы.

Алланын нурунун адамдагы чагылышын көргуң келсе, жан- дуйнөңдун ачылышы учун кыйынчылыктардан качпа!

Баязид пирдин айткандарын толук тушунду. Жан-дуйнөсу ал курган куттуу маектен өзунө сабак алды. Жан-дуйнөсу бейпилдик, бейкуттук ичинде ажылык сапарын улантты.»

Бул жана ушуга окшош жакшы дарстар менен жан-дуйнөлөргө туура багыт берген Азирети Мавляна ошол ыйык жерлерге бара тургандарга мындай дейт:

«Ажылык убагы келгенде Каабаны зыярат жана аны тавaф кылуу максаты менен бар. Бул максатты көздөп барсаң, Каабанын ички жузун көрө аласың.»

Азирети Мавлянанын аңгемеде ажылыктан мисал келтириши ажылыктын абдан назик бир ибадат болгондугунан улам. Анткени ажылыкта шарият уруксат берген көп нерселерге тыюу салынат.Ошондуктан ажылык сапарга руханий даярдык менен чыгыш керек. Мындан тышкары, ким ажылыкка ниет кылса, шайтан анын артынан дароо ээрчип алат. Андыктан ажылыкка бара тургандардын эң биринчи ала турган куралы сабыр болууга тийиш.

Анткени ажылык башка ибадаттардан айырмаланып турат. Оңой болуп көрунөт, а, негизи, эң кыйын ибадаттардын бири. Ошондуктан ага ниет кылганда:

«Йа, Рабби! Аны (ажылыкты) мага жеңил кыл!» - деп дуба кылынат.

Ажылыкта:

لَبَّيْكَ اللَّهُمَّ لَبَّيْكَ ، لَبَّيْكَ لَا شَرِيكَ لَكَ لَبَّيْكَ

إِنَّ الْحَمْدَ وَ النِّعْمَةَ لَكَ وَ الْمُلْكَ لَا شَرِيكَ لَكَ

**«Лаббайк Аллахумма лаббайк, лаббайк ла шарикалака лаббайк иннаал-хамда ван нимата лака вал мулк ла шарика лака»** – деп, Аллага баш калкалаган жан-дуйнөлөр Анын чакырыгына жооп кылып, Анын мулкундө Андан башка кудайдын жок экенин тастыктагандан кийин, напсиге, шайтанга эч качан азгырылбоого убада берип жатканын билиши керек.

Антпесе кайдыгер турдө кылынган ажылык кутулгөн натыйжа менен пайданы бере албайт. Айрыкча арам акча менен ажылыкка барып, бир гана ооз учунан «Лаббайк» дегендер «Лаа лаббайк» дегендей эле болору талашсыз.

Андыктан ажылыктагы биринчи шарт – адал акча. Андан кийин чын ыкыластуулук. Анткени тил менен айтылган «Лаббайк», тагыраак айтканда, «Ляббай, йа Рабби! Буйругуңа даярмын жана сага моюн сунамын!» деп айтуу жан-дуйнөну Аллага болгон ышкы менен куйгузө турган суйуу ичинде болушу зарыл. Мына ушул таризде айтылган «Лаббайктар» пендени Алладан алыс кылбайт. Бирок бош, курулай айтылган сөздөр эч нерсеге жарабайт. Андыктан Азирети Хусейин (Алла андан ыраазы болсун): ««Лаббайк» дегенде алар жообум «Лаа лаббайк» болуп калса, эмне кыламын?» - деп абдан кабатырланчу. Алла Таала рухий турдө да, материалдык турдө да ажылык кылышты насип кылсын! Оомийин!

Ажылык ибадаты адамды жан-дуйнөсун тарбиялоого багыттайт. Анткени бул назик ибадат аңчылык кылбоо, дарактын жаш бутагын сындырбоо жана жан-жаныбарларды иренжитип, кордобоо сыяктуу мээримге, боорукердикке жана суйуугө бай.

Ихрамда жургөндө кичине бир чөпту жулганга, жаныбарларга аңчылык кылганга, талашып-тартышканга, урушканга болбойт. Бир гана Жараткан учун жаралгандарды суйуу жана ырайым көрсөтуу бар. Айрыкча, эч кимдин көңулун оорутпоо керек.

Алтургай Азирети Умар (Алла андан ыраазы болсун) бир жолкусунда башка бир мусулмандын көңулун оорутуп албайын деген ой менен Хажаруль Асвадды өбуштөн тартынган.

Анткени аткарылган иштер ниетке жараша болот. Ихрамга кирген киши башка учурдагы кунумдук жашоо таризин таштап, өзгөчө абалга кирет. Ажылыктын кийими пендени терең ойлонууга чакырат. Ааламдардын Раббиси болгон Алланын алдына чыгуусун эске салат.

Ажылык – буткул бул өзгөчөлуктөру менен пендени ахсани таквим (эң бийик) даражага жогорулаткан бир ибадат. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу мындай дейт:

«Ажылык менен умра зергердин кеззабы (офорт: алтынды, кумушту тазалоочу кислота) алтын менен кумушту тазалаганынандай эле кунөөлөрду тазалайт.» (Насаи, Термезий)

«Алла жолунда ажылык кылган киши напсилик арзууларына азгырылбаса, кунөө кылбаса, жаңы төрөлгөн баладай кунөөсуз болуп калат.» (Абу Давуддан башка бардык сахих хадис китептери)

Бул суйунучтуу кабарлар ажылыкты кемчиликсиз турдө чын ыкыласы менен өтөгөн момун-мусулмандар учун. Мындай кемчиликсиз ажылык пендени төмөнку жакшылыктарга алпкелет:

1. Жоопкерчилик;
2. Кечиримдуулук;
3. Денени жана адеп-ахлакты дайым таза кармоо;
4. Ислам боордоштугу;
5. Бийиктик бир гана такыбалык менен болорун тушунуу;
6. Адал киреше;
7. Ыкыластуулук.

Андыктан ажылык исламда диний ибадат гана бойдон калбастан, ал бул улуу диндин адеп-ахлактык, коомдук жана саясий жагын да тузөт. Ажылык – момун-мусулмандардын глобалдык жашоосунун ыйык символу.

Ажылыктагы бардык ал-акыбал, мамилелер адамды өз напсисин суракка тарттырып, келечектеги жашоосуна чоң таасир тийгизет. Бардык ибадаттардын негизги максаты – Алла Таалага жакын болуу.

***

**Намаздын, орозонун нафили сыяктуу ажылыктын да нафили бар. Нафил кылынган ажылык жөнүндө айтылган кээ бир туура эмес сын-пикирлер (Кудай сактасын) сынчыны каапырдыкка алып келиши мумкун. Мындай айтылган сөздөр эч кандай далилсиз айтылган сөздөр болуп, ибадат лаззатынан кур калтырат**.

Асры Саадаттан бери нафилдер эң сонун турдө аткарылып келет. Толкундануу жана кумардануу менен кылынган нафил ибадаттар пендени Аллага жакындатып, ырайымдуулук жана жоомарттык сапаттарын өркундөтөт. Алла Таала алардын көрөр көзу, угар кулагы болот, т.а., алардын көз караштары, сезимдери жана айткан сөздөру – теңирий нурдун чагылыштары.

Мындай жогорулоолор нафил ибадаттарга болгон суйуу жана жаралгандарга мээрим төгуу аркылуу мумкун болот. Арийне, Имам Азамдын 55 жолу ажылыкка барганын айтуу жетишерлик.

***

Жылда бир жолу белгилуу мезгилде аткарылчу ажылыктан бөлөк ар убак кылынган «умра» ибадаты деген бар, бул «кичине ажылык» деп да аталат.

Умрада Арафат болбойт. Бир гана Каабаны таваф кылуу жана Сафаа менен Марванын ортосунда саъй кылуу бар. Умра ыйык орозо айында кылынса, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) тарабынан бир ажылыктын сообу берилери суйунчулөнгөн.

***

Мадинадагы биз зыярат кылган Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) макамы - журөктөрдун Алланын суйуусу менен толтурулган жери. Анткени Алла Тааланын «Хабибим» деп кайрылышына бир гана ал татыктуу болуп, бул суйууммөткө да буйрулган. Арийне, Ияз Казы «Тообо» сурөсундөгу:

**«Айткын: «Эгерде ата-бабаңар, уулдарыңар, туугандарыңар, аялдарыңар, урууңар жана тапкан мал-мулкуңөр, токтоп калуусунан корккон соодаңар жана жакшы көргөн уй-жайыңар силерге Алладан, Анын элчисинен жана Анын жолунда жихад кылуудан да артык болсо, Алланын буйруганы келгенче кутө тургула. Алла ага баш ийбегендерди туура жолго баштабайт.»** (Тообо: 24) – деген аятка таянып, мындай деген:

«Алла уммөткөөз суйуусу менен бирге Расулалланы (саллаллоху алейхи васаллам) суйууну парз кылган.»

Андай болсо, эч нерсе Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) суйуусунөн ашпоого тийиш. Биз жашаган уй дагы, уй-булө, бала-бакырабыз да, иштеген ишибиз да!

Мына, Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) ушундай улуу даражалуу болушу себептуу Азирети Имам Маликтин көз карашы боюнча Анын кумбөзу турган жер Каабадан да ыйыгыраак, анткени буткул аалам Анын урматына, Ага арналып жаралган.

Андыктан ажылык ибадаты буткөндө, Нурдуу Мадинага сөзсуз турдө баруу зарыл. Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу денеси жаткан жердин топурагын бетке суртуп, анын берекелуу жытынан насип алыш керек. Бул тууралуу Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай деген:

«Мен өлгөндөн кийин мени, зыярат кылган киши мени тирүү кезимде зыярат кылгандай болот.» (Даракунту, Сунан, II-278)

Бирок бул зыярат учурунда адептүүлук эрежесине баш ийүү абдан маанилүү. Күндөрдүн биринде Азирети Имам Малик михрабда турганда ошол учурдагы халифа Абу Жафар Мансур мечитке кирип, андан кээ бир суроолорду сурайт. Анан экөөнүн ортосунда илимий талкуу башталат. Абу Жафар сөздүн кызыгына батып кетип үнүн бийик чыгарып жибергенде Азирети Имам Малик:

- Эй, халифа! Бул жерде үнүңдү басаңдат! Анткени Алланын «Үнүңөрдү Пайгамбардын үнүнөн жогору чыгарбагыла!» - таризиндеги эскертүүсү сенден да пазилеттүү сахабаларга келген! – деп эскертет.

Халифа бул эскертүүгө терең урмат көрсөтүп:

- Имам таксыр, дуба кылганда Равзага (Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) мубарек денеси көмүлгөн жер) карай- ынбы, же кыбылага карайынбы? – деп сурайт.

Азирети Имам Маликминтип жооп берет:

- Мадинада болгонуңда Равзага бурул, анткени бул жерде бардык адамдар Аллага дуба кыларда ортомчу кылышка муктаж болгон жана Кааба анын урматына тургузулган Ааламдардын Сыймыгы Азирети Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам) бар! (Казы Ияз, Шифайи Шариф)

Кээ бирлери бул чындыкты көрмөксөңгө салгандай мамиле кылышып, ажылардын Равзага бурулушуна каршы чыгышат. «Салам бер, болду, кыбылага кара!» - дешет. Ал эми пайгамбарыбыз болсо өлүү эмес, тирүү. Шейиттердин өлбөй тирүү экени кандай чындык болсо, алардан да жогорку даражада турган пайгамбарлардын, айрыкча Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) тирүү экени дал ошондой чындык!

***

Кыскасын айтканда, бүткүл жакшылыктары менен аткарылган ажылык аяктагандан кийин, ажылар мекенине алпара турган эң маанилүү белектер – ошол берекелүү чөлкөмдүн жакшылыктары жана өткөн доордо бул жакшылыктардын бардыгын башынан өткөрүп, келечек муундарга үлгү болгон салих пенделердин кемчиликсиз адеп-ахлактары.

Андыктан Пакистандын бир мезгилдеги руханий лидери Мухаммед Икбал бир күнү ажылыктан кайткан ажыларды зыярат кылып, төмөнкүдөй маанилүү суроо узатат:

«Мадина Мунаввараны зыярат кылдыңар. Акыреттик Мадина «базарынан» жан-дүйнөңөрдү кандай белектер менен толтуруп келдиңер? Алып келген жайнамазыңар, такыяңар, тасбихиңер акыр-түбү эскирет. Эскирбеген, жан-дүйнөлөргө жаңы дем берген Мадинанын руханий белектерин алпкелдиңерби?

Белегиңердин ичинде Азирети Абу Бакирдин исламга берилгендиги жана моюн сунуучулугу; Азирети Умардын адилеттүүлүгү; Азирети Осмондун хаясы (терең уялуу сезими) жана жоомарттыгы; Азирети Алинин толкундануусу жана жихады барбы? Учурда миңдеген азап-тозокто кыйналган ислам дүйнөсүнө жан-дүйнөңөрдөн оргуштап чыккан асры саадат сезимин бере аласыңарбы?»

Алла Таала бизге Мекке-Мадинанын руханиятынан пайдаланып, таптаза жан-дүйнө менен Алланын элчисин зыярат кылууну насип кылсын!

Раббибиз бизге Аллага тобокел жана моюн сунуу менен өткөргөн өмүрдү насип кылсын! Баш калкаларыбыз, сыйынарыбыз жалгыз өзү болсун! Сезимтал жан-дүйнө менен ажылык парзды өтөөнү буюрсун!

Оомийин!..

## ФЫКХ ТЕРЕЗЕСИНЕН
## АЖЫЛЫК ЖАНА КУРМАНДЫК ЧАЛУУ
### АЖЫЛЫК
#### Ажылыктын парздары

**1. Ихрам:** Ажылык кыла турган кишинин башка учурда адал болгон кээ бир иш-аракеттерин белгилуу бир убакытка чейин өзунө арам кылышы. Ажылыкка ниет кылып, талбия келтируу менен ихрамга кирген болуп саналат.

**2. Арафатта туруу**: Меккеге жакын жайгашкан Арафат тоосунда зилхижжа айынын тогузунчу (арапа) куну бешим убактысынан Курман-айттын биринчи кунунун таңына чейин болуу.

**3. Каабаны таваф кылуу:** Арафатта тургандан кийин майрамдын биринчи кунунөн баштап, өмурдун аягына чейинки мөөнөттун аралыгында Каабаны таваф кылуу. Бирок муну майрамдын алгачкы уч кунундө аткарыш – важиб. Андыктан зыярат тавафын бул уч кундөн кийинкиге калтыргандар, важибди аткарбагандары себептуу, курмандык чалышы зарыл. Бирок аялдардын жуйөлуу себептери бар болсо, анда алар уч кундөн кийин деле бул тавафты кыла алышат.

#### Ажылыкты аткаруунун шарттары

1. Денисак болуу; Ажылык сапарын көтөрө албай турганчалык ооруу, же кары болбоо;
2. Ажылыкка барууга тоскоолдуктун болбошу (турмөдө болуу сыяктуу);
3. Жол коопсуздугу;
4. Аялдын жанында куйөөсу, же нике тушпөй турган бирөөнун болушу;
5. Жесир, же ажырашкан аялдын иддет мөөнөту бутушу (махрамы менен бара алат).

#### Ажылыктын важибдери

1. Ихрамга Микатта (Меккеге бараткан жолдо ажылар ихрамга кирген жер) кируу;
2. Ихрамы менен тыюу салынган нерсени кылбоо;
3. Арафатта кун батканга чейин болуу;
4. Майрамдын таңында кун чыкканга чейин Муздалифада туруу;
5. Минада шайтанды ташбараңга алуу;
6. Таматту жана Кыран ажылыгын кылгандардын курмандык чалуусу;
7. Төрт шавты парз болгон зыярат тавафын жети жолу кылуу (Каабаны бир айлануу «шафт» деп аталат);
8. Зыярат тавафын Курбан-айт кундөру кылуу;
9. Мекенине кайтып баратып коштошуу тавафын кылуу;
10. Таваф учурунда даараттуу болуу жана авраат жеринин жабык болушу;
11. Тавафты Хажаруль Асваддан баштап, Каабаны сол тарапка алып кылуу;
12. Ар бир тавафтан кийин эки ирекет намаз окуу;
13. Тавафты «хатим» деп аталган жердин тышынан кылуу;
14. Сафаа менен Марванын ортосунда жети жолу саъй кылуу (барып келуу);
15. Саъйды Сафаадан баштоо;
16. Минада ташбараң кылынгандан кийин, Меккенин Харамында Курман айттын алгачкы уч кунундө чачты алдыруу.

#### Ихрамга киргенге тыюу салынган абалдар

1. Тигилиши бар кийим кийуу;
2. Аялы менен жыныстык катнашта болуу, өбуу, сылоо ж.б.;

3. Жыпар жыт суртуу;
4. Аңчылык кылуу, же аңды аңчыга көрсөтуу;
5. Жаш бакты кыйуу, чөптөрду жулуу;
6. Чачтарды кыскартуу, сакал алуу.

**КУРМАНДЫК ЧАЛУУ**

**Курмандыктын шарттары**

**1. Мусулман болуу;**

**2. Эркин болуу;**

**3. Сапарда болбоо**: Исламда жолоочу катары эсептелгендер курмандык чалбай деле койсо болот;

**4. Бай болуу**: Негизги муктаждыктардан башка нисаб ченөлчөмунө жетерлик мал-мулккө ээ болуу;

**5. Балакатка жетуу**: Кичинекей балдарга жана акыл ооруларына курмандык чалуу важиб эмес.

**Курмандык чалынган малдар**

1. Бир жашынан өткөн кой менен эчки. Бир жаштай болуп көрунгөн 7-8 айлык козулар боло берет;
2. Бодо мал эки жаштан өтушу керек;
3. Төө беш жашынан өткөн болушу керек;
4. Кой менен эчки бир киши учун; уй, топоз жана төөну жети киши биригип сойсо болот.

Кечиримдуулук жана ырайымдуулуктун мезгили

## ЫЙЫК РАМАЗАН ЖАНА ОРОЗО

Орозо айы болгон Ыйык Рамазан – адамзатка берекелуу учурларды тартуулаган куттуу ай. Биз ээ болгон сан жеткис ырыскы-ниметтердин кадырын эске тушургөн бул айда жалган лаззаттардан баш тартып, тубөлуктуу лаззаттарга жетуунун сырын Алла Таала буюрган орозо кармоо менен тушунсө болот.

Орозо – дайыма напсинин тоскоолдуктарына каршы курөшуу жана напсини көзөмөлгө алып, анын таасирин азайта алуу.

Орозо жашообузда зарыл болгон «сабыр, эрктуулук, напсилик арзуулардан оолак болуу» сыяктуу нерселерди уйрөтуу менен адеп-ахлагыбызды толуктайт. Бул ибадат – напсинин жеп-ичуу жана шахваттан башка бутпөс-тугөнбөс арзууларына каршы адамдын ар-намысын, касиетин коргоочу калкан.

Орозо талыкпастан эмгектенууну, ээ болгон нерселерине ыраазы болуп, канааттанууну, чыдамкайлуулукту жана ушуга окшош жакшы адеп-ахлакты уйрөтуп, ачкачылыкта ырыскы-ниметтин кадырына жеткизе, бей-бечараларга, колунда жокторго боор ооруну, мээрим көрсөтууну кучөтөт. Ушундан улам орозо – коомдук турмуштагы көрө албастык, душмандык, жек көруу, кызганыч сыяктуу элди бейкутсуздукка такаган жамандыктарды жоюудагы эң таасирдуу теңирдикфактор. Андыктан орозо – бир гана мусулмандарга эмес, бизден мурда келген уммөткө да парз кылынган ибадат. Алла Таала бул тууралуу мындай дейт:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُواْ كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ
كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ

**«Эй, ыйман келтиргендер! Силерден мурдагыларга парз кылынгандай эле, силерге орозо парз кылынды, балким, такыба ээлери болорсуңар.»** (Бакара: 183)

Исламда парз кылынган ибадаттар турдуу рухий ооруларга дары сыяктуу. Напсилик арзуулар, дунуйөлук жалтырак-жылтырактарга алдануу, оюн-зоокко, жыргап-кууноого көбурөөк көңул бөлуу – рухий ооруларды пайда кылган себептер. Бардык мал-мулкунөн ажыраган меккелик мусулмандардын Мекке доорунда мындай ооруга чалдыгуу ыктымалы жок болчу. Хижраттан кийин каапырлардын зулумунан кутулушкан. Ислам андан ары өркундөп жайыла, экономикалык абалы акырындап жакшыра баштаган. Андыктан көңулдөрдө дунуйөгө ыктоо ыктымалы пайда болуп, рухий ооруларга тушукпаш учун диета кармаш зарыл болуп калган. Натыйжада, хижраттын 2-жылында мусулмандарга орозо парз кылынган.

Чынында эле, орозо көптөгөн материалдык-рухий ооруларга табылгыс дары. Бул себептен улам ал – саналуу кундөрдө гана парз. Анткени киши бир дарыны дайыма колдоно берсе, денеси ага көнуп калып, анын пайдасы сезилбей калат, материалдык-рухий жашоо учун дарылык милдетти аткарган орозо да дал ошондой. Эгерде орточо чен-өлчөмдөн ашыкча кармалса, анда орозо материалдык дагы, рухий дагы толук пайда бере албайт. Арийне, Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) «Мен мындан кийинки жашоомду дайыма орозо кармоо менен өткөрөмун!» - деген сахабасын катуу эскерткен.

Орозо буткул мусулмандардын бир учурда бул диний милдетти аткарышы жана исламдын биримдиги учун белгилуу бир айда кармалат. Ушундайча саналуу кундөрдө тутулган орозо биздин да саналуу кундөрдөн турган жашообузга кылдат сезимдерди кошот.

Мындан тышкары, Ыйык Рамазан айынын жылдын ар бир мезгилине жылып отурушу бөтөнчөдаанышмандуулукту көрсөтөт. Ушинтип жылдын турдуу мезгилдеринде ишке ашырылган ысык, суук, серуун жана жылуу кундөр менен узун, кыска, же орто мөөнөттуу буткул кундөргө кезеги менен Рамазан кундөру дал келип, орозо убакыт аралыктары менен буткул кундөргө береке кошот. Бул абал ошол учурда орозо кармагандар учун канчалаган кыйындык менен жеңилдиктерге бай көрунуштөргө ортомчу болуп, ыйман келтирген жан-дуйнөлөргө көптөгөн турдуу рухий лаззаттарды тартуулайт. Натыйжада, кыйын болгон бир ибадат суйуу менен аткарылат.

Орозого берилген бул эс алдыруучу жана көңулдөрду ага байлоочу нерсе анын парз кылынышында да байкалат:

Куранда орозо Рамазан айы менен чектелип, ошондой эле абдан нускалуу турдө этап-этап менен буйрулган. Оболу, минтип буйрулган:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Орозо силерге парз кылынды.»**(Бакара: 183). Андан кийин бизге эле эмес, бизден мурункуларга да парз кылынганы баяндалат:

**«Силерден мурункуларга да парз кылынгандай.»** (Бакара: 183)

Мунун аркасынан орозонун белгилуу мөөнөттө болушу айтылат:

«(Парз болгон орозо) саналуу кундөрдө.» (Бакара: 184)

Мындан кийин Ыйык Рамазан айынын пазилети жана орозо жөнундө адамдык тузулушкө ыңгай жеңилдиктер айтылат:

**«Рамазан айы – адамдарга туура жол жана тууралык менен ак-караны айырмалаган далил катары Куран тушурулгөн ай. (Андыктан,) силерден ким бул айга кубө болсо, орозо тутсун. А кимде-ким ал айда ооору, же сапарда болсо, башка кундөру казасын өтөсун. Алла силерге жеңилдик каалайт, оордук каалабайт.**

**Булардын бардыгы орозону толукташыңар жана силерге туура жолго тушушуңөргө байланыштуу Алланы даңктап шугур кылышыңар учун.»** (Бакара: 185)

Бул ыйык аяттын акыркы бөлугундө орозодон чыгарылышы керек болгон негиз баяндалган, т.а., орозо пендени Алланы улуулатып,шугурчулук кылдырган ортомчу сыяктуу. Ошондуктан орозо – буткул жарамдуу (салих) амалдарга эң жакшы турдө таасирин тийгизген бир ибадат. Шакики Балхи айткандай:

«Ибадатты татыктуу турдө аткара алуу – бул, чеберчилик. Ал ачкачылык аркылуу жагымдуу лаззат тартуулайт.»

Бул ачкачылык – заманбап медицинада да «диета» деген аталышта чың ден соолуктуу болуунун биринчи шарты. Бул ачкачылыкка чыдаш кыйыныраак. Риваяттарга караганда, напси жаратылган кезде турдуу кыйноолорго карабастан, Алла Таалага: «Сен сенсиң, мен менмин» - деп акылсыздык кыла кыйынсынган, бирок Алла ага ачкачылык бергенде гана, өзунун алсыздыгын кабыл кылган экен. Бул себептен улам эркти тарбиялоодо ачкачылыкты баштан кечируудөн башка таасирдуу нерсе жок. Эрк болсо – табигый жана напсилик каалоолорго каршы туруштук беруунун негизги шарттарынын бири.

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) бул тууралуу мындай дейт:

«Адамдын чыныгы азыгы – Алланын нуру. Денени ашыкча азыктандырыш туура эмес. Адамдын негизги азыгы – Алланы суйуу.

Адамдар негизги рухий азыгын унутуп, дене азыгына берилип кеткени учун бактысыдыкка дуушар болуп, ач көз болуп калат. Ачкөздугу себептуу жузу кубарып, муун-башы калчылдап, журөгу турс-турс согот. Жер бетинин азыгы кайда да, тубөлуктуулуктун азыгы кайда?

Алла шейиттер учун **«АзыктаныштЫ»** - дейт. Ошол руханий азык учун ооздун да, дененин да кереги жок.»

Азирети Лукман уулуна минтип насаат кылчу:

«Курсагың тойсо, ой-пикириң уктап калат. Акылмандык токтоп, дене мучөлөру ибадатка ыкшоо тартып калат.»

Бир олуя минтип айтчу экен:

«Турлуу-турлуу тамактар менен курсагын толтурган захидден Аллага калкаланам!»

Айша (Алла андан ыраазы болсун):

«Мелекут (рухтардын жана периштелердин ааламын) эшигин ачканга аракет кылгыла!» - дечу. Андан:

- Эмне менен? – деп сурашат. Момундардын энеси минтип жооп берет:

- Ачкалык жана чаңкоо менен.

Алла досу Махмуд Сами Рамазаноглу **«Мукаррам инсан»** аттуу китебинде аз тамактануу жана ачкачылыктын абдан маанилуу экенин төмөнкучө баяндайт:

Табыптардан:

- Дарынын эң жакшысы кайсы?

Даанышмандардан:

- Ибадатка көбурөөк шыктандырган нерсе эмне?

Захиддерден:

- Аллага берилгендикти көбурөөк толуктаган нерсе эмне?

Аалымдардан:

- Илимди окушта эң таасирдуу нерсе эмне?

Амирлерден:

- Эң даамдуу тамак эмне? – деп сурашса, баары тең:

- Аз тамактануу! - деп жооп беришкен экен.

Анткени аз жеште, айрыкча ачкалык менен орозодо он жакшы нерсе бар:

1. Ачкалыкта журөк таза, эстутум кучтуу болот; ал эми токтукта болсо акмактык, унутчаактык көбурөөк болот.

2. Ачкалыкта журөк сергек болот; дуба жана ибадаттардан береке-лаззат алса болот. Токтукта болсо журөк катуу болот да ибадаттан лаззат пайда болбой калат.

3. Ачкалыкта көңул жумшак, кичи пейил; токтукта болсо текеберлик, менменсинуу жана мактаныч көбурөөк болот.

4. Ачкалыкта кедейлер жана карды ачтар эске келет. Токтукта алар эске келбейт, унутулат.

5. Ачкалыкта напсилик арзуулар ооздукталат. Токтукта болсо нафси аммара (жамандыкты катуу буюрган напси) кучтөнуп-куулөнөт.

6. Ачкалыкта дене сергек болот. Токтукта болсо ыкшоо тартып, кайдыгерлик басат.

7. Ачкалыкта ибадат кылууну улантуу жеңил. Токтукта жалкоолук, ныксыроо болот.

8. Ачкалыкта ден-соолук чың болот, ооруу жоюлат. Токтукта болсо дене чарчап, ооруйт.

9. Ачкалыкта дене куштай жеңил болот. Токтукта болсо оордук, бошоңкулук болот.

10. Ачкалыкта кайыр-садага беруу каалоосу пайда болот. Бул болсо пендени кыямат кунунун коркунучтуу ысыгында серуун көлөкөгө ээ кылат. Токтукта болсо сараңдык, ысырапкордук пайда болуп, пендени жексен кылат.

Башкача айтканда, токтук напсилик арзууларды ойготуп козгосо, ачкалык жан-дуйнөнун жөндөмдөрун кучтөндурөт.

Жыйынтыктап айтканда, орозонун жогоруда айтылган бардык пайдаларын камтыган таризде төмөнкудөй хадис айтылган:

«Орозо кармагыла, ден-соолукта болгула.» (Табараний)

Ачкалык аркылуу жеткен материалдык-рухий соолук менен жакшылыктарга ишаарат кылган эң кучтуу далил – Алла Тааланын улуу пайгамбарларына колдонгон кынтыксыздыкка жеткизуучу методдордун ичинде орозого бөтөнчө көңул бурушу.

Арийне, пайгамбарлар пайгамбарлыктын берекесин орозо кармоо менен башташкан, кемелдиктин туу чокусуна жеткен соң белгилуу мөөнөткө адамзат ааламынан алыстап, бөтөнчө шык-жөндөмдөргө ээ болушкан. Ушинтип жан-дуйнөлөру, сезимдери вахийге толуп ашкан. Бул жолдо:

Сина тоосунун эң барктуу пайгамбары Азирети Муса алейхиссалам Тоорат келип тушкучө кырк кун, кырк тун ачка жана суусуз калган.

Саир тоосунун ыйык пайгамбары Азирети Иса алейхиссалам да Инжилден алгачкы сөзду укканга чейин кырк кун, кырк тун эч нерсе жеп-ичкен эмес.

Азирети Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам) дагы Куран тушөрдөн мурда толук бир ай Меккеге жакын Хира уңкурундө жалгыз калып, турдуу ибадаттарды кылган. Акыры Жабрайил периштенин уну аркылуу Алланын берекелуу нуру жан-дуйнөсунө толо баштаган.

Бул чындыктар орозонун чыныгы максаты жана пайдасы руханий экенин көрсөтөт. Андыктан орозо ибадат катары бир гана ошол максатта кармалышы керек. Анын материалдык пайдалары максат кылынса, орозо ибадат болуудан чыгып калат. Тактап айтсак, орозо кармаганда диета кармоону, арыктоону максат кылбашыбыз керек. Мындай турдөгу орозолордо Алланын ыраазылыгы болушу мумкун эмес.

Дене кыймылдарынын пайдасын көздөп, же кайдыгер, ыкшоо тарткан жүрөк менен окулган намаздар да ушундай.

Ибадаттар бир гана Алланын ыраазылыгына ээ болууну максат кылуу менен аткарылат. Бул максаттын ишке ашышы үчүн жүрөктүн жогорку деңгээлге чыгышы, чийкиликтен кутулуп, бышып жетилиши зарыл.

Ыйык Рамазанда Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) берген сунуштарынын ичинен кээ бир негиздерге көңүл буруш керек:

А. Шахадат келмеси;

Б. Тообо жана зикир;

В. Бейишке ээ болуш үчүн көбүрөөк салих амал кылуу;

Г. Тозоктун отунан кутулуш үчүн арамдан, макирөөдөн сактануу;

Д. Мүмкүнчүлүккө жараша көбүрөөк садага-кайрымдуулук кылуу, жүрөгү муңдуу кишилердин батасын алуу;

Ж. Орозо туткандарга иптардык тамак берүү ж.б.

***

Ыйык Рамазан айы мусулман-момундарды артыкчылыкка, кынтыксыздыкка жеткизе турган учур. Оозу бек маалда оозуна эч нерсе киргизбегенге аракет кылгандай эле, оздон чыккан сөздөргө дакөңүл буруу зарыл. Ушак-айың айтып, бирөөнүн көңүлүн оорутуп алыштан сактаныш керек, болбосо, орозонун сообун азайтып, берекесин кетирип алабыз.

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Орозо – орозо кармаганга (туура эмес нерселер себептүү жексен болмоюнча) калкан болот.»

Анда андан минтип сурашат:

- Орозо эмне менен жексен болот?

- Жалган жана ушак-айың кеп менен! - деп жооп берет Пайгамбарыбыз. (Насаи, Мужамул Авсат)

Анткени жалган жана ушак айткандар күндүзү адал тамактардан напсилерин токтотуп, орозо кармашат, бирок жалган жана ушак-айың себептүү рухий түрдө адам этин жеп, арам тамак менен ооз ачкан болушат. Ушинтип сыртынан орозо туткан болуп, рухий түрдө ушак айтуудан улам оозун ачып алгандар тууралуу Азирети Суфьян Саври такыбалык чен-өлчөмдөр боюнча:

«Ушак айткандын орозосу бузулат.» - деген. Азирети Мужахид болсо ошол эле кылдат чен-өлчөмдөр менен: «Ушак жана жалган орозону бузат!» - деген.

Башкача айтканда, ушак айтып, жалган сүйлөп, орозосун «кокустатып» алгандар орозонун негизги кээ бир бийик артыкчылыгынан кур калат.

Бул себептен улам дүнүйөлүк максаттар менен булганган, эки жүздүүлүк, кайдыгерлик-ыкшоолук менен кирдеген орозолор, намаздар тууралуу Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Канчалаган орозо кармагандар бар, булар ачкалыктан башка эч нерсеге ээ болбойт! Түнкүсүн канчалаган намаздарды (тараба жана тахажжуд) окугандар бар, намаздарынан өздөрүнө бир гана уйкусуздук калат.» (Табаранийй)

Намаздар, айрыкча, түнкү намаз болгон тараба жана тахажжуддар жүрөккө бейпилдик тартуулашы керек. Бул берекелүү айда намаздарга башка учурларга салыштырмалуу көбүрөөк маани берилет. Куранды хушуу менен окуп, зикирлер рухубузду оргуштатып, зекет менен соопкерчиликтер аркылуу жан-дүйнө бейкуттугуна бөлөнүшүбүз

зарыл. Куран Рамазан айында тушурулгөнуучун бул куттуу айда Курандын тарбиясына кирип, ибадаттар ошол жолдо аткарылууга тийиш.

Куран негизинен журөк менен окулат. Көздун милдети – журөккө көз айнек болуу.

Ыйык Рамазандын дагы бир касиети момундарга берекеге толгон Куран жашоосун таттырат.

Ыйык Рамазандагы орозо менен Курандын ортосунда өтө кылдат байланыш, ошондой эле терең бир жакындык бар. Жашоо-өлум тууралуу угут-насааттарды Курандан башка кайсыл жерден угушубуз мумкун?

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Орозо менен Куран кыямат куну пендеге шапаат кылат.» (Ахмед бин Ханбал, Муснад, II-174)

«Орозо – сабырдын жартысы.» (Термезий, Даават, 86) - деген.

Орозонун сообу Алланын алдында жашыруун. Кудсий хадисте:

«Адам баласынын ар бир амалы жана иш-аракеттери өзунө таандык. Орозо болсо андай эмес! Анткени ал мен учун. (Анткени мен ичип-жебейм жана буткул адамзаттык сапаттардан аруумун) Ошондуктан мен анын сыйлыгын (жекече турдө) мол-мол беремин.» - деп айтылат. (Бухарий)

Куранда төмөнкучө баяндалат:

**«Орозо туткан эркектер менен орозо туткан аялдар; уяттуу жерлерин сактаган эркектер менен уяттуу жерлерин сактаган аялдар; Алланы көп зикир кылган эркектер менен Алланы көп зикир кылган аялдар – буларга, Алла Таала кечирим жана эбегейсиз чоң сыйлык даярдаган.»** (Ахзаб: 35)

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) болсо бул сыйлыкты мындайча баяндайт:

«Орозо кармагандын суйунө турган эки нерсеси бар:

1. Биринчиси ооз ачкан (Алланын ырыскысына жеткен) убакта суйунөт.

2. Экинчиси Алланын алдына барганда, туткан орозосунун берекеси аркылуу жогору даражага жеткендиги учун суйунөт.» (Бухарий)

Булардан байкалгандай, Алла Таала бере турган сыйлыгын адам баласынын орозого болгон арзуусун ойготуш максатта, жашыруун кармайт.

Орозо – бул, ырыскы-ниметтердин кадырын билдирген, шугурчулук кылуу сезимдерин ойготкон, колунда жоктордун, бейбечаралардын ал-акыбалын сездирген, напсилик арзуу-каалоолорду жойгон, материалдуулуктун туткунунан куткарып, «сабыр» деп аталган эң жогорку адеп-ахлакка ээ кылган бир ибадат.

Ыйык Рамазан орозосу тараба намазы жана саардык сергектиги менен абдан маанилуу. Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Алла Таала силерге Ыйык Рамазан орозосун парз кылды. Мен болсо анын кыямын, т.а., Рамазан тундөру тарава намазын окушту силерге суннөт кылдым. Кимде-ким ыймандуу журөк менен жана сообун умут кылып Ыйык Рамазан орозосун кармап, тарава намазын окуса, кунөөлөрдөн жаңы туулгандай арылат.» (Ахмед бин Ханбал, Насаи)

Орозо менен намаздын Алла тарабынан кабыл кылынышы учун журөктун арууланышы, т.а., хушуу шарт. Намаздар ылдам окулуп, тамакты сиңиртиш учун, орозо болсо ачкачылыкка чыдоону уйрөнуш учун болбошу керек. Бул себептен улам, намаз ибадатында болгондой эле, орозодо да пендени чын ыкыластуулукка багыттаган көптөгөн кылдаттыктар бар. Мисалы хадисте айтылган:

«Ооз ачууда шашылгыла, саарлыкты кечиктиргиле!» (Табараний, Мужамул Кабир, 25, 163) деген буйрук – булардын бири.

Бул буйрук Алланын чектөөлөрунө кылдат мамиле кылуу жана маани беруунү билдирет. Тагыраак айтканда, саарлыкты кечиктирип, иптар убактысы кирери менен оозду ачуу Алланын буйругуна урмат кылууну жана моюн сунууну билдирет.

Иптар маалында, адамдар суннөттө айтылгандай, дароо ооз ачышат. Бирок саарлыкта уйкунун таттуулугу себептуу, хадисте айтылгандай, кечиктирип ооз беките албай калышы мумкун. Андыктан Пайгамбарыбыз бир чыны суу менен болсо да саарлык кылыштын маанилуулугунө (саллаллоху алейхи васаллам) көңулдөрду бурган:

«Саарлык кылгыла, анткени саарлыкта береке бар.» (Бухарий, Савм, 20)

***

Ыйык Рамазандын маңызына толук жетиш учун ошол мезгилге таандык болгон мээримдуулук жамгырынан пайдаланыш зарыл. Анткени жазгы жамгырдын ташка эч кандай пайдасы жок. Бир гана такыбалык аркылуу бул шугурчулук жана мээрим айынын ыракатына бөлөнө алабыз.

Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Рамазан айы киргенде, бейиштин эшиктери ачылат, тозоктун эшиктери бекитилет, шайтандарга кишен салынат.» (Бухарий, Муслим)

Башкача айтканда, адамдык кунөөлөр чыныгы орозо кармоочуларда өтө эле азаят. Шайтандын жамандыгы токтойт. Бирок напсинин жамандыгынан сактаныш керек...

Ыйык хадисте төмөнкучө баяндалат:

«Бейиш жылдан жылга Рамазан учун аземденип мындай дейт: «Йа, Рабби! Биз учун бул айда пенделериңден бизде калуучу инсандардан кыл!» (Табараний)

Белгилуу убакытка чейин адамдын өзун материалдык кээ бир нерселерден тыйышы болуп саналган орозо тышкы каалоолордон башка журөк жашоосун напсилик арзуулардан, жамандыктардан сактайт. Арийне, олуялардын назарында бул нерсе да орозо болуп саналган. Тагыраак айтканда, кишинин жеп-ичуу сыяктуу тышкы каалоолордон оолак турууну жетиштуу деп эсептебестен, жан-дуйнөну да ушак-айың, жалган сыяктуу бардык дунуйөлук ыпылас нерселерден коргошу керек. Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу мындай дейт:

«Орозо кармаган киши жалган нерселерге жакындабашы керек. Анткени адамдарды (бир гана) жеп-ичуудөн тыя турган орозого Алла Таалага маани бербейт.» (Бухарий, Термезий, Абу Давуд, Ибн Маажа)

Бул хадис талап кылгандай, орозобузга зыян бере турган бардык жамандыктардан узак болушубуз зарыл. Айрыкча, ачуулануудан өтө оолак болуш керек.

Башка бир куттуу хадисте мындай делет:

«Орозо бир гана жеп-ичуудөн жана башкалардан тыйылуу эмес. Толук жана сооптуу орозо – бул, пайдасыз сөздөн, ушактан, убакытты бош нерселер менен өткөруудөн жана нафси аммаранын буткул каалоолорунан оолак болуу. Эгер бирөө сени сөксө, же сага туркөй мамиле кылса, өзуңө «Мен орозомун!» деп, сабыр кыл!» (Хаким, Бейхаки)

Анткени Ыйык Рамазандын башка бир аты - «Сабыр айы». Орозонун арабча аталышы «савм» болушу себептуу, кээ бир тафсирчилер Куранда эскерилген бул сөздун «сабыр кылуу» деген мааниге келерин билдиришкен. Бул мааниде савм, т.а., «орозо» «напсини тизгиндөө, тырышуу жана кыйындыктарга чыдоо» дегенди билдирет.

**Сабыр** – жакшы адеп-ахлактын борбору. Ал ыймандын жартысы жана бакты-таалайдын ачкычы, бейишке алып барчу жол.

Диндеги, адеп-ахлактагы сабыр – жагымсыз жана оор кундөр башка келгенде, теңсалмактыкты сактап, бейкуттук менен Алла Таалага моюн сунуу.

Пайгамбарлар, олуялар сабырдуулук аркылуу Алланын жардамына ээ болушкан. Алар – бизге эң чоң улгу.

Сабырдын дуйнөлук тарабы оор-кыйынчылыктарга толо болсо да, акыреттеги абалы абдан жаркырак. Сабырдуулук кылып, ачууну ичине тарткандар тубөлуктуулук мамлекети болгон бейишке жана Алланын ыраазылыгына жетишет.

**Кандай абал болсо да Алланын буйрук жана тыюуларындагы даанышмандыкты жана Алланын сыйлыктарын ойлоо сабырга дем-куч берет.**

**Сабырдуулуктун биринчи шарты – кыйынчылыкка туш келген чакта. Табы кайткан сабырдуулуктун сыйлыгы көп болбойт**.

Алланын «Сабур» атуу ыйык ысмынын эң жакшы чагылуу борбору пайгамбарлар жана олуялар. Арийне, алардан бизге келип жеткен эң жакшы адеп-ахлактын бири – колдо бар жана жок болгон кезде сабыр кылуу.

***

Орозобузду Жараткан Алла менен бирге болуу сезими ичинде тутунушубуз учун «саарлык, тараба, зикир, Куран жана дуба» сыяктуу рухий нерселерден лаззат алышыбыз керек.

Ооз ачар убак – дубалар кабыл болгон өзгөчө учурлар. Ошондуктан бул көз ирмемдердин башкалар менен чогуу өткөрулушу адам баласына бөтөнчө бейкуттук тартуулайт. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

«Ким орозо кармаганга иптар берсе, орозо туткан киши сыяктуу сооп алат.» (Термезий, Савм, 81)

Бул суйунчуну уккан сахабалардын жардылары Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) келип, өздөрунун байлардай орозо кармаганды тойгуза турганчалык ооз ачырууга кучтөру жетпей турганын терең кайгыруу менен билдиришкенде, Алла Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнкудөй деген:

«Ким орозо кармаганды бир курма, же бирууртам суу, же сут менен ооз ачтырса да, Алла Таала ага ошол эле соопту берет.» (Ибн

Хузайма, Сахих, III, 191)

***

Нафил орозонун да бөтөнчө сообу бар. Анткени тандалма пенделердин иш-амалдарынын негизин Аллага берилгендик тузөт. Бул болсо ниеттин тазалыгы жана напсинин жамандыктардан аруу болушуна байланыштуу. Арийне, Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) улуу таалим-тарбиясынын астында жетилген сахабалар орозого абдан көңул бурушчу. Алар өтө ысык кундөрдө да нафил орозо кармаганга аракет кылышчу. Кээ биринин кун ысыгынан коргоно турган кийимдери да жок болчу. Колдору менен башынкалкалап, ысыктан коргонууга аракет кылышчу. Булардын бардыгына карабастан абдан чоң кумардануу менен нафил орозолорун кармоону улантышчу.

Андыктан мейли нафил орозо кармоо, мейли орозо кармабоо, мейли орозо кармабагандардын талап кылышы менен нафил орозолорду ачуу, мейли аны ачпоо болсун, бекем ниет менен кылынган бардык иш-аракеттер сооптуу.

Азирети Абу Саид (Алла андан ыраазы болсун) мындай дейт:

«Мен Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) жана анын сахабалары учун бир тамак даярдаган элем. Тамакты аларга сунганымда алардын бирөөсу «Мен орозомун!» - деди. Анда Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

«Боордошуңар силерди чакырып, силер учун атайын тамак жасады. Эми сен болсо орозомун деп жатасың. Орозоңду ачып, аны башка кундө карма!» - деди.» (Термезий, Абу Давуд)

Орозону ачпоо тууралуу төмөнкудөй риваят бар:

Азирети Билал (Алла андан ыраазы болсун) орозо болгон бир кунку зыяпатта Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай деди:

«Биз ырыскыбызды жебатабыз... Билалдын ырыскысы болсо бейиште.»

Бул хадистерден байкалгандай, ниет жана журөктун абалына карай нафил орозону бузса да, бузбаса да болот.

***

Амалдардын бааланышы Аллага таандык. Өмурдун кайрымдуусу – Алла учун жашалганы. Адам баласы өлуп, денеси жерге берилгенде, жалган жашоонун эскермелери менен көмулөт. Мурзөлөр – салих амалдардан башка эч бир нерсе пайда бербей турган жерлер.

Куттуу хадисте:

«Момун өлгөндө намазы башында, садага оңунда, орозо солунда болот.» (Фазаил Амал, 267-268) - деп айтылышы мунун эң жакшы далили.

Алланын ыраазылыгына төп келбеген жашоо таризи чөлдөгу закымдарга окшош жана чындыгында эч кандай маанисиз кыялдан турат.

Берекелуу Рамазан айлары Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) буйруктарына баш ийуу менен анын баркын бир аз дагы көбурөөк билишибизге, ага дагы көбурөөк маани берип, көбурөөк сооп табышыбызга жана азыраак кунөө кылышыбызга себепкер болот.

Куттуу хадисте мындай делет:

«Эгерде адамдар ыйык Рамазандын эмне экендигин толук билишкенде, жылдын бардыгы Рамазан болушун каалашмак.» (Ибни Хузайма, Сахих, III, 190)

Анткени ыйык Рамазан – баштан-аяк кечирим мезгили, исламдын төрт шартынын оргуштаган толкундуу сезими менен өткөрулгөн берекелуу ай. Рухту кылдат, аяр кылган Ыйык Рамазан зынакордук, кунөө жана урушууга тыюу салынган кылдат ажылык ибадатына рухий турдө даярдык болуп саналат.

Ыйык Рамазандын бардык кундөру бөтөнчө мумкунчулук экени талашсыз. Ал баштан-аяк береке асманынын кут жамгыры. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

**«Ыйык Рамазандын башы – мээрим, ортосу –кечирим, аягы болсо – тозоктон кутулуу.»** (Ибн Хузайма, Сахих, III,191)

Ыйык Рамазан – жан-дуйнөлөрдө береке-кут оргуштап ташыган, руханий көктөм көрктөнгөн мезгил. Кууратан ыйман көкурөктөру жарамдуу (салих) амалдар менен жаңырып, соолуган журөктөр такыбалык аркылуу өз ордуна келет. Бул ай баштан-аяк руханий олжо топтоо мумкунчулугу менен толтурулган.

Бирок бул мумкунчулуктөрдөн пайдалана албагандардын кандай гана чоң зыянга учурай турганын төмөнкухадис билдирет:

Каъб бин Ужрадан риваят кылынат:

«Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бизге «Минбарга жакын отургула» дегенде, баарыбыз минбардын так маңдайына барып отурдук. Ал бир тепкич жогору чыгып: «Оомийин!» деди. Дагы бир тепкич чыгып, кайра «Оомийин!» деди. Үчунчу ирет дагы бир тепкичке жогору чыгып, дагы «Оомийин!» деди. Минбардан тушкөнундө:

- Йа, Расулалла! Азыр биз сизден мурда эч укпаган жаңы нерсе уктук, - дедик.

- Минбарда турганымда Жабрайил келди. Мага биринчи тепкичте: «Ыйык Рамазанга жетип, кечирилбегенге наалат болсун!» - деди. Мен: «Оомийин!» - дедим. Экинчи тепкичте: «Сенин атың айтылган жерде сага салават келтирбегенге наалат болсун!» - деди. Мен: «Оомийин!» – дедим. Үчүнчү тепкичте болсо: «Ата- энесинин, же экөөнүн бирөөсүнүн карылыгын көрүп, бейишке жете албаган кишиге наалат болсун!» - деди. Мен кайра: «Оомийин!» - дедим.» (Хаким, Мустадрак, IV, 170)

Бул куттуу хадисте мээрими өтө мол болгон бир айда ибадатка, салават айтууга жана ата-эненин укугуна кайдыгер мамиле кылган кишинин кайгылуу акыбети айтылган.

***

Бул берекелүү айдын кадырына жетүү туурасында аткарылган ибадаттардын башында колунда жоктор, жетим-жесир, бей-бечара, оору-сыркоо жана муктаждарды да унутпаш керек, жүрөктөрдүн мындай кишилерге боор оорушу, алардын кайгысын тең бөлүшүүсү – Ыйык Рамазандын пазилетин бийиктеткен эң маанилүү факторлор. Анткени бул ибадаттар, т.а., туура берилген зекеттер, садага-кайрымдуулуктар сыяктуу жарамдуу (салих) амалдар Алла Тааланын кечиримин, мээримин тартып, пендени кут-берекеге карк кылат. Алланын мээрим каалгаларын ачтырып, азап жолун жаптырат.

Куттуу хадисте минтип айтылат:

«Садага 70 түрдүү балээге тоскоол болот.» (Суютий, Жамиус Сагир, II, 52)

«Садага Алланын ачуусун басат.» (Термезий, Зекет, 28)

Улукман Аким уулуна:

«Уулум! Билип-билбестен бир күнөө кылган болсоң, дароо тообо кылып, садага бер!» - дечү.

Өзгөчө Ыйык Рамазанда берилген садага-кайрымдуулуктун канчалык маанилүү экени төмөнкүчө баян кылынган:

Бир киши Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) келип:

- Йа, Расулалла! Кайсы садага сооп жагынан алганда чоңураак? – деп сурайт. Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) минтип жооп берет:

- Ыйык Рамазанда берилген садага. (Термезий) Алла достору соопкерчилик кылгандарды жана алардын соопкерчиликтерин төмөнкүдөй топторго бөлөт:

Шариятты аткаруучулардын кылган садагасы – мал-мүлктөн; акыйкат ээсинин садагасы – малдарга кошумча өз руханияттарынан.

Аарифтердин садагасы – жан-дүйнөлөрүнөн. Анткени алар Алланын алдында экенин такыр унутушпайт. Ашыктардын садагасы – рухтарынан. Анткени алардын рухтары Алла эмнени берсе да ыраазы. Байлардын садагасы – акчанын капчыктан чыгышы. Дервиштердин садагасы жан-дүйнөдөн дүнүйөнүн чыгышы.

Аабиддердин садагасы – напсилеринен. Алар напсилерин Аллага ибадат кылып, кызмат кылуудан аянышпайт.

Жан-дүйнөсү бай болгон байлар садага кылыбатканда мал-мүлкүн колунда жоктордон кызганышпайт.

Багар-көрөрү жоктор, жардылар шүгүр кылган жоомарт байлар бар болгону үчүн бактылуу болушат. Жаз айында булуттан кандайча кут-береке жааса, жоомарт жана мээримдүү пенделер да так ошондойчо муктаж-карыптарга ошондой мээрим жамгырын жаадырышат.

Киши канчалык жакшы көруп, чын журөктөн садага кылса, аны алган киши да ошончо көп берекеге ээ болот. Мындай алыш-бериш бергенге да, алганга да бейкуттук тартуулайт. Анткени бергендин рухий абалы алганга таасирин тийгизет. Аятта айтылган:

**«Зыянга такыр учурабай турган киреше.»** - пайда болот.

Башка өңуттөн алганда, ар бир пенде аятта айтылган:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ أَنْتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى اللهِ وَاللهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ

**«Эй, адамдар, Аллага силер муктажсыңар! Алла деген – беймуктаж, даңктуу зат.»** (Фаатир: 15) – деген баянын угат.

Ошондуктан пенделиктин бир көрунушу бай, кедей – бардыгынын Алланын алдында кедей экенин сезип, дайыма Алла Таалага муктаж экенин биле журушундө. Ислам аалымдары бул кедейликтин баркын билдируу иретинде:

«Кедейлигим – мактанычым!» - дешкен.

Бул кичипейилдик менен айтылган сөз даанышмандыкты билдирет. Дунуйөлук байлыкка караганда жан-дуйнө байлыгы жогору турарын сездирип, салих байлар менен салих жардылардагы пазилет- жакшылыктын булагын көрсөтөт. Каймана турдө канааттанууну буюрат.

Анткени канааттануу сыяктуу рух казынасы менен жабдылган кишилер бай болсо, ысырапкорлуктан жана сараңдыктан өздөрун сакташат; эгер кедей болсо, ар-намысы менен жашап, абалдарын бир гана Аллага билдиришет. Анткени булар өздөрун Аллага арнашкан.

Азирети Мавляна мындай дейт:

«Байлык ээси болгон кишиге жараша турган нерсе – кедейлерге садага беруу. Алла досторуна жарашкан нерсе – Алла жолунда жан аябай кызмат кылуу.»

***

Соопкерчиликке улгу көрсөтуш максатында Аллама бин Каййым Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) кайрымдуулуктагы жан-дуйнөсунун байлыгын төмөнкучө баяндайт:

«Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) колунда бар нерселерди садага катары беруу беруудө эч бир кишиге окшобойт эле. Алла берген мулкту бир жерге жыйначу эмес. Бирөө бир нерсе сураса, аздыр-көптур сөзсуз турдө берчу. Ал садаганы кедей болуп калуудан коркпостон берчу. Садага беруу ал учун бөтөнчө бир жыргал эле. Анын садага беруудөн алган суйунучу муктаж кишинин суйунучунөн бир нече эсе көп болчу. Кайрымдуулук кылууда адамдардын эң жоомарты эле. Оң колу береке-кут чачкан шамал сыяктуу болчу. Муктаждыгы болгон киши ага дартын айтканда, сезимдерге абдан берилип, кээде тамагын, кээде устундө кийип турган кийимин берип салчу.

**Азирети Жабирден** Тафсири Хазинде мындай делет:

«Бир кичине бала Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) алдына келип, энеси бир көйнөк сурап жатканын айтты. Ошол учурда Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) устундө кийип турган көйнөгунөн башка эч көйнөгу жок болчу. Балага кийинчерээк кел деди. Бала кетип, кайра келди жана апасы Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) устундөгу көйнөгун сураганын билдирди.

Анда Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу уйунө кирип, көйнөгун чечти да, балага берди.

Ошол учурда Азирети Билал (Алла андан ыраазы болсун) намаз убагы келгени себептуу азан окуй баштады. Бирок Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) устунө кие

турган эч нерсе таба албаганы себептуу мечитке жамаатка келе алган жок. Сахабалардын кээ бири таң кала анын куттуу уйунө келип, Расулалланы (саллаллоху алейхи васаллам) көйнөгу жок отурганын көрушту. Бул абал аларды абдан терең ойлондурду.»

***

Бешинчи халифа наамын алган Умар бин Абдулазиз мындай дечу:

«Намаз сени жолдун ортосуна чейин алып барат. Орозо падышанын эшигин ачат. Садага болсо падышанын алдына алпарат.»

Убайд бин Умайр мындай дейт:

«Адамдар болуп көрбөгөндөй ачка, суусуз жана жыңалач болуп тирилишет. Алардын кимиси бул дуйнөдө Алла учун тамак берген болсо, Алла аны ошол куну тойгузат. Алла учун бул дуйнөдө суусундук бергенди Алла ал куну суусунун кандырат. Алла учун кийиндиргенди да ал куну Алла кийиндирет.»

Куттуу хадисте:

«Садага кыл, эй, адам баласы, сага да садага кылынсын.» (Бухарий, Муслим) - деп айтылат.

Соопкерчиликтин маани-маңызын Азирети Мавляна төмөнку мисал менен кандай гана сонун баяндайт:

«Садага беруу менен байлык такыр азайбайт. Кайрымдуулук кылуу мал-мулкту жоголуудан, зыянга учураштан коргойт.

Берген зекетиң капчыгыңды кайтарып, аны коргойт. Окуган намазың койчу сыяктуу сени жамандыктардан, «карышкырлардан» коргойт.

Эгин эккендердин кампасы бошолот. Бирок тушум убагы келгенде эккен эгининен канча эсе көбурөөк алат.

Бирок буудай себилбестен, эч жерде колдонулбастан кампада сакталып тура берсе, курт-кумурскага, чычкандарга жем болуп, жоголот.»

Алла Таала мындай дейт:

وَأَنفِقُوا مِن مَّا رَزَقْنَاكُم

**«Силерге берген ырыскыбыздан соопкерчилик кылгыла!»**(Мунафикун: 10)

«(Эй, Расулум!) **Алтын менен кумушту чогултуп, аларды Алла жолуна жумшабагандарга жан чыдагыс азапты «суйунчулө».»** (Тообо: 34)

Зекет менен соопкерчилик Алла учун кылынган ибадат болгондуктан берилген нерселердин туздөн-туз Аллага берилип жатканын билиш керек. Бул тууралуу куттуу хадисте минтип айтылат:

«Чындыгында, садага муктаж киши аны ала электе эле Алланын (кудурет) колуна жетет (т.а., муктажга берилген зекет менен садагаларды, оболу, Алла алат, анан кедей-кембагалга өткөруп берет).» (Мунави, Кунузул-Хакаик, 34)

Акыйкатта, момун зекет менен садаганы Алланын колуна берет, муктаж муну ыраазы боло алса, берилген нерселер адептуулук жана шугурчулук ичинде муктажга берилген болуп саналат.

Аятта бул ибадаттын канчалык маанилуу экенин тушундурууиретинде кайманa турдө «**Садагаларды Алла алат.»** - деп айтылат. (Тообо: 104)

***

Садага берип жатканда адептуулук менен беруу абдан маанилуу. Садага беруудөгу адептуулук Куранда төмөнкучө билдирилет:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Аллага жана акыретке ишенбей туруп, эл көрсүн деп соопкерчилик кылган кишидей, садагаңарды милдет кылуу жана көңүл оорутуу менен берип, текке кетирбегиле!»** (Бакара: 264)

Алланын достору зекет жана садага берибатканда милдет кылып жана көңул иренжитип албайын деп муктажга өтө кичипейил мамиле кылышкан.

Сулайман алейхиссалам Алла Таала берген дунуйө падышалыгына ыктабастан, бул падышалыкты журөгунөн сырткары алып жургөн. Ал кедейлердин жанына тез-тез барып алар менен бирге отуруштан абдан лаззат алып:

**«Мискин мискиндерге жарашат!»** - дечу.

Ошентип ал дунуйө падышалыгы ичинде кичи пейилдиктин эңсонун улгусун көрсөткөн.

Аятта айтылган:

**«Эиу, адамдар, Аллага силер муктажсыңар! Алла деген – беймуктаж, даңктуу зат.»** (Фаатир: 15) – деген чындыкты билчу.

Кундөрдун биринде туркөйлөрдун бири жан-дуйнөсу бай, жардылар менен бирге отурушту жактырган Сулайман алейхиссаламга мындай дейт:

- Эмне себептен кедей-кембагалдар менен бирге отуруп, бирге ичип-жейсиң?

Сулайман алейхиссалам жооп катары мындай дейт:

- Анткени мен бир гана жан-дуйнөсу байларды жакшы көрөм.

Ичинде абадан башка эч нерсе болбогон, оозу жабылган кумура суунун устундө чөкпөстөн алдыга сузөт. Дал ошондой, журөгу Алланын суйуусу менен толгон, ошол эле учурда оозу напсилик жана дунуйөлук буткул азгырыктарга жабык момун бул дунуйө деңизинде чөгуп кетпестен көптөгөн жакшы жерлерге сузуп барат.

Жан-дуйнөсу жоомарттык, ырайым, кичи-пейилдик жана суйуу сезимдерине бай бир момун дунуйөгө алданбастан рухий ааламда дайым алдыга сузөт.

Дунуйөгө таандык көптөгөн ырыскы-ниметтер алардын жан- дуйнөсундө эч нерсеге арзыбайт. Алар көңулдөру Алланы таануу жана аны суйуу менен толушун каалашат.

***

Бул берекелуу мээрим жана кечирим айында биз бөтөнчө маани бере турган нерсе – **кадыр тунду** сергек тосуу.

Кадыр тун – Алла Тааланын Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) уммөттөрунө чексиз мээримин чачкан бөтөнчө туну. Бул тундө көптөгөн рухий казыналар берилет. Бул тундун ыйыктыгы себептууөзунчө сурө келип тушкөн.

Кадыр тун – Курандын тушушу менен нурданган, Жабрайил жана башка периштелердин катышуусу менен руханий атмосферага бөлөнгөн. Момундарга көрунбөгөн нурдуу периштелер тарабынан салам берилген бул тун – Алланын пенделерине береке-кут толгон мээрими, ырайымы.

Кадыр тун – Азирети Пайгамбарыбыздан (саллаллоху алейхи васаллам) руханиятка, кечиримге бай бөтөнчө бир тун. Арийне, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай деген:

«Кадыр тунду анын ыйыктыгына, пазилетине ишенип, сообун жалгыз Алладан гана кутуп, ибадат менен өткөргөн кишинин (пенде акысынан башка) бардык кунөөлөру кечирилет.» (Бухарий, Муслим)

Бизди кадыр тундун маани-маңызына бир гана дунуйөлук максаттар менен «булганбаган», эки жуздуулук, мактануу сыяктуу илешкектер менен кирдебеген жана ыкыластуулук менен аткарылган орозо, намаз, зекет жана башка ушуга окшош ибадаттар

жеткирет. Бул руханият менен Рамазан мектебин бутурсөк, мына ошондо чыныгы майрам кубөлугун алуу бизге насип болот.

***

Биз бир куну сөзсуз ушул жалган жыргалчылыктардан кол жууй турган жолоочуларбыз.

Берекелуу жан-дуйнөлөр ушул руханий кундөрду абдан сагынышат. Бул кечирим жана тозок жалынынан кутулуу кундөрунөн айрылуу туура жолдо болгондорду кусалантып, ыйлатат. Раббибиз майрам кундөрун бир гана сабыр кылып, ырыскы-ниметтин кадырын билип кылынган салих амалдарга, берилген садагаларга жооп катары өз сыйлыгын тартуулайт.

**Жараткан Алла бул дуйнөлук жашоону биз учун Ыйык Рамазан кылып, кыямат таңын бизге чыныгы майрам таңы кылсын!**

**Оомийин!..**

## ФЫКХ ТЕРЕЗЕСИНЕН

## ОРОЗО

**Орозонун парзы** – Алланын ыраазылыгы учун таң аткандан баштап кун батканга чейинки аралыкта ичип-жебөө жана жыныстык катнашта болбоо.

**Орозону бузуп, каффаратын талап кылган абалдар**

1. Орозо экенин билип туруп эле жеп-ичуу. Мындан тышкары, адат болуп калган нерсени, мисалы, топуракты, борду ж.б. нерселерди жеш. Тамеки тартуу, буудайдын данындай чоңдуктагы бир нерсе жеш.

2. Билип туруп жыныстык катнашта болуу

3. Кан алдыруу, тишин щеткалоо жана сурма тартуу сыяктуу орозону бузбай турган нерселерди кылгандан кийин, булардын орозону бузбай турганын билсе да буларды шылтоо кылып орозону бузган нерселерден бирөөну кылуу. Аз чен-өлчөмдө туз жеш.

**Орозону бузуп, казасы талап кылынган абалдар**

1. Адат болуп калган бир нерсени жегендик. Ун, чийки куруч, ичинде май жана шекер болбогон камыр жеш, чийки жаңгак, айва, алча, зайтун жана башканын данегин жутуу. Кагаз, пахта, топурак, кургак чөп, саман, кабыктуу жумуртка ж.б. жеш;

2. Оозго кирген кардын, жамгырдын тамчысын каалабастан жутуп алуу;

3. Өз каалоосу менен кусуу;

4. Унутуп калып жеп алып, орозом бузулду деп жешти улантуу;

5. Мурунга, кулакка жана тамакка суюктук тамызуу;

6. Бирөө кыйнаганы учун орозону бузуу;

7. Саарлыктан тишинин арасында калган чоңдугу нокот данындай бир нерсени жеш;

8. Кун батты деп ойлоп орозону ачуу. Таң атса дагы кумөнгө тушуп саарлык тамак жеш.

## МАЙРАМ

Алла Таала **«Бакаа»** (тубөлук өзгөрбөөчулук) сыпатын бир гана өзунө таандык кылгандыктан, буткул дуйнө жана аалам тынымсыз өзгөруу астында өз өмурун өтөп бутуу касиетине ээ. Бул чындык ааламдагы табият мыйзамдары, же кубулуштары аркылуу жузөгө ашары жалпыбызга маалым. Толуп-ташуу менен кагырап-какшуу ортосунда тубөлук өзгөруп турган бул жашоодо жылаңач, бозоргон куз кундөру менен анын артынан келип,

буткул жан-жаныбарды өз ызгаарына алган кыш чилдеси да, ошону менен катар табигатка өз жылуулугун, мээримин, көркун жана кутун чачкан көктөм да бар.

Адамзат жашоосу да бул жалпы өзгөрмөлуу агымдан сырт боло албагандыктан, миң-бир турдуу оош-кыйыштарга кубө... Жаңы туулган ымыркайдын алгачкы жашоо белгиси – анын баркыраган ыйы. Жашоосунун соң болсо – акыр аягы барчу улуу жайдын көзгө сайып көрсөтулушу менен сезилбеген өлум санаасы. Бир араб акыны бул көрунушту кандай гана чеберчилик менен ыр саптарына сыйдырган:

Сен энеңден төрөлгөндө, ыйлап келдиң, Бирок дуйнө кулуп тосту астыңдан. Өмур сургун: сен өлгөндө кулуп кетип, Ыйлап калсын буткул аалам артыңдан!

Бул өмурдө башынан аягына чейин бакты-таалай, кубаныч менен бирге кайгы-капа, сар-санаалар биринин артынан бири кезектеше орун алып отурат. Андыктан:

«Кантип келсе, дал ошентип кетет баары, Кубанычың, кайгы-капаң, санааң дагы...» - деген сөз эл оозунантушпөй айтылып журөт. Ушундан улам адам өмурунөөктөмдук кылган бул көрунуш терең ой жана жан-дуйнө ээлери тарабынан сар-санаа менен көйгөйдун басымдуулугу катары кабыл алынат. Бирок сейрек болсо да, көңулдун көтөруңку маанайы менен кубаныч, шаттык өкум сургөн кездер бар. Алардын бири – майрамдар.

Бул жашоодо кертбаштык жана коомдук факторлордун кээ бири напсилик, кээ бири болсо руханий сезимдерди ойготот. Майрамдар болсо – булардын ичинен руханий сезимдерди ойготкон жалпы фактор. Ал адамдагы достук, бир туугандык сезимдерди арттырып, мээрмандык, жароокердик өзгөну ойлогон айкөлдук сыяктуу сезимдерди жандандырат. Андыктан майрамдын эң жакшы таризде белгилениши достук жана туугандык карым-катыштарды чыңдоо менен колунда жок, бей-бечара, жарды-жалчы, жетим-жесир жана оору-сыркоолорго кол сунуп, алардын көңулун көтөруу аркылуу жузөгө ашат. Досторуна, жакындарына жана кыйналган, оор абалдагы туугандарына сыртын салып, жуз уйругөндөр чыныгы майрамдык маанай менен кубанычтын жытын да сезе алышпайт. Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) өзунун ыйык хадисинде мындай дейт:

«Парздарды орундоодон кийинки Алланын эң артык суйгөн амалы – мусулмандын мусулман боордошуна суйунуч тартуулашы.» (Суюти, Жамиус-Сагир, I,11)

Анткени майрамдар – чыныгы ыйман боордоштугун чагылдырып көрсөткөн сахналар жана өлумдун ары жагындагы шаңдуу кундөрдөн айрым көзгө суртумдөр.

Андай болсо, ал кундөру санаалуунун санаасын басып, анын көңул кушун теңирдик бир маанай менен көкөлөткөн чыныгы майрамдык сезимдерде болушубуз шарт. Мына ушундай майрамдар гана пенденин өзун да, башкаларды да кубаныч менен шаттыкка толгон шаңдуу кучагына бөлөйт.

Анткени майрамдар жеке инсандык эле эмес, жалпы коомчулуктун моралдык суйунучу. Бул – ичиндеги толкундоону башкалар менен бөлушуу жана буткул мусулмандарга карата чын журөктөн бир туугандык сезимде болуу.

Биз бул кундөру канаты сынган куш сымал алсыз, көңулу чөккөн, маанайы пас адамдарга эмне тартуулай алабыз?

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) бул сыяктуу жан-дуйнөсу жабыр тартып тургандарга өтө сезимтал мамиле кылыш керектигин төмөнкучө баяндайт:

«Сен маани бербей, саман-чөп деп ойлогон адамдын көңулу бардык нерседен жогору турат.

Чөккөн көңул – Алланын назар салган жана көңул бурган жери. Эң көп казына жер алдына чөккөн урандыларда жаткандай Алланын казыналары чөккөн көңулдөрдө катылуу. Көңулду жараткан Алла кандай гана улук, кандай гана кудуреттуу!»

Майрам эс алуу, же болбосо жекече көңул ачуу гана эмес, жалпы бир суйуу, жароокердик, мээрим жана жаркылдаган адамдык туйгулардын коомду аземдеши экенин көңулдөн чыгарбаш керек.

Чыныгы майрам мээрим жана айкөлдук астмосферасында чексиз кечиримге ээ болгон мусулмандардын терең ыйман толкундоолору ичинде бири-бири менен ысык мамиледе болуп, эстен кеткис эскеруулөргө толгон берекелуу кун болууга тийиш.

Майрам – чоң-кичине, оору-соо, бай-кедейлердин орток кубанычы. Булардын бардыгынын ыраазы болушу майрамдын чыныгы маанисинде тосулушу аркылуу жузөгө ашат. Андыктан майрам Жараткан учун буткул макулуктарды суйуугө, аларды аяп, назик мамиле кылууга жана кам көруугөөбөлгө тузушу керек.

Улуу олуя Сеййид Кожо Акмат Яссавийдин (куддиса сиррух) төмөнку философиялык ыр саптары кандай гана нускалуу:

Ооруп турган көңул көрсөң, даба бол сен, Кордук көргөн киши көрсөң, караан бол сен,

Бечаранын көңулун ал, болсо акылың,

Мустафадай жетимдердин көргун камын

Майрам кун кордук-ыза көргөндөрду, багар-көрөру жокторду жана кыйналгандарды кубантуу менен башталышы зарыл. Ыйык хадиске ылайык ал жардамга, мээримге баарынан көбурөөк муктажболгон маркумдарыбыздын рухтарына Куран окуу менен башталганы эп. Муну менен маркумдар менен тируулөрдун кусалары жазылып, тируулөр маркумдардын алдындагы карыздарын өтөшөт. Биз азыр маркумдарды эскергенибиздей эле, бир куну биз да дал ушундай тируулөр тарабынан эскериле турганыбызды унутпай жургөнубуз биз учун абдан маанилуу. Биздин ата-бабаларыбыз жашоонун акыбетин аңдап, андан ибарат алыш учун, көрустөндөрду көбунчө жолдун боюна курушкан.

Пайгамбарыбыз да (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларынан дайыма минтип сурачу:

«Сахабаларым! Бугун бир жетимдин башынан сыладыңарбы? Бироорукчанды барыпкөрдуңөрбу? Бирөөнунжаназасына катыштыңарбы?»

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларынан кайта-кайта сураган бул суроолор, өзгөчө, майрамдарда көңулубуздун борборунан орун алчу коомдук эң маанилуу ибадаттар болуп саналат.

Балдарыбыз – биздин келечегибиз. Майрам кундөру аларга көңул бөлуп, тиешелуу милдеттерибизди аткаруубуз эртеңки кундун пайдубалын бекемирээк туптөө дегенди билдирет. Ааламга мээрим болуп жиберилген Алланын Элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бир куну мечиттен уйунө кайтып келе жатып, жолдо ойноп жаткан балдарды жана алардан окчунураак бир бурчта канаты кайрылган куш сымал башкаларды муңдуу карап турган бир баланы көрөт да, ошол замат мээрими козголуп, аны көздөй басат. Жан-дуйнөну жылыткан жылмаюусу менен:

- Балакай, сен эмнеге досторуң менен ойнобойсуң? – деп сурайт.

Бала көзу жашылданып:

- Менин атам каза болуп калды! Анан да ойной турган бир тууганым жок!.. – деп жооп берет.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу колдору менен ал баланын башынан сылап, жанындагы небереси Азирети Хасанды көргөзүп:

- Сен Хасандын бир тууганы болгуң келеби? – дейт.

Муну уккан баланын жузунө дароо кулку жугуруп, капасы таркайтушөт.

Мына, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) кичинекей бир баланын көңулунө да маани берип, аны суйуу, мээрим жана жароокерлик толгон кучагына бөлөчу. Ушинтип ал уммөтунө чыныгы майрамдын улгусун көрсөтчу.

Чыныгы майрам – эзелтен тубөлуккө чейинки аралыктагы мусаапырлык жергеси болгон бул дуйнөдө кылынган ибадат жана такыбалык сынагынан кийинки Алла тартуулаган куттуу кубаныч куну.

Бул жалган жашоону майрамга айланткан даанышмандык сыры – бул, ыйман толкундоолоруна ээ болуу менен ага ылайык ибадат кылуу сезими. Ибадат, такбир, зикир жана коомчулуктун өз ара жардамдашуулары, өзгөчө, бей-бечарага кол сунган көңулдөр менен коздолгон ар бир майрам - өлумдөн кийинки кубанычтуу кундөрдун жылтылдаган жылдыздары.

Башка сөз менен айтканда, майрам - Рамазандын кадырын толук билгендер, бул куттуу мезгилди Алла Тааланын буйруктарына ылайык өткөргөндөр, тубөлуктуу жыргалчылыктарды жалган лаззаттардан жогору койгондор жана акыреттик суйунуч-кубанычтарды дунуйөлук жыргалдарга алмашпагандарга Раббибиздин көрсөткөн сыйы.

Бул өңуттөн алып караганда, майрам – руханий жеңиштин куттукталышы жана акыреттик жетишкендиктин коомчулук тарабынан белгилениши. Андыктан майрам жеке кишинин эмес, жалпы элдин суйунучу. Эбегейсиз шугур кылуунун белгиси болгон майрам намазы да жалгыз эмес, жамаат менен окулат. Момун-мусулмандар майрамда диний сезимдери жана суйуулөрунө жараша береке-кут табат.

Булардан башка журөгун ар убак кадыр тундун берекеси менен толтурган инсандар сезген руханий лаззаттар да бар, аны калем менен жеткируу беруу мумкун эмес. Бул – Алланын ырыскы-ниметтеринин эң чоңу болгон бейиш жана Алла жамалын көруу бактысынын ушул жалган дуйнөдө сейрек инсандарга гана таандык чагылышы. Бул бакыттын даамын бир гана таптаза, аруу журөк менен татса болот.

Арийне, аятта:

**«Ал куну Аллага аруу журөк менен келгенден башка, байлык да, бала-чака да пайда бербейт!»** (Шуара: 88-89) - деп айтылып, дуйнөдө биз ээ болгон мал-мулктун, бала-бакыранын акыретте эч кандай пайда бербей турганы эскертилет жана акыреттеги бактытаалайдын себепкери бир гана аруу журөк экени баян кылынган. Журөктун «аруу» деген сыпатка ээ болушу учун, кубаныч, суйунуч жарманкеси болгон майрамдарды татыктуу турдө аңдап, аны ошого ылайык тосуу зарыл.

Азирети Бехлул Дана майрамга төмөнкудөй учкул аныктамасын берген:

«Майрам жаңы көйнөктөрду кийуу эмес, ал – Алланын азабынан кутулууга жетип, коопсуздукту жана саламаттыкты камсыз кылган мээримдин жузөгө ашышы.

Майрам жакшы унааларга минуу эмес, ал – кунөөлөрду тазалап, напсини жамандыктардан арылтуу жана ушундайча Алланын алдына алпара турган «аруу журөккө» ээ болуу.»

Ошондуктан майрамдын чыныгы мааниси ар бир адамда анын жан-дуйнөсунө жараша сезилет. Жан-дуйнө канчалык терең мээримдуу болсо, майрам да ошончолук кулпуруп, көркунө чыгат.

Көп убакыттан бери өлкөбүздө жана ислам ааламында майрамдар бул улуу сыпатынан бир топ алыстап кетти. Көбу майрамды эс алуу деп ойлоп, саякатка чыгышат, анын коомдук жана рухий сыпаттары, тилекке каршы, жоголуп баратат. Исламдын негизинен оолактоонун табигый натыйжасы болгон бул терс көрунушту жоюп, майрамдарды чыныгы маанисинде майрамдоо биз өтөгөн исламий кызмат жана иш-аракеттердин эң маанилуу бөлугун тузушу керек.

Анткени майрам – исламий аң-сезимдин жана коомдук адеп-ахлактын эң толук көрунуштөрунун бири.

Майрамдардын маңызын канчалык терең тушунуп, татыктуу турдөөткөрсөк, исламдын куттуу жолунда ошончолук алдыга кадам шилтеп, илгерилеген болобуз. Андыктан майрам кундөруөзубуздуөзубуз суракка алып, кылган амалдарыбызды таразалап, жеткен жана жетчу чектерибизди аныктап алышыбыз керек.

Майрамдарды жабыркаган көңулдөрдун жылмаюулары менен нурдандыргандар кандай бактылуу!

Майрамдын бардык жагымдуу көрунуштөрун чагылдырып, буткул уммөтту кучагына сыйдырган момун журөктөр кандай таалайлуу!

## КОЛДОНУЛГАН АДАБИЯТТАР:

1. Ахмед Хамди Аксеки, **«Ислам – табигый жана буткул дуйнөлук дин»** Стамбул, 1966.

2.Хамди Языр, **«Ак дин – Куран тили»** Стамбул, 1992.

3. Зекерия Кандехлевий, **«Фазаил Амал»** Стамбул, 1997.

4.Имам Газалий, **«Ихя-у Улумуд-дин»** Стамбул, 1987.

5.Мухаммед Асад Эрбили, **«Мектубат»** Стамбул, 1983.

6.Рамазаноглу Саами, **«Алтынолук сухбаттары»** Стамбул.

7. Сеййид Сулейман Недвий, **«Асры саадатта пайгамбарыбыздын таалим-тарбиясы»** Стамбул.

8.Абу Лайс Самаркандий, «**Танбихул Гафилин ва Бустанул Аарифин**» Стамбул, 1995.

9.Тахирул Мавлавий, **«Мусулмандыкта Ибадат тарыхы»** 1963.

10. Беддиуззаман Саид Нурси, **«Рисале-и Нур»** чыгармалар жыйнагы.

11. Хасан Яваш, **«Намаз китеби»** Стамбул, 1997.

12.Хасан Басри Чантай, **«Куран жана анын тушундурмөсу»**Стамбул, 1996.

13. Хамди Дөндурен, **«Далилдери менен мухтасар ислам»** Стамбул, 1991.

14. Фаридуддин Аттар, **«Тазкиратуль Авлия»**

15. Имам Нававий, **«Риязус-Салихиин»**

16. Руданий, **«Жамуль-Фаваид»** (Улуу хадис жыйнагы)

17. Ибрахим Жанан, **«Хадис энциклопедиясы»** Кутуби Ситта

18. Зия-уд-дин Нахшабий, **«Силкус-Сулуук»**

19. Шефик Жан, **«Темаларга карай тушундурмөлуу Месневининкотормосу»**, Стамбул, 1997.

20. Ахмед Шахин, **«Тарыхтын ардак такталары»** Стамбул, 1981

[1]«Алейхиссалам» (арабча сөзмө-сөз которгондо «Ага салам жолдонсун») пайгамбарларга урмат-сый катары колдонулат.
[2]Сахабалар: Пайгамбарыбыздын эң жакын жоро-жолдоштору.
[3]Салихтер: Исламда бейишке жарамдуу амал ээлери.
[4]Булар Кудайды танган заалым падышалар болуп, өмүрүнүн акыбети аянычтуу аяктаган.
[5]Аманту: Ыймандын алты түркүгү (Аллага, периштелерине, пайгамбарларына, китептерине, акыретке, тагдырга).
[6]Куран менен сүннөттүн сырткы өкүмдөрү - фыкхий өкүмдөр. Ал эми ички өкүмдөр – руханий өкүмдөр. Мисалы, намаздын шарттары, парздары, ж.б. – сырткы өкүмдөр. Ал эми намазда жүрөктүн жалгыз Алла Таала менен болушу ички өкүмдөргө кирет.
[7]Негизи Алладан келген диндер, атап айтсак, христиандык, иудаизм жана башка диндер менен исламдын түбү бир. Мисалы, Кудай бар жана бир, периштелер бар, ыйык китептер бар, пайгамбарлар бар, акырет күнү бар, тагдыр бар деп ишенишет. Бирок, азыркы христианчылык менен иудаизм адамдар тарабынан бурмаланып өзгөртүлгөн.
[8]Мираж – Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) асманга чыгып, ааламдардын жаратуучусу Алла Таала менен кјрішіп келиши.
[9]Бейишилер – бейишке киришке укук алган татыктуу инсандар.
[10]Важиб – парздан кийин аткарылышы зарыл болгон милдеттер. Бирок, бул жерде «Бейиш ага важиб болот» дегенде, «Ал сөзсүз түрдө бейишке кирет» деген мааниде.
[11]Сыратул-мустакиим – тіз жол болгон ислам дини.
[12]Хикмет – пайда менен натыйжаны кјздјгјн акылмандуулук, даанышмандуулук.
[13]Басмала – «Бисмиллах-ир-Рахман-ир-Рахиим» деген сійлјмдін аталышы.
[14]Ирфан – Кудайды таануу аркылуу аалам сырларын ійрјніі.
[15]Зухд – јзін напсисинин бардык ыракатына каршы коюп, ибадатка бериліі.
[16]Пайгамбарыбыздын бир эпитети
[17]Учурда Тоораттын эң байыркы нускасы б.з. 900-жылдарга барып такалат. Ушунун јзі Тоораттын тіп нускасы кандай абалга дуушар болгонуна жетиштіі, апачык мисал боло алат.
[18]Нафил: Парздан тышкаркы, мусулман аткарышка мажбур болбогон, өз ыктыярына байланыштуу ибадаттар.
[19]Жан-дійнј – бул, Алла Тааланын адам баласына башка макулуктардан айырмалуу тірдј берген сезим, бул сјздін арабчасы «виждан» деп аталып, «важада» (табуу) деген уңгудан жасалат. Кыскача мааниси, кишинин јзін јзіндј табышы дегенди билдирет. Мындан тышкары, адамдык ар-намысты коргоо, назиктик, кылдаттык жана бийик адеп-ахлак менен периштелерден дагы жогорку деңгээлге кјтјрiліп, Алла Тааланы таанып билііні дагы камтыйт.
[20]Шахадат келмеси – «Ашхаду ал-лаа илаха иллаллох ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулух» (Алладан башка кудай жок экенине жана Мухаммед анын кулу жана элчиси экенине кібјлік келтиремин» деп айтуу.
[21]Муужиза – адам баласынын дарамети жетпеген, бирок пайгамбарларга пайгамбарлыгын далилдеш учун Алла Таала тарабынан берилген табияттан тышкары куч.
[22]Алла Таала - буткул нурлардын нуру. Мисалы, биз азыр көруп турган тоолорду, ташты, даракты, адамдарды – кыскасы, материалдык бардык нерсени Кундун жарыгы аркылуу көрөбуз. Бирок жарыктын өзун көрө албайбыз. Анткени жарык биздин бардык тарабыбызды курчап алган. Кунду куралсыз көздөрубуз менен саамга гана карап тура алабыз, бирок көзубузду ирмебестен, талыкпай бир мунөт дагы көрө албайбыз. Көргөнгө аракет кылсак, көзубузгө зыян келтирип алышыбыз мумкун. Кун – чектуу зат. Ал эми Алла Таала чексиз. Кун Анын нуру астында бир чагылган учкунчалык дагы болбойт. Кун өзунө берилген белгилуу планеталарга жарык чача алат, буткул ааламга жарык чача албайт. Алла Таала болсо буткул ааламды нурдантып турат, ал – асмандар менен Жердин нуру. Анын нуру бардык ааламды толук

курчагандыктан, жөнөкөй көз менен дагы, атайын приборлор менен дагы көрунбөйт. Ал бир гана акыл көзу менен көрунөт. (котормочу)
[23]Кадиим, эзелии – башталгычы болбогон Алла Тааланын сыпаттары.
[24]Фанаа-филлах, Бакаа-биллах: пенденин Алла Тааланын тубөлуктуу барлыгына салыштырмалуу өзун жок деп эсептеп, кичипейилдиктин, Алланы таануунун туу чокусуна чыгуусу.
[25]Муну кыргызчаласак, төмөнкучө: Сөз доодон да куткарат, жоодон да куткарат. Сөз сөөктөн өтөт.
[26]Сажда – Алланын буйруктарына моюн сунуунун эң бийик деңгээли. Андыктан, Куран нерселердин Алланын мыйзамына моюн сунууларын «сажда» деп атап, бизге тартуулоодо. Мына аяттагы теңдешсиз көрунуш:
Ары бери жылган көлөкө... Бул болсо – баам-парасаттуу арифтер учун кандай гана сырдуу, сезимталдуу жана илхамдуу көрунуш. Бул аркылуу сезимдер ойгонуп, пенделердин эбегейсиз аалам менен болгон байланышын камсыз кылынууда.
[27]Риваят: Автордун сөзунун башка бир адам тарабынан жазылып алынышы.
[28]Махмуд макамы: «Өтө макталган даража» деген мааниге келет. Пайгамбарыбызга кыямат куну бериле турган бейишилердин эң бийик даражасы.
[29]Шапаат: Кыямат куну бир гана Азирети Мухаммед Пайгамбарга бериле турган кунөөкөр мусулмандарды ортомчу болуп, тозоктон сактап калуу укугу.
[30]Маъсум – эч бир кунөөсуз, таза адам.
[31]Бул аяттагы «жашыл дарактын» эки мааниси бар: Бири: Пайгамбарыбыздын доорунда арабдар от тамызуу учун колдонгон жашыл дарак. Табияттын мыйзамына каршы келген окуялардын бири катары бул дарактын эки жашыл бутагын бири – бирине суруштурсө кадимкидей от чыгат. Экинчиси: кыйыр мааниде айтылган. Дарак кышында өлөт. Жазында Алла Таала ошол өлгөн дарактан жапжашыл жалбырактарды чыгарып, тирилтет.
[32]Лавхи махфуз: Алла Тааланын жазмышы жазылган такта.
[33]Бул окуяны жыйынтыктап айтсак, төмөнкучө: Муса пайгамбар менен Кыдыр алейхиссалам сапарга чыкканда бир кемеге минишет. Кыдыр алейхиссалам кемени ар кайсы жеринен тешкилеп салат. Муса пайгамбар буга каршы чыгып, кеменин ичиндегилерди сууга чөктургуң келибатабы дейт. Андан кийин бир жерге келишкенде Кыдыр алейхиссалам бир баланы өлтуруп салат. Муса пайгамбар дагы эмне кунөөсуз баланы өлтурубатасың деп каршы чыгат. Кийин дагы бир жерге келишет, бирок аердин эли аларды коноктобой, кууп жиберишет. Анда Кыдыр алейхиссалам кулайын деп калган бир дубалды туздөп тургузуп коёт. Муса пайгамбар болсо, ушул кылган ишиңе акы сурасаң болот эле дейт. Анда Кыдыр алейхиссалам жогоруда кылган нерселердин чыныгы жузун айтып берет: «Кемени тешкенимдин себеби: бул кемечилер жарды кишилер болчу, ал жерде заалым бир өкумдар бар эле, жакшы кемелерди зордоп тартып алчу, тешик кемени албасын дегеним. Баланы өлтургөн себебим: анын ата-энеси Аллага ыйман келтирген жарамдуу (салих) кишилер эле. Бул бала кийин ата-энесине каршы чыгып, каапыр болмок. Алла Таала башка кайырдуу бала берсин дегеним. Дубалды туздөгөнумдун себеби: бул дубал эки жетим баланыкы. Ал дубалдын астында аларга таандык казына бар. Аталары жакшы киши болчу. Раббим бул эки баланын чоңоюп, ал казыналарды табышын каалады.»
[34]Дажжал: Кыямат болордон аз убакыт мурдараак Азирети Иса тарабынан өлтурулө турган жалганчы, зыяндуу киши.
[35]Көк эли – периштелер.
[36]Хушуу: Алладан коркуу жана Анын мээриминен умут узбөө.
[37]Фыкх: шарият илими, шарияттын усул жана өкумдөру.
[38]Макирөө: Ислам дининде жагымсыз, жийиркеничтуу нерселер.
[39]Ишрак: Убактысы негизинен духа намазы менен бирдей, бирок андан бөлөк окулат.

